முதற் பதிப்பு: டிசம்பர் 2007



## அவின்யூ பிரஸ் தயாரிப்பு

தலைப்பு : தில்லையில் ஒரு கொள்ளைக்காரன்

ஆசிரியர் : அனுஷா வெங்கடேஷ்

பக்கங்கள் : 376 + XII

விலை : 150/-ரூ

பதிப்பாளர் : அவின்யூ பிரஸ்

புது எண் 9, பழைய எண் 25
டி'சில்வா ரோடு
மைலாப்பூர்
சென்னை 600004
044- 24990153
044- 24998165


# சமர்ப்பணம்



# அப்பாவுக்கு

பல விஷயங்களுக்கு

நன்றி கூற எண்ணினாலும்

இது

என்னை

ஆறு வயதிலேயே

நூலகத்திற்கு அழைத்துச் சென்றதற்காக

## முன்னுரை

எல்லோருக்கும் வாழ்க்கையில் ஒரு குறிப்பிட்ட பகுதி சோலையென அமையும். அதை எப்போது நினைத்தாலும் ஒரு பூவனத்தில் தவழும் சுகந்தத்தை போல மீண்டும் மீண்டும் வந்து ஞாபகங்கள் தழுவும். எனக்கு அப்படி இருக்கும் சோலை தில்லையெனப்படும் சிதம்பரம்தான். நான் நான்கு ஆண்டுகள் தில்லையில் இருந்தேன். அதனால் அதைப்பற்றி எழுதும்போது எனக்கு சொர்கத்தைப் பற்றி எழுதுவது போலிருந்தது.

தில்லையில் நான் படித்த காலங்களில் நடேசனை சேவிப்பதை, அவன் தூக்கிய திருவடியை கண்டு ஆனந்திப்பதைத் தவிர இதர காரியங்களில் ஈடுபட்ட தென்னவோ உண்மை. அவன் வாசஸ்தலத்தில் பாராமுகமாய் இருந்த என்னை, நடேசன் சென்னைக்கு தொடர்ந்து வந்து தினம் தினம் நினைக்க வைத்தது அவன் செய்த பல அதிசயங்களில் ஒன்றெனவே நான் இன்றும் கருதுகிறேன். என் பிறவிப்பயன் அது.

பதினாலாம் நூற்றாண்டில் தமிழகத்தில் முகமதிய படையெடுப்பின்போது தான் சைவமும் வைணவமும் பெரும் சோதனைகளை சந்தித்தன. சமணமும் பௌத்தமதமும் அழிந்தே போயின என்று சொல்லலாம். அப்போது பலரும் செல்வம் சென்றாலும் பரவாயில்லை, கடவுள் என பூசித்த விக்கிரகங்களைக் காப்பாற்ற வேண்டும் என்று முயன்றனர். பெரிய எதிர்ப்பு காட்டமுடியாத அரசர்கள் ஒன்றும் செய்யாமல் இருக்க, சாமானியரே அன்னியர் கையில் சிலைகள் அகப்படாமல் உயிரை பணயம் வைத்து இந்த முயற்சியில் ஈடுபட்டனர்.

அப்படி ஒவ்வொரு கோயிலின் விக்ரகங்களுக்கும் ஒரு கதை இருக்கும். அரங்கம் முதல் தில்லை வரை, மதுரை முதல் சீர்காழி வரை எல்லா கோயில்களின் விக்கிரகங்கள் காக்கப்பட்டதற்கான கதை ஒன்று இருக்கும். அப்படிப்பார்த்தால் அரச மர பிள்ளையார்களுக்கும் கதை இருக்கும்.

ஆனால் விக்கிரகங்கள் இன்று பத்திரமாக இருப்பினும் காலமெனும் வெள்ளம் அவை காப்பாற்றப்பட்ட சுவாரசியமான கதைகளை அடித்து சென்று விட்டது. 'திருவரங்கன் உலா' என்று இதே காலகட்டத்தைப்பற்றி அரங்கத்தின் கதையை ஸ்ரீவேணுகோபாலன் எழுதியது தான் எனக்கு முதல் தூண்டுதலாக இருந்திருந்தது. தில்லையிலும் அப்படி ஒரு கதை இருந்திருக்க வேண்டும். நடேசன் காணாமல் போய் பின் வந்தது எல்லோருக்கும் தெரியும். எப்படி என்று தான் தெரியவில்லை. 'இப்படியிருக்குமோ?' என்று என் கதை கேட்கிறது.

எந்த காலத்தை பற்றி குறைவாகவே சரித்திர குறிப்புகள் இருக்கின்றனவோ அதுவே ஒரு நாவல் எழுத ஏற்ற பகுதி என்று பலரும் நகைச்சுவையாய் சொல்லுவார்கள். உண்மையில் அப்படித்தான். 14 ஆம் நூற்றாண்டு தமிழர் சரித்திரத்தில் என்ன நடந்தது என்று சரித்திர குறிப்புகள் மிக குறைவு. அதை கற்பனை கொண்டே நிரப்பவேண்டியிருக்கிறது.

காவிரி மைந்தன் என்ற என் முதல் நாவல் கல்கியின் பொன்னியின் செல்வனுக்கு தொடராக அமைந்தது. அதனால் பல பாத்திரங்கள் என் சொல் கேட்காமல் அமரர் கல்கியின் சொல்லுக்கு கட்டுப்பட்டே நடக்க வேண்டிய நிர்பந்தம் இருந்தது. அதுவே அந்த நாவலின் வெற்றிக்கும்

வரவேற்புக்கும் வழிவகுத்தது என்பது உண்மை. ஆனால் இந்த நாவலில் எல்லோரும் என் படைப்புகள். நாவலாசிரியரின் சொல்படி நடக்கும் பாத்திரங்கள். அதனால் புத்தகத்தை எழுதி முடித்த போது நன்பர்களிடமிருந்து பிரிவது போலொரு எண்ணம்.

உங்களுக்கும் இதை படித்து முடிக்கும் போது அப்படியே இருக்கவேண்டும் என்று ஆசைப்படுகிறேன்.

**அனுஷா வெங்கடேஷ்**


## நன்றி

என்னை வழி நடத்தும் பரணி காலனி திரு. **K.S.** அவர்களுக்கு முதல் நன்றி.

முதல் முதலில் இந்த கதையை கேட்டும், படித்தும், ஆலோசனை சொல்லிய சுகன்யா, மதுரை ராகுல் தினகரன், ஆடிட்டர் சி.ரவி, முருகானந்தம் முதலியவருக்கு உள்ளம் கனிந்த நன்றி.

என்னை பலவிதங்களில் ஊக்குவித்து அழகிய படங்களையும் வரைந்து கொடுத்த கட்டிடக்கலை நிபுணர் **சாலமன் வேதமுத்து** அவர்களுக்கு நான் கடமைப் பட்டிருக்கிறேன்.

திரு **சுப்ரபாலனுக்கு** நன்றி- இந்த புத்தகம் உருவாக பெரிய ஊக்கமாய் இருந்ததற்கு. திருமதி ராஜலக்குமி சீதாராமனுக்கு பிழைகளைத் திருத்தியதில் பெரும் பங்கு உண்டு.

ஓவியங்களைக் கையில் வரைந்த **வேதா**வுக்கும், கணினியில் வரைந்த முருகனுக்கும் இந்த புத்தகத்தின் வெளியீட்டில் பெரும் பங்கு உண்டு.

கதை நடந்த அந்த காலகட்டத்தை பற்றி பல சுவையான விஷயங்களைச் சொன்ன சிங்கப்பூர் விஜயகுமார், சரித்திர நாவலாசிரியர் வெங்கட்ராம் திவாகர், அமெரிக்கா வாழ் தமிழர் கீதா சாம்பசிவம் ஆகியவருக்கு நன்றி. முக்கியமாக தில்லையை பற்றிய அரிய தகவல்களை கொடுத்த கொத்தமங்கலம் திரு **L.K முத்து செட்டியார்** அவர்களுக்கு உள்ளம் கனிந்த நன்றி.

'காவிரி மைந்தன்' என்ற தலைப்பில் பொன்னியின் செல்வனுக்கு ஒரு தொடரென எழுதி வெளியிட்ட ஓராண்டில் தில்லையில் ஒரு கொள்ளைக்காரனை வெளியிடுகிறேன். அதை பொது மக்களுக்கு எடுத்துச் செல்லும் பணியில் ஈடுபட்ட எல்லா புத்தக வியாபாரிகளுக்கும் நன்றி சொல்ல கடமைப்பட்டிருக்கிறேன்.

**அனுஷா வெங்கடேஷ்**

## அத்தியாயம் ஒன்று

# "கொள்ளைக்காரன் போலில்லை!"

"உன்னைப் பார்த்தால் நிச்சயமாக கொள்ளைக்காரன் போலில்லை" என்றாள் அவள் சிரித்துக் கொண்டே. சிரித்தாலும் நகைச்சுவையாய் சொல்லவில்லை. அடித்துச் சொன்னாள். ஆணித்தரமாகச் சொன்னாள்.

அடர்ந்த காட்டுக்கிடையே ஒரு பாழும் கிணற்றின் அருகே காதலர்கள் சல்லாபம் செய்து கொண்டிருந்தார்கள். ஒரு விருட்சத்தின் அடியில் அவள் கால் நீட்டி அமர்ந்திருக்க அவள் மடியில் அவன் தலைவைத்துப் படுத்திருந்தான்.



அந்த நேரத்தில் அவளது மெல்லிய விரல் அவன் முகத்தின் ஒவ்வொரு பாகத்திலும் கோலமிட்டது. நெற்றியில் தொடங்கி கண் இமைகளையும் கன்னத்தையும் சுற்றி வந்தது. அவனது மீசையில் விறைத்து நின்ற தனி ரோமம் ஒன்றைப் பிடித்து ஒர் இழு இழுத்தாள்.

"ஆ!" என்றான்.

பின் அவளது விரல் அவன் இதழ்களின் மீது பயணிக்கும் போது சட்டென மெல்லிய விரலைக் கடிக்க முற்பட்டான். ஆனால் அவளுக்கா தெரியாது? விரலை வேகமாக விலக்கிக் கொண்டாள்.

"என் விரலைக் கடித்தாலும் நீ கொள்ளையன் போலில்லை!" என்றாள். பல நாளாய் சொல்ல வேண்டும், சொல்ல வேண்டும் என்று மனதில் வைத்திருந்ததை இன்று சொல்லிவிட்டாள்.

அவன் நினைப்பதில் மாற்றம் ஏதுமில்லை என்று அறிந்தவன் "பின் வேறெப்படி இருக்கிறதாம்?" என்று கேலியாய்க் கேட்டான், காதலியின் மடியில் படுத்தபடி. அவனுக்கும் தான் எப்படித் தோற்றம் கொண்டிருந்தோம் என அறிய ஆசை. மற்ற வர்கள் அவனை எப்படிப் பார்க்கிறார்கள் என்று அறிந்து கொள்ள ஒரு ஆர்வம். தன் காதலியின் கணிப்பை ஒரு முகம் பார்க்கும் கண்ணாடியாய் உபயோகிக்க எண்ணினான்.

அவன் கேட்டதுதான் தாமதம், தலைவனைத் தன் மடியில் கிடத்தி, படுத்துக் கொண்டிருந்தவன் வேறெப்படி இருக் கிறான் என்று தீர ஆராய்ச்சியில் ஈடுபட்டாள்.

இருபது வயதை அடைந்த திடகாத்திர வாலிபனாய் இருந்தான் அவன். முகத்திலோ இராஜகளை ததும்பியது. கரு கரு என வளர்ந்த தாடியைத் தவிர முகம் அவ்வளவு வெள்ளை. அதைப் பார்த்தால் சதா வெயிலில் திரிபவன் என்று சொல்லவே முடியாது.

அவனது கண்களைப் பார்த்தாள். அவனும் அவளையே பார்த்தான். அவன் உற்றுப் பார்த்தவுடன் அவளது உடலில் ஓடிய உதிரம் பித்துப் பிடித்தது போல விரைந்தது. தடையற்ற வெள்ளம் போலப் பாய்ந்தது. நங்கையின் தலையைக் கிறுகிறுக்கச் செய்தது. உடனே தன் பார்வையை அகற்றிக் கொண்டாள்.



அழகன் என்று ஒரு பரிசு அப்பிராந்தியத்தில் இருக்கும் ஆண்களில் ஒருவனுக்குக் கொடுப்பதாயிருந்தால் அந்தப் பரிசு நிராட்சேபணையாக இவனைத்தான் சேரும் என்று முடிவெடுத்தாள்.

ஆனால் ஒன்று! இவள் ஆராயும் முகத்தைத் தவிர அவனுக்கு வேறொரு முகமும் இருந்தது என்று அவளுக்கு நன்றாய்த் தெரியும். மிகவும் பொல்லாதவன்தான்; மூர்க்க குணம் உள்ளவன். எனினும் முகத்தைப் பார்த்தால் அப்படியெல்லாம் தெரியாது. அவன் முகத்தைப் பார்க்கும் போது நிச்சயமாக அவன் கெட்டவன் என்று சொல்லவே முடியாது.

களையான முகம். கட்டமைப்பான தேகம். எப்படி என்று சொல்ல முடியவில்லை. ஆனால் முதலில் பார்ப் போருக் கெல்லாம் மிகவும் நல்லவன் போலத் தோன்றும். சாதாரணமாய் ஒரு கொள்ளைக்காரனிடம் பொதுமக்கள் எதிர்பார்க்கும் குணாதி சயங்கள் ஏதும் இல்லையென்பதை உற்றுப் பார்த்த அவள் உள்ளத்தில் முதன்மையாகப் பட்டது. உண்மை தான். முகத்தில் ஒரு தழும்பு கூட இல்லாமல் ஒரு கொள்ளைக்காரனா? சொன்னால் யாரும் நம்பக் கூடமாட்டார்களே?

அவன் தொழிலுக்கு ஏற்ப அவனுடைய முகத்தில் காணப் படவேண்டிய காயங்களின் வடுக்கள் ஒன்று கூட இல்லை. அவளுக்குத் தெரியும் தன் முகத்தின் பொலிவின் மேல் அவனுக்கு அவ்வளவொரு பற்றுதல் என்று. கையில் காயம் ஏற்படுத்தியவனின் கழுத்தை வெட்டியவன் இவன். எப்படி முகத்தில் எதிரியின் கத்தி முனையை அனுமதிப்பான்?

காட்டில் வாழ்ந்த இவன் எப்படி நகரில் வாழும் இளவரசரைவிட வீரகம்பீரத்தில் இன்னும் ஒருபடி உயர்ந்த வனாகவே காணப்பட்டான் என்று எண்ணும் அளவுக்கு வீரப் பெருங்குடியில் பிறந்தவன் போலத்தான் இருப்பான். 'காவேரி நதிக்குக் கரையெடுத்த கரிகால் வளவர் வம்சத்தில் வந்திருப் பானோ? இல்லை மாமல்லபுரத்தில் கற்கோவில் அமைத்த பல்லவன் வழியில் வந்திருப்பானோ?' என்று நினைத்தாள்.

ஆனால் அவளுக்கு அவளது எண்ணங்களை வார்த்தை களால் வடிவமைக்கத் தெரியவில்லை. மௌனமாய் இருந்தாள். பதிலேதும் வராததால் மடியில் படுத்திருந்தவன் ஏளனம் செய்தான்.

"கொள்ளையன் போலில்லையாம்! நேற்று இரவுக்குப் பிறகு அப்படித்தான் சொல்வாய்" என்றான் அவன்.

இரவில் நடந்தவை ஞாபகம் வரவே அவள் முகத்தில் குறு நகை தவழ்ந்தது. நாணமும் படையெடுத்தது. முகத்தைக் கைகள் கொண்டு மூடிக்கொண்டாள். விரல்களுக்கு இடையே தோன்றிய இடைவெளியில் அவன் முகத்தைக் கண்டாள். நல்ல அந்த காரத்தில் கண்விழித்திருந்ததற்கு அறிகுறியாக அவன் கண்ணுக்கு அடியில் கரும் வளையங்கள் இருந்தன. தனக்கும் அப்படித்தான் இருக்கும் என்று நினைவுபடுத்தினான் என்றவுடன் அவள் முகத்தில் நாணம். நேற்று பொழுது சாய்ந்தவுடன் வந்தவள். சூரியன் பூமிக்கடியில் பிரயாணித்து இப்போது கிழக்கில் எழக் காத்திருப்பான். இன்னும் அவள் கிளம்ப வில்லை. கிளம்புவதற்கு மனம் வரவில்லை.

பெருமூச்சுவிட்டாள். தனக்குத்தானே இவன் கிடைக்க மாட்டானா என்ற ஏக்கம் அவள் உள்ளத்தை ஆக்கிரமித்தது. ஆனால் அவளுக்குத் தெரியும், இதற்கு முன்னும் பல பெண்களும் இதே ஆசையைக் கொண்டிருந்திருப்பார்கள். இதே கிணற்றடியில் மடியில் இவனைப் படுக்க வைத்துக் கொண்டே இதே கனவையும் கண்டிருப்பார்கள் என்று.

ஆனால் எல்லோருக்கும் அதே பதில்தான். பிணைக்க முடியாத மனிதனிவன். பலமுறை பாண்டியர்களுக்கு அடி பணிந்து இந்த பிராந்தியத்தை ஆட்சி செய்தவர்கள் இவனைப் பிடித்து சிறையில் அடைத்துவிட முயற்சித்திருப்பார்கள். ஆனால் அவன் சிக்கவில்லை. சிக்கியிருந்தாலும் கம்பிகளும் சரி, கயிறும் சரி இவனைக் கட்டுப்படுத்தாது. அது போலவே அன்பும் அழகும் அவனது இருதயத்தை சற்று நேரம் ஆனந்தப்படுத்துமே தவிர அடக்காது. பிணைக்காது.

இவளைவிட மனதில் பிடித்த வேறொருத்தி கிடைத்தால் இவளைத் தூசென நினைத்துத் தூக்கி எறிந்துவிடுவான். அதைத் தெரிந்தே தானிருந்தாள்.

"அவன் மீது உன் இதயத்தைப் பிழிந்து உள்ளிருக்கும் அன்பையெல்லாம் காட்ட வேண்டாம். அவன் அதற்குப் பாத்திர மில்லாதவன்" என்று இதயம் முதல்நாளே சொல்லும். பெண்ணுக்கு உரிய உள்ளுணர்வு அதை ஊர்ஜிதப்படுத்தும். ஒவ்வொரு பெண்ணும் அவனை நிரந்தரமாக இழக்கும்போது அனுபவித்த சொல்லொணாத மனவேதனையைத் தானும் அனுபவிப்பாள் என்று அவளுக்கு எடுத்துச் சொல்லும். எச்சரித்துப் பார்க்கும்.



அவன் உடலில் இருந்தது ஒரு தீ. அந்த உஷ்ணம்தனைத் தணிக்கவே காட்டுக்குள் இவர்கள் வந்து சென்றதை ஆதரித் தான். மனதால் அவனுக்கு எந்தப் பெண்ணாலும் ஈர்ப்பு ஏற்படுத்த முடியாது. அதைப் பூரணமாகத் தெரிந்துமே அவனை உயிருக்கு உயிராய்க் காதலிப்பார்கள். இன்றுதான் கடைசி. உன் முகத்தில் இனி விழிக்க மாட்டேன் என்று சொல்ல நினைத்து வந்தவர் களுக்கும் அவன் முகத்தைக் கண்டவுடன் இளகிய நெஞ்சம் கரைந்து உருகி விடும்.

நிரந்தரம் என்பது இவனிடம் இல்லை. ஆனால் இருக்கும் நாட்கள்தான் என்னவொரு ஆனந்தம். ஆகா! உடல் ரீதியாகவும் மன ரீதியாகவும் ஆனந்தம். தன் பெண்மையைத் தானே முழுவதுமாக உணர வைத்தவன் இவன். அவ்வப்போது அவன் கொள்ளையடித்ததிலிருந்து எடுத்துவந்து விட்டெறியும் நகைகளுக்காகக் காதல் கொள்ளவில்லை பெண்கள். அவனிடம் இருந்தது ஒரு வசீகரம். அவன் ஓட்டாண்டியாய் இருந் திருந்தாலும் குறைந்த பட்சம் மூன்று நான்கு பெண்களின் மனதுகளின் ஓரத்தில் காதல் துளிர்விட்டிருக்கும்.

மீண்டும் பெருமூச்சு விட்டாள். பின் எழுந்தாள். காதலி கிளம்பிவிட்டாள் என்றவுடன் வானத்தைப் பார்த்தான். கிழக்குத் திக்கில் இன்னும் வெளுத்து வருவது போலத் தோன்றவில்லை. "எங்கு செல்கிறாய்? இன்னும் சூரியன் வர நேரம் இருக்கிறது. அதற்குள் என்ன அவசரம்?" என்றான்.

"இன்று ஆடிப்பெருக்கு. எல்லோருமாய் ஆற்றங்கரையில் ஒன்று கூடி இருப்பார்கள். நான் நேற்று இரவு அவர்களை விட்டு விட்டு வந்தேன். தேடுவார்கள். நான் போக வேண்டும்" என்றாள்.

"ஆகா! மறந்தே போனது" என்று நினைத்தான். அன்று பதினெட்டாம் பெருக்குத் திருநாள் அல்லவா? இன்று புது வெள்ளம் வந்து பாய்ந்து ஆறுகள் புத்துயிர் பெற்று சாகரத்தைச் சந்திக்கப் பாய்ந்தோடிச் செல்லுமல்லவா?

இன்று தமிழக மண்ணில் ஓடும் ஆறுகளுக்கெல்லாம் பூஜைதான். பக்கத்து கிராமங்களிலிருந்து, தந்த நிறத் தென்னங் குருத்துகளால் சப்பரங்கள் கட்டி இழுத்துக் கொண்டு கும்பல் கும்பலாக மக்கள் அருகிலிருந்த ஆற்றங்கரைக்கு வந்து விடுவார்கள். கூட்டாஞ்சோறும், சித்திரான்னமும் எடுத்துக் கொண்டு பலர் குடும்பம் குடும்பமாக ஒன்று சேரும் சந்தர்ப்பம்

இது. ஆண்களும் பெண்களும் குழந்தைகளும் வயோதிகர்களும் புதிய ஆடைகள் அணிந்து விதவிதமான அலங்காரங்கள் செய்து கொண்டு வந்து விடுவார்கள். அதுபோல இவளது குடும்பத்தினர் அருகிலிருந்த கொள்ளிடக் கரையில் இருப்பார்கள் என யூகித்தான்.

கொள்ளிடம் என்று அந்த ஆற்றுக்குப் பொருத்தமாய்த்தான் பெயர் அமைந்திருந்தது. எவ்வளவு வேண்டுமானாலும் ஜலத்தைக் கொள்ளும் சக்தி கொண்டது. மற்ற எல்லா ஆறுகளும் கரையை உடைத்துக் கொண்டு நாட்டைப் படையெடுக்கும் போது கூட கொள்ளிடம் அமைதியாய் ஓடி வருணனின் வாயில் நீரையெல்லாம் சேர்க்கும். தண்ணீர் ததும்பி அலைமோதுமே தவிர, கரையின் கட்டுப்பாட்டைத் தாண்டாது.

வேகமாக ஆடையைச் சரி செய்துகொண்டு பிரிந்து செல்லும் காதலியைக் கண்டவனுக்கு நகைப்பு. அதுவும் அவளது வேகத்தைப் பார்த்தால்தான் அவனுக்கு சிரிப்பு அதிகமாய் வந்தது. அதுவும் அவனைத் திரும்பிப் பார்க்காமல் சென்றாள். "போய் வருகிறேன்" என்று கடைசியாகச் சொன்ன போது அவன் கண்களைப் பார்க்காமல் தரையைப் பார்த்து சொல்லிவிட்டுச் சென்றாள். இன்னும் ஒரு முறை அழுத்தமாகச் அவன் சொன்னால், அவளுக்குப் போக மனம் வராது என்ற பயம். பேரவஸ்தையை அனுபவித்துக் கொண்டிருந்தவள் அதை வெளியில் காட்டாமலிருப்பதற்கு முயன்றபடி வெளியேறினாள்.

அவன் அழகிலும் ஆண்மையிலும் அகப்பட்டுக் கொண்டு அவனுக்கு அடிமையாகித் தவிக்கிறாள் எனப் புரிந்து கொண்டான். அத்துடன் மற்றவையும் அவனுக்குத் தெளிவாய்ப் புரிந்தன. சென்றவள் பேரழகியல்ல. ரதியோ, மேனகையோ, ரம்பையோ காட்டுக்குள் வருவதில்லை. ஓரளவு அழகும், அசாதாரண தைரியமும் கொண்டவர்கள்தான் வருபவர்கள் எல்லாம்.

அந்தப் பெண் சென்றவுடன் களைப்பில் படுத்திருந்தான். விடிந்த பின் கூட்டத்தினர் இருக்கும் இடத்துக்குச் செல்லலாம். அதற்குள் ஒரு சின்ன தூக்கமும் போடலாம் என்று எண்ணியவனை நித்திரா தேவி அணுக மறுத்தாள்.

வானத்து நட்சத்திரங்களைப் பார்த்தபடி மடித்த கரங்களைத் தலையணையாக வைத்திருந்தவனுக்கு ஒரு புது உணர்வு தோன்றியது. மனதில் லேசாக ஏதோ வலி ஏற்பட்டது. சென்றவள்



போய் வீட்டில் படுத்து உறங்குவாள் என்றிருந்தால் அந்த வலி ஏற்பட்டிருக்காது. ஆனால் அவள் சென்றவுடன் உறவினரிடையே கூத்தும் கும்மாளமுமாய் இருக்கும். கொள்ளிடக் கரையில் கிராமம் கிராமமாக சேர்ந்திருக்கும். எல்லோரும் ஒன்று கூடி ஆனந்தப்பட்டு இருப்பார்கள். அப்போது தனக்கென ஒரு குடும்பம் இருந்தால் எப்படியிருந்திருக்கும் என்ற எண்ணம் தோன்றியது. ஏக்கம் என்று சொல்ல முடியாது. குடும்பம் என்பது எப்பேர்ப்பட்டது என்று அறியாமல் வாழ்ந்துவிட்டான். வாழ்வெல்லாம் இந்தக் காடுதான். நினைவு தெரிந்த நாள் முதலாய் பால் மணம் மாறாத காலத்திலிருந்து கொள்ளையர் கூட்டம்தான். ஆனால் தனக்கு மட்டும் தற்சமயம் யாரும் இல்லை என்றவுடன் ஒரு தனிமை ஏற்பட்டது. தான் வாழ்க்கையில் தனியாக இருக்கிறோம் என்று அப்போதுதான் புலனானது.

அவள் சென்ற சிறிது நேரத்துக்குப் பிறகு திடீரென்று குளிர்ந்த காற்று வீசத் தொடங்கியது. அன்று காலையிலிருந்தே வெய்யில் சுளீர் என்று அடித்தபடியால், இரவெல்லாம் தாங்க முடியாத புழுக்கமாயிருந்தது. திடீரென்று இப்போது குளிர்ந்த காற்று வீசத் தொடங்கியவுடன், கிணற்றைச் சுற்றி மரங்களின் இலைகள் காற்றில் அசைந்தாடிச் சலசலவென்று சத்தத்தை உண்டாக்கின. உடனே அவனை அறியாமல் அந்தப் பாழும் கிணற்றைப் பார்த்தான்.

அச்சமயம் அவன் கவனத்தைக் கவர்ந்த கிணறு அவன் எண்ணங்களையெல்லாம் ஆக்கிரமித்தது. அதன் சுற்றுச்சுவர் இடிபாடாயிருந்தது. பல நாட்களாய் பல மணி நேரம் அதன் கரையில் கழித்துவிட்டு அதைப்பற்றி நினைத்ததில்லை. இப்போது தனிமையில் அவனுக்குப் பல விஷயங்கள் நினைவுக்கு வந்தன. 'ஆ! இந்தக் கிணறுதான் அந்தக் கிணறு அல்லவா? அதற்குள்ளேயிருந்தது பெண்பூதம் இருக்கிறது என்றல்லவா சொல்லுவார்கள்.'

பெண்கள் அருகாமையில் இருக்கும்போது கிணற்றுக்குள் எட்டிக்கூடப் பார்த்திருந்தான். கிணற்றில் சில அல்லிக் கொடிகளும் செங்கழுநீர்க் கொடிகளும் இருந்தன. நிச்சயமாக பெண்பூதம் இருந்ததாகத் தெரியவில்லை.

ஆனால் இப்போது பலரும் அவனையே பார்ப்பது போலிருந்தது, தனியாக இருந்த தன் நிலைமையை நினைவு

படுத்தியது. நட்சத்திர ஒளியில் கண்கள் மனதை ஏமாத்தும் என்பார்களே. அதுதான் இதுவா?

நந்தனுக்கு அழுவதா சிரிப்பதா என்று தெரியவில்லை. அவர்களுடைய காதல் பேச்சை முழுதும் பூதம் கேட்டுவிடுமோ? செய்யும் காமலீலைகள் எல்லாம் பார்க்குமோ?

'ஆகா! என் தலைவிதியைப் பார்! இந்த வயதில் ஓர் இளம்பெண்ணிடம் காதல் செய்து கொண்டுகூட நிம்மதியாய் இருக்க முடியவில்லை.'

முதலில் சிறிது தயங்கியபடி எழுந்தான். "என்னவானது நந்தா. இன்று நீ நீயாக இல்லையே?" என்று சொல்லிக் கொண்டான்.

கிணற்றின் பாழுஞ்சுவருக்கு அருகில் காலடிச் சப்தம் கேட்டது. அதை கவனியாதவன் போல் நடந்தான். பின்னால் என்ன நிலைமை என்று தமது கண்களின் ஓரப் பார்வையினால் தெரிந்து கொள்ள யத்தனித்தான். ஆனால் "திரும்பாதே, திரும்பாதே" என்று தனக்குத் தானே சொல்லிக்கொண்டான்.

செடி கொடிகளின் வழியாக யாரோ புகுந்து வருவது போன்ற சலசலப்புச் சப்தம் கேட்டது. அந்த இடிந்த சுவருக்குப் பின்னால் என்ன மறைந்து கொண்டிருந்ததோ? மனித ரத்தத்தை மோப்பம் தெரிந்து வந்துவிடுமோ என்று அவனுக்கே சந்தேகம். சப்தம் வந்த திசையை நோக்க முடியாமல் திணறினான். நடையை வேகப்படுத்தினான். கிணற்றுக்குள் தொப் தொப் என்று கேட்கும் சப்தம் தவளைகள் குதிப்பது என்று தன் மனதை நம்ப வைத்தான். "ஓஹோ! பயந்து போய் விட்டாயா என்ன?" என்று தன்னைத் தானே இகழ்ந்தான்.

ஆனாலும் அவன் பிடரியில் ரோமங்கள் எழுந்து நின்றன.

* * *

## அத்தியாயம் இரண்டு
## பூதமா? பிரமையா?

வேகமாக நடந்த நந்தன் ஆச்சரியப்பட்டான்.

பலவாண்டுகளாய் இங்கு வந்துகொண்டிருந்தவன் இவ்விடத்தைக் கண்டு இதுவரை பயந்ததில்லையே? இதுவரை பூதத்தையொட்டி மனத்திலும் சஞ்சலம் ஒன்றுமில்லையே? பின் ஏன் இன்று புதிதாய் ஒரு எண்ணம். பயமென்பதே ஒரு புதிய



உணர்வாய் இருந்தது அந்த வீரனுக்கு. தன் மனவுறுதி தளர்ந்து விட்டது என்று மட்டும் எடுத்துக் காட்டியது அந்த உணர்வு.

அது மட்டுமல்ல. அவன் வாழ்வின் மிக ருசியான அனுபவங்களைக் கொடுத்த இடமிது. இன்று ஏன் வேறு விதமான உணர்வுகளை ஏற்படுத்துகிறது என்று மூக்கின் மேல் கோபம். இனி இந்தக் கிணற்றடியில் காதலியைக் கொஞ்சும் போதெல்லாம் பூதமொன்று நோட்டம் விடுகின்றதா என்ற சந்தேகம் மனதின் பின்னால் இருக்குமே என்ற ஆதங்கம். இங்கு வரும் பெண்களெல்லாம் பூதத்தைக் கண்டு பிடிக்கிறார்களோ இல்லையோ தன்னிடம், முக்கியமாக தான் காதல் புரியும் விதத்தில் ஒரு மாற்றத்தைக் கண்டுபிடிப்பது உறுதி.

அந்தக் கிணற்றிலும் அதைச் சுற்றியுள்ள பகுதியிலும் பூதம் என்றும் ஆவியென்றும் பற்பல வதந்திகள் நெடுங்காலமாக உலாவித்தான் வந்தன. ஆனால் தனது மன்மத லீலைகளில் ஊறிக்கிடந்த நந்தனின் செவிகளில் அவையெல்லாம் விழுந்தாலும் கண்களில் படவில்லை போலும். இப்போது எங்கேயோ மறைவான இடத்திலிருந்து புதிய கண்கள் அவனை கவனிப்பதுபோலத் தோன்றியது.

இந்தக் கிணற்றுக்குள் பூதமொன்று இருந்தது என்று ஒரு வதந்தி பலவாண்டுகளாக, ஏன் நந்தனுக்கு நினைவு தெரிவதற்கு முன்பிலிருந்தே பரவியிருந்தது. நந்தனும் அதைக் கேள்விப்பட்டிருந்தான். அதற்காக பயம் கொள்ள முடியுமா என்று இதுநாள்வரை நினைத்துக் கொள்ளுவான். கிணற்றுக்குள் பூதம் என்ற கதை காது வைத்து மூக்கு வைத்து பூதாகாரமானது என்றே நினைத்தான். எல்லோர் மனதிலும் ஆழமாய்ப் பதிந்து வேரூன்றியும் விட்டது. பூதம் அதும் செய்யும் என்று சொல்வார்கள். இதுவரை ஆசை வார்த்தை பேசிப்பேசி பலரைக் கிணற்றுக்குள் இழுத்துச் சென்று விட்டது என்பார்கள். அப்படி நீரில் மூழ்கி உயிரைவிட்டவர்கள் பனை மரத்துக் கள்ளினால் உந்தப்பட்டு குடிபோதையில் நீரினுள் தவறி விழுந்தவர்களாய்த் தானிருக்கும் என்று நினைததுக் கொள்வான்.

கானகம்தான் பலருக்கும் அடைக்கலம். கோட்டான், நரி, பேய், பிசாசு மற்றும் கொள்ளையனுக்கும் அதுதான் உறைவிடம் என்று ஆறுதல் சொல்லிக் கொள்வான். எல்லோரும் நாட்டுக்குள் அடிஎடுத்து வைக்க முடியாது. அதே போல் எல்லோருமாய் ஒருங்கிணைந்து பொதுமக்களுக்கு இந்தக் காட்டை நினைத்

தாலே பயம் கொள்ளவைக்க வேண்டும். அதுவே அவர்களின் கூட்டுக் கடமை. அதில்தான் அவர்கள் எதிர்காலம் அடங்கி இருந்தது.

இதுவரை பூதத்தைப் பற்றிக் கேட்டால் பயம் மட்டுமல்ல ஒரு அருவருப்பு கூட கொள்ளாதவன் நந்தன். அது மட்டுமல்ல, யாருக்காவது ஒரு உபகாரம் அந்த பூதம் செய்திருந்ததென்றால் அது நந்தனுக்குத்தான். கிணற்றில் இருப்பதாக சொல்லப்பட்ட பூதத்தை எண்ணியே யாரும் இந்தக் கிணற்றடிப் பக்கம் வருவதில்லை. அதுதான் ஒரு விதத்தில் நந்தனுக்கு நல்லதாய்ப் போனது. அவனுக்கு வாழ்வே ஒரு இன்பக்கனவாய் சென்று கொண்டிருந்தது. அதற்கு முக்கியக் காரணம் இந்த பூதம்தான். தத்தம் உயிர்களின் மேல் இருக்கும் ஆசையினால் எவரும் பாழும் கிணற்றின் அருகே வருவதில்லை. மனித நடமாட்டமே இல்லையென்றவுடன் காதலில் அசாத்திய தைரியம் வந்துவிடுமே? பிரளய கால சமுத்திரம் பொங்கிவருவது போல காதல் உணர்வுகள் கட்டுக்கடங்காமல் பொங்கி எழுமே. அவன் காதல் கரைசேர கைங்கரியம் செய்யும் பூதம் இதுவரை தொந்தரவு செய்ததில்லை.

அவன் இளமையெனும் மகா வேள்விக்குப் பெண்களின் நட்பு தேவைப்பட்டது. அந்தத் தேவையைப் பூர்த்தி செய்ய காட்டின் எல்லை அருகில் மனமொத்துப் பழகுவதற்குப் பெண்கள் ஏராளம். ஆனால் அவர்களுடன் காதல் சல்லாபம் செய்வதற்கு அவனுக்குத் தனிமை தேவைப்பட்டது. ஒரு காலகட்டத்தில் அவனைத் தேடிப் பெண்கள் அடிக்கடி வரத்தொடங்கியவுடன் மறைவான இடம் ஒன்று அவசியப்பட்டது. இந்தப் பாழும் கிணற்றடியைத் தேர்ந்தெடுத்தான். சிறு பிள்ளையாய் இருந்ததிலிருந்து மற்றவர் சொல்வார்கள், " கிணற்றடிக்கு மட்டும் போகாதே!" என்று. வாலிபத்தின் தேவைக்கு எல்லோரும் கூறியதைப் பொருட்படுத்தாமல் அந்தக் கிணற்றடியையே ஆதரித்தான்.

சில நாட்களில் ஒரு தொந்தரவும் இல்லை என்றவுடன் பூதம் என்பது வெறும் கற்பனையே என்று முடிவெடுத்தான். மற்றவருக்கெல்லாம் வேறு இடத்துக்குச் சென்று காதல் செய்வது வேணுமானால் சிந்தனைக்கு உசிதமாயிருக்கும். ஆனாலும் அந்தக் கிணற்றடி இடத்தை விட்டு அவன் நகரவில்லை. காட்டில் இவ்வளவு சொகுசாய் இடம் கிடைக்காது என்று அவனுக்குத் தெரியும். கொள்ளையருக்கு பயந்து பலரும் காட்டு



க்குள் வருவதில்லை. அதிலும் இந்தப் பாழும் கிணற்றடியின் சமீபமாகக் கொள்ளையரும் வருவதில்லை.

ஆனால் வல்லவன் அவன். பெண்களிடம் பூதத்தைப் பற்றிச் சொல்வதில்லை. மூச்சு கூட விடவில்லை. அவர்கள் அலறி அடித்து ஓடிவிட்டால் பின் அவனுக்குப் பஞ்சமாய்ப் போய் விடும் என்று தெரியும்.

கொள்ளையனுக்கு பயம் கொள்ளாத கன்னியர் பூதத்துக்கு பயப்படுவார்களா என்பது விவாதிக்கப்படவேண்டிய விஷயம் தான். எனினும் தன் ஆண்மையையும் காதலையும் விட பெண்களுக்கு பயம் அதிபலமாக உருவெடுத்தால் பின் அந்த நிலையை அவனால் கற்பனை கூட செய்து பார்க்க முடியவில்லை. பெண்ணில்லாமல் நீண்ட இரவுகளைக் கடப்பதா? அதுவும் நாட்டுக்குள் பெண்களைத் தேடிச் செல்லும் நிலையில் அவன் இல்லை. சென்றால் சிறையோ கழு மரமோ காத்திருந்தது.

இதர கொள்ளையர் பெரும்பாலும் திறந்தவெளியில்தான் படுத்து உறங்கிக் கொண்டிருப்பார்கள். தூக்கம் வராதவர்கள் ஆங்காங்கே கும்பல் கூடி உட்கார்ந்து, கதை பேசிக் கொண்டிருப்பார்கள். அதனால் அவன் எங்கு செல்கிறான் என்று அறிந்திருக்கவில்லை. தெரிந்திருந்தால் "குய்யோ முய்யோ" என்று கத்தியிருப்பார்கள். நந்தனுடைய நடமாட்டங்களைத் தற்செயலாக நோட்டமிட்ட கூட்டத்தினர் திடீர் திடீர் என்று அவன் காணாமல் போகிறான் என்று அறிந்தனர். ஆனால் தங்கள் பல நாள் எச்சரிக்கையை மீறி கிணற்றடிக்குச் செல்வான் என்று அவர்கள் எண்ணத்துக்குத் தோன்றவில்லை.

அந்த இடத்தைக் கண்டால் எல்லோருக்கும் பயம். கொள்ளையர் இருப்பிடத்தின் வடமேற்கில் ஓடும் ஓடை வற்றினால் கூட இந்தக் கிணற்றில் தண்ணீர் எடுக்க வர மாட்டார்கள். பெண் ஒருத்தி இந்தக் கிணற்றில் முழுகிவிட்டதாக வதந்தியாயிருக்கிறது. அவள் ஆசை பாடல் பாடி கிணற்றுக்குள் அழைத்து மூழ்கடித்துவிடுவாள் என்று பேச்சாயிருந்தது.

நந்தன் தினந்தினம் பொழுது சாய்ந்தவுடன் பாழும் கிணற்றுக்கு அருகில் செல்கிறான் என்பதனால் அவன் கூட்டத்தினரிடையே மாட்டுவது உறுதியானது. ஒரு நாள் காதலியை வேறு வழியாக அனுப்பிவிட்டு தான் மட்டும் கூட்டத்தின் இருப்பிடத்துக்கு வந்தான். காமலீலைகளை முடித்துவிட்டு வெளியே வரும்போது அவனைப் பார்த்துவிட்டனர்.

முதல்முறையாக அவ்விடத்திலிருந்து அவன் வெளியேறியதைக் கண்டபோது காடே அல்லோல கல்லோலப்பட்டது. "ஏன் அங்கு சென்றாய் ?" என்று ஏக காலத்தில் எல்லோருமாய்க் கேட்டார்கள்.

பாழடைந்த கிணற்றின் அருகிலிருந்து வருகிறான் என்று அறிந்து அவனை எச்சரித்தனர். "கிணற்றடியில் உனக்கு என்ன வேலை ?" என்று திகிலுடன் கேட்டார்கள். "உனக்கு மறதி ரொம்ப அதிகம் போலிருக்கிறது" என்றார்கள்.

"ஐயோ! பூதம் பிசாசு இருக்கும் கிணறல்லவா ?" என்று பீதி நிறைந்த பல குரல்கள் கூவின.

குழப்பம் முடிந்தவுடன் வயதில் பெரியவர் ஒருவர் நல்ல எண்ணத்தில் "நந்தா, அந்தக் கிணற்றுக்கு அருகே செல்லாதே. அதற்குள் பூதம் இருக்கிறது" என்றார்.

"பூதமா ?" என்றான் தெரியாதது போல.

"எல்லோருக்கும் தெரிந்த விஷயமாயிற்றே; உனக்குத் தெரியாதா ?"

"பூதம் நீருக்குள் இருந்தால் மூச்சு முட்டி செத்துப் போய்விடாதா ?"

"செத்ததனால் தானே அது பூதமானது" என்றார்.

"விளையாடாதே நந்தா" என்று மற்றவர்கள் எச்சரித்தார்கள்.

"விளையாடவில்லை. ஏன் பயம் கொள்கிறீர்கள் என்று தான் கேட்கிறேன்."

"அந்தக் கிணற்றுக்குள் ஏதோ இருக்கிறது."

"நீர் இருக்கிறது"

"இல்லை. நீருக்குள் ஏதோ. ஒரு மாயமோகினியின் ஆதிக்கத்துக்கு உட்பட்டது அந்தக் கிணறு."

"அப்படியெல்லாம் மயங்கி விடுகிறவன் நான் அல்ல பெரியவரே! அதற்கு வேறு ஆட்கள் இருக்கிறார்கள்!"

"ஐயோ பிசாசு! என்று அலறி விழுந்தவர்கள் ஏராளம்" என்றார் கிழவர்.

"நன்றாயிருக்கிறது, நம்மைக் கண்டு ஊரே பயம் கொள்ளுகிறது. தங்களுடைய மனப் பிராந்திதான் அது! பேயும் இல்லை, பிசாசும் இல்லை!"

அவர்கள் குரலில் உண்மையான பயம் தொனித்தது. அப்போதுதான் முழுக் கதையையும் சொன்னார் கிழவர்.



"ஒரு முகமாகப் பலர் சேர்ந்து கூறும் வாக்கு இது. கூட்டமே பல நூறு வருஷமாக இருந்த இடத்தை விட்டு வெளியேறுவதற்குக் காரணம் அந்த பூதம்தான். காட்டுக்குள் வணிகரின் வண்டிகள் வரும் பாதைக்கு வடமேற்கே கொஞ்ச நேரம் நடந்தால் காட்டின் நடுநாயகமான பகுதியில் அந்தக் கோட்டையின் இடிபாடுகளை அடைந்துவிடலாம். அந்தக் கோட்டையிலிருந்த கிணற்றடிதான் ஒரு காலத்தில் நமது வாசஸ்தலம். பன்னெடுங்காலமாகக் குடியிருந்த இடத்தைக் காலி செய்ய வேண்டியிருந்தது அந்தப் பாழாய்ப் போன பூதத்தால்தான்" என்றார்.

அந்தக் கதை எல்லோருக்கும் தெரியும். ஆனால் நேரில் பார்த்தது அந்தக் கிழவன் மட்டும்தான். கிணறு வெட்ட பூதம் கிளம்பும் என்று சொல்லுவார்கள். ஆனால் இந்த பூதம் அப்போது வரவில்லை.

வணிகன் ஒருவனும் அவன் இளம் மனைவியும் காட்டுக்குள் அந்தி சாயும் நேரம் பார்த்து வந்தனர். அவர்களைக் கொள்ளையர் கூட்டம் வழி மறித்தது. காட்டுக்குள் வாழ்ந்த அந்தக் கொள்ளையர் கூட்டத்தை சந்தித்தால் வணிகர்களும் சரி, வழிப் போக்கர்களும் சரி, அவரவர்களும் உயிர் பிழைத்திருந்தால் போதும் என்ற நிலைமையில் கையில் இருப்பதைக் கொடுத்து விடுவார்கள். இல்லையென்றால் உயிரைத் தக்கவைத்துக் கொள்வது இயலாத காரியம். எதிர்த்தவர்கள் சிலரே. அதில் அவனும் ஒருவன்.

இரண்டு கொள்ளையர் அவன் கைகளை முரட்டுத் தனமாகப் பின்னால் மடித்தபடி பிடித்திருந்தனர். எனினும் வணிகன் திமிறினான். அவன் கைகால்களை ஆட்டும்போது இரண்டு கொள்ளையரும் கீழே விழுந்தனர். ஒருவன் தலை பாறாங்கல்லில் அடிபட்டு ரத்தம் வெளியேறியது.

அதுவரை அமர்ந்து வேடிக்கை பார்த்திருந்த அந்தக் கூட்டத்தின் தலைவன் முருகையன் கடுங்கோபத்துடன் கர்ஜித்துக் கொண்டு எழுந்தான். நாலு எட்டில் வணிகனின் சமீபத்துக்குச் சென்றான். அவனது ஐந்தாவது காலடி ஒரு உதையாய் மாறியது. அவன் காலை உயர்த்தி எட்டி வணிகனின் மார்பில் உதைத்தான். பின் நோக்கிப் பறந்து சென்று விழுந்தான் வணிகன். கீழே விழுந்தவன் முதுகில் ஒரு காலை ஊன்றி வைத்துக்கொண்டு சிரித்தான் முருகையன். அதன் பின் விழுந்தவன் எழவே

யில்லையாம். அந்தப் பெண் கதறிக்கொண்டே அந்தக் காலை அகற்றப் பார்த்தாள். அவளால் முடியவில்லை. கணவன் மாண்டு விட்டான் என்றவுடன் தாங்காத சோகத்துடன் தலை தெறிக்க ஓடினாள். சோகத்தில் மனம் குழம்பியது. கண்ணீர் பார்வையை மறைத்தது. தவறி விழுந்தாளா இல்லை தற்கொலைக்காக விழுந்தாளா என்றறிய வாய்ப்பில்லை. ஆனால் அந்தக் கிணற்றுக்குள் விழுந்தாள். அப்போது அந்தக் கிணறு பாழடையவில்லை. சீரும் சிறப்புமாய் இருந்தது. கொள்ளையர் கூட்டத்துக்கே பருக நீர் கொடுத்தது.

கொள்ளையரில் சிலர் அவள் நிலையை நினைத்து பச்சாதாபங்கொண்டனர். கிணற்றுக்குள் குதித்து அவளைக் காப்பாற்றிக் கரையேற்றினர். ஆனால் அவள் பேயறைந்தாற் போல் ஏதேதோ உளறினாளாம். அவள் தொண்டையிலிருந்து விசித்திரமான வார்த்தைகள் வந்தனவாம். பின் அவளும் கண் மூடினாள். இறந்தவர் இருவரையும் ஒன்று சேர்த்து காட்டின் எல்லையில் தகனம் செய்தனர்.

பின்தான் ஆரம்பித்தது குழப்பம். தினந்தினம் ஏதோ பெண் அழுவது போல விசும்பல் ஒலி கிளம்பிற்று. நடுநிசியின் நிசப்தத்தைக் கலைத்துக் கொண்டு சில சமயம் அதனுடைய சிரிப்பின் ஒலி கேட்டது. அதைக் கேட்ட கொள்ளையர் திகில் அடைந்து நடுங்கத் தொடங்கினர். அந்தக் கிணற்றில் பூதமிருந்தது என்று கதை வந்தது. பூதம் என்பதற்கு தனிப்பட்ட உருவமில்லை, எந்த நிமிஷத்தில் எங்கே, எந்த ரூபத்தில் வரும் என்று சொல்ல முடியாது. என்ன அபாயம் நேரும் என்று யாரால் நிர்ணயிக்க முடியும்? இங்கிருந்து தினம் மனம் புழுங்காமல் வேறு இடத்துக்குப் போகலாமே என்ற யோசனைகள் எழுந்தன.

"காடு மிக விஸ்தாரமாயிருந்தது. வேறு இடமா கிடைக்காது?" என்று எடுத்துச் சொன்னார்கள். முதலில் முருகையனுக்கு இடம் மாற்றினால் மற்றவர் பார்வையில் தான் ஒரு பயம்கொள்ளியாகத் தெரிவோம் என்று தயக்க மாயிருந்தது. ஆனால் புயல் போல கூட்டத்தையே குலுக்கியது அந்த பூதத்தைப் பற்றிய பயம். வேறு வழியின்றி பாதைக்கு மறுபக்கம் சென்றுவிட்டனர். அன்றிலிருந்து கிணற்றடிக்கு யாரும் வருவதில்லை.

"இப்போது கூட இந்தக் கிணற்றுக்குள் அந்த வணிகனின் இளம் மனைவி பூதமாய் இருக்கிறாளோ, என்னமோ?" என்றார்



கிழவர். கதையைக் கேடட மற்றவரெல்லாம் நடுக்கம் கொண்டது போலிருந்தது. பலர் கண்களை மூடி குல தெய்வத்தை பூசித்ததாகத் தெரிந்தது. ஆனால் யாருக்காகக் கதையைச் சொன்னாரோ அதைக் கேட்டும் நந்தன் சற்றும் பயந்ததாய்த் தெரியவில்லை.

கடைசியாக இன்னும் அவனுக்கு உபதேசம் செய்தால் அவன் ஆர்வத்தைத்தான் அது கிளறும் என்று விட்டு விட்டார்கள். "போவதானால் போ நந்தா. ஆனால் திடீரென கிணற்றுக்குள்ளிருந்து எழும் அந்த மாயமோகினியைக் கண்ணெடுத்தும் பாராதே! பார்த்தால் பார்த்த பார்வையை வைத்தே உன்னைக் கிணற்றுக்குள் இழுத்துவிடுவாள்."

சிரித்தான் நந்தன். "பிறகு ஒன்றுக்கு இரண்டாக பிசாசுகளாய்த் தொல்லை செய்யவா?"

"ஆமாம் உன்னை மனிதனாகவே சகிக்க முடியவில்லை. பூதமானால் என்னவெல்லாம் செய்வாய?" என்ற கிழவனின் குரலில் உண்மை அன்பு தொனித்தது.

எல்லோரும் நந்தனை விட வயதில் பெரியவர்கள். அவரவர் பார்க்க வளர்ந்தவன் அவன். அதனால் எல்லோரும் வந்து அவரவருக்கு ஒரு அறிவுரை கூறினார்கள்.

"கூட்டத்தில் இளைஞர்கள் பலரும் தனியாய் வந்து பூதத்தைப் பார்த்தாயா?" என்று கேட்டார்கள். பயத்தில் கேட்கவில்லை. ஒரு வித ஏக்கம் தெரிந்தது அவர்கள் குரலில். எலலோருக்கும வயதாகினாலும அந்த பூதம மானிட வாழ்க்கையைத் துறந்த நாளிலேயே இருந்ததாம். அப்படியொரு அழகாம்.

"இல்லை பார்க்கவில்லை."

கடைசியாக "எனக்கு இங்கே ஒரு கெடுதியும் நேராது" என்று உறுதியாய் சொன்னவனை அத்துடன் விட்டுவிட்டார்கள். ஆனால் கிணற்றடிக்குப் போவதை அவன் நிறுத்தவில்லை. பூதத்திடம் மாட்டினாலும் மாட்டலாம். ஆனால் அங்கிருந்து வெளியேறும்போது கூட்டத்தினரிடம் மாட்டக்கூடாது என்று உறுதியாய் இருந்தான்.

இன்றோ, சற்று தூரம் மனது பதைபதைக்க நடந்தான் நந்தன். திரும்புவது உசிதமா என்ற சந்தேகம் தோன்றி அவன் உள்ளத்தை அரித்து வந்தது. அவனது பால்வடியும் முகத்தைக் கண்டு மகளிர் வேண்டுமானால் மயங்கலாம். ஆனால் பெண் பூதம் அதற்கெல்லாம் கவலைப்படுமா என்று சந்தேகமே.

பூதத்தாலும் ஒரு எல்லைக்கு மேல் வெளியே வரமுடியாது என்று அவனுக்குத் தோன்றியது. ஆனால் அந்த எல்லை எதுவென்று தெரியவில்லை. தன் வாசஸ்தல தரமத்தைப் புறக்கணித்து பூதம் தரையில் எவ்வளவு தூரம் வர முடியுமென்று தெரியவில்லை. ஆனால் கொஞ்சம் தள்ளிச் சென்று விட்டால் தேவலை எனத் தோன்றியது.

ஆனால் ஒன்று. இன்று உயிருடன் தப்பினால் பெண்களை இனி வேறு இடத்துக்கு வரச்சொல்வது என்று முடிவெடுத்தான்.

சற்று தூரம் நடந்துவிட்டான். புறங்காட்டி ஓடினால் உயிர் உள்ளவரைக்கும் பழி மறையாது. தன் தன்மான உணர்ச்சியைத் தூண்டிவிட்டால் பயம் மறையும் என்று வீரமுள்ள வார்த்தைகளைப் பேசிக் கொண்டு வந்த போது, காட்டிலே சலசலப்பு ஏற்பட்டது. இனி பயமில்லை என்று நினைத்தபோது திடீரென ஒரு சப்தம், "நந்தா நந்தா" என்று. முதலில் திடீரென வந்த சப்தத்தில் தூக்கி வாரிப்போட்டது. பூதம்தான் பெயர் சொல்லிக் கூப்பிடுகிறதோ என்று பயந்தான்.

பின் தெரிந்தது சப்தம் பின்பக்கத்திலிருந்து வரவில்லை. கூட்டம் வாழும் எதிர்த் திசையிலிருந்து வந்தது என. "ஆனால் அதுவும் பிரச்சனைதான். திரும்பவும் மாட்டிக் கொண்டோம். பூதம் பேய் என்று எல்லோரும் வந்து அறிவுரை கூறுவார்கள்" என்று நினைத்துக் கொண்டான். அவர்கள் அறிவுரைக்கு பூதமே மேல் என்று நினைக்கத் தோன்றியது. பெருமூச்சு விட்டான். ஆனால் என்னவாயிருந்தாலும் சமாளித்துத்தான் ஆக வேண்டும் என்ற எண்ணத்தோடு மரத்தின் மறைவிலிருந்து வெளியே வந்தான்.

ஒரு வீரன் ஓடி வந்தான் மூச்சிரைக்க.

"என்ன சங்கதி சொல்?" என்று நந்தன் வினவ, "வணிகர்கள் வருகிறார்கள்."

நந்தன் முகத்தில் ஒரு பிரகாசம், காலை வானில் கிழக்குத் திசையில் வெடித்து வரும் சூரிய ஒளிபோல. இடுப்பில் அணிந்திருந்த தன் வாளைத் தேடினான். உடல் சிலிர்த்துக் கொண்டான். பார்ப்பவனுக்குத் துயிலெழுந்த வேங்கை போலிருந்தது. முற்றிலுமாக வேறு மனிதனாகவே ஆனான் நந்தன்.

* * *



# அத்தியாயம் மூன்று
# வணிகர்கள் வந்தார்கள்

காட்டின் எல்லைக்குள் அன்னியர் வந்தால் அங்கு வசிப்பவருக்கு அது தெரியாமல் இருக்காது. அவர்கள் வருகையை ஒரு காத தூரத்தில் கண்டறியும் சக்தி கொண்டிருந்தனர் அந்தக் கொள்ளைக் கூட்டத்தினர். வணிகர வருவது ஞான திருஷ்டியில் தெரியுமா என்றால் இல்லை. ஊர்வலம் என்னதான் மௌனமாக நடந்தாலும் காட்டின் வித்தியாசமான சூழலைக் கண்டு புதிய குதிரைகள் கனைக்கும். வண்டியிழுக்கும் மாடுகள் "ஆ" வென்று கத்தும். புழுதியை வாரி அடித்துக் கொண்டு சுழன்று சுழன்று வரும் வண்டிச்சக்கரங்களின் ஓசை கேட்கும். அது மட்டுமல்ல, காட்டில் வாழும் பட்சிகள் சிறகடித்துப் பறக்கும். வேளை தெரியாமல் கோட்டான்களும் நரிகளும் கத்துவதனால் கூடத் தெரிந்துவிடும். இவை ஏதும் உதவாவிட்டாலும் தூரத்தில் வண்டி வரும் போதே கொள்ளையருக்கு மூக்கு வேர்த்துவிடும்.

ஆனால் ஒன்று. கானகத்தில் சலசலப்புக்குக் காரணம் பிரயாணிகள் ஏறிய வண்டிகளாய் இருக்க வேண்டும் என்று வேண்டிக்கொள்வார்கள். ஏன் என்றால் காட்டுப்பாதையைப் பல வகையானவரும் உபயோகிப்பார்களே!.

துணி மூட்டையை சுருட்டி தடியில் மாட்டி தோள் மேல் எடுத்துக்கொண்டு வருவோரும் உண்டு. அவர்களில் பெரும்பாலானோர் ஒரு ஊரில் இருந்ததையெல்லாம் தொலைத்துவிட்டு மறு ஊருக்குப் பிழைப்புத் தேடிச் செல்பவர்கள். மண்டை ஓடு முதலிய தன்னுடைய கோர ஆபரணங்களையெல்லாம் வெளிக் காட்டிக்கொண்டு காபாலிகர்களும் வருவதுண்டு. சில காலங்களில் வைக்கோல் ஏற்றிய வண்டிகளும் சாரி சாரியாய்ப் போயக் கொண்டிருக்கும். போன பிறகு நான்கு நாட்களுக்குக் காட்டுப்பாதையே புது வைக்கோலின் நறுமணம் "கம்" மென்று வந்து கொண்டிருக்கும். இவர்களையெல்லாம் கொள்ளையர் நிறுத்திப் பயனில்லை. வைக்கோலை வைத்துக் காட்டில் என்ன செய்ய முடியும். இல்லை மண்டை ஓட்டு மாலையை வைத்துத் தான் என்ன செய்ய முடியும்?

அதனால் விருந்தாளி வருகிறானென்றவுடன் மரநாய் போல பலரும் சாய்ந்திருந்த ஏதாவது ஒரு மரத்தின் மேல் "சரசர"வென்று ஏறுவார்கள். வருவது வணிகர் அல்லது

பிரயாணிகளின் வண்டிகள் என்று முதலில் உணர்ந்தபின் துரிதமாகச் சென்று மற்றவரிடம் செய்தியைச் சொல்லுவார்கள். உடனே ஆயுதமெல்லாம் தயாராகும். கொள்ளையரெல்லாம் புத்துயிர் பெற்று மரங்களின் மறைவில் நிற்பார்கள்- பந்தியில் அமர்ந்த பின் விருந்தைப் பரிமாறக் காத்திருப்பவர் போல.

கடைசியில்தான் எல்லோர் நினைவுக்கும் வரும் நந்தன் உத்தரவின்றிக் கொள்ளையடிக்க முடியாதென்று. ஆனால் மேற் கண்ட அந்த சட்டத்தை நிறைவேற்றுவதுதான் கஷ்டம். ஊர்வலமாய் வந்தவர்களைப் பார்த்தால் நாக்கு ஊறும். இவர்களை ஒரு கை பார்க்கவேண்டுமென்ற ஆசை ஒரு பக்கத்தில் அவர்களுக்கு அளவில்லாமல் இருக்கும். ஆனால் வணிகர் வரும் சமயத்தில் நந்தன் எங்கிருக்கிறானோ ?

அப்போது அவனைத்தேடி அவசர அவசரமாக யாரேனும் ஓடுவார்கள். இன்றும் அப்படித்தான். எல்லோரும் இருக்கும் சக்தியையெல்லாம் ஒன்று திரட்டி வெகு பாடுபட்டு அவனைக் கண்டுபிடிப்பதில் செலவழித்தார்கள்.

இப்போதும் நந்தன் காட்டின் எந்த மூலையில் படுத்துறங்கச் சென்றிருக்கிறானோ? எவ்வித போதை மயக்கத்தில் இருக்கிறானோ? அவனைப் பிடித்து எழுப்பி போதை தெளிய வைத்துக் கொண்டு வருவதற்குள் வாய்ப்பிராணன் தலைக்கு வந்து விடுகிறது என்று வருத்தப்பட்டாலும் நந்தன் வரும் வரையில் ஒன்றும் முடிவு செய்ய வேண்டாம் என்று இருந்தனர். அவன் தலையசைக்காமல ஒரு கத்தியைக்கூட உறையிலிருந்து உருவுவதில்லை. அது இந்தக் கூட்டத்தின் எழுதி வைக்காத சட்டம். பல முறை அவனைக் கண்டுபிடிக்க முடியாமல் இடரின்றிச் சென்ற வணிகர் வண்டிகள் ஏராளம். அதை எண்ணி எண்ணி மனம் கொள்ளையருக்குப் புண்ணாகியிருக்கிறது!

அதற்காக நந்தன் வந்தவுடன் தாக்குதலை உடனே தொடங்கிவிடவும் முடியாது. கொள்ளையடிப்பதா வேண்டாமா என்று முதலில் ஆராய்ந்து தீர்மானம் செய்வான். கொள்ளையர் வசிக்கும் இடத்துக்கு அருகே ஒரு உயரப் பாறை இருந்தது. அதில் லாகவமாகக் குதித்து ஏறுவான். வருகின்ற ஊர்வலத்தின் ஆள் பலத்தைக் கணக்கிடுவான். முடிவெடுப்பதில் அவன் புத்திக் கூர்மையின் மேன்மை எல்லோருக்கும் தெளிவாய்த் தெரியும். பல முறை காவலைப் பார்த்தோ வேறேதாவது காரணங்களினாலோ



கொள்ளையடிக்க வேண்டாம் என்று தலையசைப்பான். யாரைக் கொள்ளையடிப்பது, யாரை மரியாதையுடன் கண்டு ஒதுங்கி நிற்பது என்று அவனுக்குத் தெரியும்.

அந்த முடிவில் பல விஷயங்கள் அடங்கி இருக்கும். வருபவன் எப்பேர்ப்பட்டவன் என்று கணிக்கவேண்டும். அது மட்டுமல்ல. தங்கள் கையிருப்பில் செல்வமும் தானியமும் எவ்வளவு இருக்கிறது என்று முடிவெடுக்கவேண்டும். இரண்டு மாதத்துக்கான எல்லாத் தேவைகளும் கையிருப்பில் இருந்தால் ஏன் கொள்ளையடிக்கவேண்டும் ?

வருவோரை எல்லாம் கொள்ளையடிக்க வேண்டும் என்று எல்லோருக்கும் ஆசைதான். ஆனால் அப்படி அடித்தால் இந்தக் காட்டில் தங்கள் கூட்டத்தின் நாட்களைக் கணக்கெடுக்க வேண்டியதுதான் என்று நந்தனுக்குத் தெரியும். அதனால்தானோ என்னவோ இன்னும் எல்லோரும் உயிருடன் இருந்தார்கள்.

இப்படித்தான் போன வாரம் ஒரு ஊர்வலம் வந்தது. முடிவேயில்லாதது போல குதிரைகள், தானிய மூட்டைகள் அடுக்கிய மாட்டு வண்டிகள், சிவிகையில் உயர்குடி மக்கள் வந்தனர். சிவிகை பக்கத் திரையை அகற்றாவிட்டாலும் உள்ளே இருப்பவர்கள் அணிந்திருந்த நகைகளைக் கற்பனை செய்ய முடிந்தது. முக்கியமாக அந்த அணிவகுப்பின் முன்னும் பின்னும் வேல் பிடித்த வீரர்களும் சென்று கொண்டிருந்தார்கள். ஊர்வலம் எங்கும் உயர்ந்த ஜாதிக் குதிரைகள்; அரபு நாட்டிலிருந்தும் பாரசீகத்திலிருந்தும் கப்பலில் வந்து சம்புவராயரின் சதுரங்கப்பட்டினம் துறைமுகத்தில் இறங்கியவை. அந்த அழகிய மிருகங்களைப் பார்த்தபோது ஆசைதான்- ஒன்றிரண்டைப் பிடித்துவிடலாம் என்று. ஆனால் செய்யவில்லை. மரங்களுக்கிடையே இருந்து வேடிக்கை பார்த்துக் கொண்டிருந்தனர்.

சட்டென நந்தனின் மனம் கணக்குப் போட்டது. கணத்துக்குக் கணம் வளரும் ஆசையைக் கட்டுப்படுத்திக் கொண்டு போக விட்டுவிட்டான். இப்போதெல்லாம் வாலை சுருட்டிக்கொண்டு இருக்க வேண்டும். ஒன்று திரண்டிருந்த பயணிகளைத் தாக்குவது என்பது மூடத்தனம். கடைசி வண்டி கடந்தபின் கூட்டத்தில் பாதி பேர் அழுதே விட்டார்கள். "இவர்கள் போனால் அடுத்தவர்கள்" என்றான் நந்தன் ஆறுதலாய்.

தனியாய் மாட்டும் வணிகர் கூட்டங்களுக்கே நந்தனின் கொள்ளையால் குந்தகங்கள் நேர்ந்தன. ஆனால் புத்திசாலித் தனமாக யாரையும் கொல்ல மாட்டான். அவர்களுடைய முழுச் செல்வத்தையும் எடுத்துக் கொள்ளவும் மாட்டான். செல்வம் முழுவதும் பறிபோனால் வேறு விதமாகச் செயல்படும் வணிகர் கூட்டம், செல்வத்தில் பாதியை இழந்தால் பெரிதாக அதைப் பொருட்படுத்துவதில்லை. அரசனிடம் புகார் சொல்லும் அளவுக்கு விபரீதம் ஏற்படவில்லை என்று விட்டுவிடுவார்கள். அது போலவே சுற்றியிருந்த கிராமங்களைக் கொளுத்தவும், ஜனங்களை இம்சிக்கவும், அவன் செல்வதில்லை. அவன் இடத்தைக் கடப்பவரிடமே கொள்ளை அடித்தான். அதனால் நந்தனைப் பிடித்து கழுமரத்தில் ஏற்ற காவலர்கள் காட்டுக்குள் இன்னும் வரவில்லை.

வணிகர் ஊர்வலத்தைப் பார்த்து சில சமயம் தலை யசைப்பான். அதன் அர்த்தம் அவர்களது பதில் தூக்குதலை நம்மால் தூக்குப் பிடிக்க முடியாது என்பதுதான். இன்றும் அப்படி சொல்லிவிடுவானோ என்ற பயம். இல்லை அவனைத் தேடிக் கண்டுபிடிக்கும் முன்பே ஊர்வலம் கடந்துவிடுமோ என்ற அச்சம். கூட்டமாய் கூடி ஒருவரோடொருவர் கசமுசவென்று பேசிக் கொண்டார்கள்.

ஆனால் அவன் வரவு பேச்சின் நடுவே குறுக்கிட்டது. நந்தனும் வந்துவிட்டான். காரியத்தின் முக்கியத்துவத்தைக் கருதி மூச்சிரைக்க ஓடி வந்தான். அதுவே மற்றவர்களுக்கு ஆறுதல் அளித்தது. ஒவ்வொரு முறையும் இப்படித்தான்.எங்காவது நந்தனைப் பிடித்து இழுத்து வருவார்கள். அவனும் ஊர்வலத்தின் கண்களில் படாமல் நோட்டம் விடுவான். அவன் மனது மிக வேகமாகக் கணக்குப் போடும். இன்றும் அதுபோல அவனது கட்டளைகளை எதிர்பார்த்து நின்றார்கள்.

புழுதி தூசியெல்லாம் கிளப்பிக்கொண்டு வண்டிகள் வரிசையாய் வந்தன. வண்டிக்கு அருகே கைத்தடியுடன் நடந்து வந்தவர்கள் எப்போதும் போல அக்கம்பக்கம் பார்த்துக் கொண்டு வந்தார்கள். காட்டின் பாதியைக் கடந்த பின் ஒரு தைரியம் வரும். "கொள்ளைக்காரன் எல்லாம் வெறும் கதைதான். வர்த்தகத்தில் போட்டியைக் குறைக்க யாரோ கிளப்பிவிட்ட புரளி" என்று தோன்றும்.



ஊர்வலத்தில் பெரும்பான்மையோருக்கு ஜாதகக் கணக்கு சரியாய் இருந்தால் அப்படியே போகும். நந்தன் கிடைக்க வில்லையென்றாலோ அவனுக்குக் கொள்ளையடிப்பதில் இஷ்ட மில்லை என்றாலும் "காட்டில் கொள்ளையன் இல்லை! எல்லாம் மனபிராந்தி அல்லது கட்டுக்கதை" என்று ஊருக்குள் போய் சொல்ல சந்தர்ப்பம் கிடைக்கும்.

நந்தன் வந்து சேர்வதற்குள் வண்டிகள் சாலை வளைவை நெருங்கி நெருங்கி வந்து கொண்டிருந்தன. வண்டி வரிசையைப் பார்த்ததும் அவன் முகமலர்ச்சியுடன் வந்தான். அந்த முக மலர்ச்சிக்கு ஒரு அர்த்தமுமில்லை என்று எல்லோருக்கும் தெரியும். சில சமயம்தான் காரியத்தை நிறைவேற்றினாலும் வணிகர்கள் வருகிறார்கள் என்றவுடன் நந்தன் எப்போதும் புதுயிர்பெறுவான். காதல் கொள்வது, கள்ளைப் பருகுவது போலத்தான் அவனுக்கு அந்தக் கொள்ளையடிப்பதிலும் ஒரு இன்பம்.

அதிசயம்தான். பொற்காசுகளை வைத்துக் கொண்டு காட்டில் என்ன செய்ய முடியும்? அதைச் செலவழிக்க நாட்டுக்குள் சென்றால் காலன் கைவிரித்துக் காத்திருப்பானே?

நந்தன் நன்றாய் கவனித்தான். எவ்விதக் கவலையும் இன்றி வணிகர்கள் வந்து கொண்டிருந்தனர். அவர்களிடம் "கொள் ளையர் திருடர் என்று எல்லோரும் இந்தக் கானகத்தைப் பற்றி பயமுறுத்தினார்களே! இதைக் கடப்பது இவ்வளவு சுலபத்தில் முடிந்துவிடும் போலிருக்கிறது" என்று உற்சாகம் பொங்கிற்று.

அப்படி இந்தக் காட்டைக் கடந்து ஏன் வணிகர்கள் வருகிறார்கள்? நாட்டில் நிலவிய அமைதியில் ஊர்களுக்கிடையே இருந்த வர்த்தகப் பெருக்கத்தை வணிகர்கள் பயன் படுத்திக்கொண்டனர். கொள்ளையரைப் போல வணிகரின் வாடமே இந்தக் காட்டினாலோ மலையினாலோதான் என்று யோசித்தால் புரியும். வர்த்தகத்துக்குத் தேவையான வாங்கு வோரையும் விற்போரையும் வழிமறிக்கும் கடலோ மலையோ கானகமோ அந்தப் பொருளின் விலையை பலமடங்கு ஏற்றி லாபத்தைக் கூட்டும். அதனால் வேலை நிமித்தமாக இந்த இருள் படிந்த காட்டைக் கடந்துதானே ஆகவேண்டும்.

நந்தன் உள்ளம் ஒரு கணம் ஆழ்ந்த சிந்தனையில் ஈடு பட்டது. கொள்ளையடிக்க அவனுடைய கைகளும் துடித்தன. இவ்வளவு செல்வத்தைக் கண்டபின் ஓரே பாய்ச்சலில் தாவிச் சென்று பொருட்களைப் பிடுங்கத் தோன்றும். ஆனால் ஆசையை அடக்கிக் கொள்ளவேண்டும். தன்னுடைய பலம் முழுவதையும் உபயோகித்து வணிகர் போராடினால் என்ன சேதம் ஏற்படும் என்று கணக்கிடுகிறான். ஆனால் சிந்தனைக்கு அவனுக்கு ஒரு வினாடி போதும். அந்த ஒரு விநாடியில் அவன் பார்க்க வேண்டி யதைப் பார்த்துக் கொண்டான். ஆயுத பலம், ஆள் பலம், வணிகர் எடுத்துவந்த செல்வம், தனது அப்போதைய தேவைகள் எல்லாம் கணக்கிட்டுவிடுவான். அது போலவே ஒரு விநாடி நேரந்தான் அவன் முகம் மாற. அவன் வேண்டாமென தலையசைத்தால் ஒன்றும் செய்யாமல் காட்டில் கரைந்து விடுவார்கள் கொள்ளையர்கள்.

ஆனால் இன்றோ அவனுக்கு நிலைமைகள் சாதகமாகவே தோன்றின. நெடுநாள் காத்திருந்த அந்தச் சந்தர்ப்பம் இப்போது வந்துவிட்டதென்றும் இதுவே சரியான தருணம் என்றும் பரி பூரணமாக நம்பினான்.

"சரி" என்பதுபோல தலையை அவன் ஆட்டியது தான் தாமதம். அநேகருக்கு உற்சாகம் தலைக்கேறிவிட்டது. "ஓ" என்று கூச்சலிட்டுக்கொண்டு வண்டிகளின் மேல் எல்லாத்திசை களிலிருந்தும் கொள்ளையர் பாய்ந்தனர். தேனடைகளை மொய்க்கும் தேனீக்களைப் போல நெருங்கிவிட்டார்கள்.

வழிப்போக்கருக்கு நெஞ்சு படபடத்துப் போனது. உடம்பெல்லாம் பதறியது. "மிக பயங்கரமான சூழலுக்கு மத்தியில் மாட்டிக்கொண்டோம். காட்டில் இருட்டிய வழியில் விடிவதற் குள்ளே வந்து மாட்டினோமே" என்று கதி கலங்கிப் போயிருந்தார். சொத்து சேகரிப்பதில் மட்டும் பரிபூரணமாய் ஈடுபட்டிருந்த வணிகரெல்லாம் வந்து கொக்கு வாயில் தவளைபோல மாட்டிக் கொண்டனர் எனப் புரிந்தது.

இதுவரை ஒரு தொந்தரவும் இல்லை. எல்லோருக்கும் பூரண தைரியம் வந்து விட்டது. இன்னும் அரை நாளில் தில்லை அடையலாம் என்றிருக்கும்போது சட்டென்று நாலா பக்கமும் முகமூடி அணிந்த கொள்ளையர் கத்திக்கொண்டே வந்து வண்டி களை இழுத்துச் செல்லும் மாடுகளின் கடிவாளங்களைப்



பிடித்துக் கொண்டனர். சிலர் உருவிய வாளுடன் வண்டியின் பின்புறமாய் சென்று நின்றனர். நாலா திசைகளிலும் கோர முகங்கள். அதிர்ச்சியில் இன்னமும் வணிகர்ளுக்கு கோரமாகத் தெரிந்தது. நாலாபுறமும் சிதறி ஓடிவிட முடியாதபடி காட்டின் விருக்ஷங்கள் தடுத்தன. அடுமட்டுமல்ல. எவரேனும் தப்பிக் கலாம் என்றால் அதற்கு இடம் விடாமல் சாலையின் இருபுறமும் கையில் தடியுடன் நின்றனர். வணிகர்கள் தாக்குதலினால் அசந்து போனார்கள். யாரும் ஓடாதபடி அவர்களைப் பலரும் வளைத்துக் கொண்டு நின்றார்கள்.தொலைதூரம் பிரயாணம் செய்யப் பண்ணி, பிரயாணக் களைப்புடன் வருபவர் எதிர்க்க சக்தியும் இல்லை.

பெருங்கூச்சல் போட்டுப் பார்த்தாலும் வெளியே கேட்காது. எத்தனை பெயரை வேண்டுமானாலும் விழுங்கி ஏப்பம் விடும் காடிது. ஒரு குறைவு இல்லாமல் தடயங் களையெல்லாம் மறைத்துவிடலாம். எனினும் இந்த அபாய வேளையில் ஆண்டவன் வந்து கை கொடுத்துக் காப்பாற்றி னால்தான் உண்டு. தப்புவதற்கு வேறு வழியில்லை.

ஓரே கூச்சலும் குழப்பமுமாய் இருநதது வணிகர் பக்கத்தில். ஆனால் கொள்ளையர்கள் அமைதியாய் இருந்தனர். தலைக்குத் தலை பேசவில்லை. முகங்களை மட்டும் முடிந்த வரை பயமுறுத்துவது போல வைத்துக கொள்ளுவார்கள். கூட்டத்தார் யாரும் பேச்சு தாராளம் காட்ட மாட்டார்கள். பேசுவதெலலாம நநதன தான.

யார் தலைவன் என்று வணிகர் யூகித்துக் கொண்டு விட்டனர். கொள்ளையர் எல்லோரும் ஓரே திசையை நோக்கினார்கள். பயத்தில் முக்கால் பிராணனை இழந்திருந் தவர்கள் அத்திசையில் திரும்பினார்கள். நந்தன் கைகட்டி நின்ற திசை. தலைவன் கம்பீரமாக நெஞ்சத்தை உயர்த்தி நிற்பான் என்றால் அப்படியில்லை. ராத்திரி தூங்காதவனைப் போல முகம் வெளிறிக் கிடந்தது. அரை மயக்கத்தில் இருப்பது போலிருந்தது. வணிகர வருகின்றனர் என்றவுடன் ஆர்வமாய் வந்துவிட்டான். ஆனால் போன இரவின் திருவிளையாடல்கள் ஏதோ கண் இமைகளில் கல்லைக் கட்டி விட்டது போலிருந்தது. அது அவனை இன்னமும் பயங்கரமாகக் காட்டியது.

* * *

## அத்தியாயம் நான்கு
# கழுத்து தப்பியது

காலமே ஸ்தம்பித்து நின்றதுபோல் இருக்க வணிகர் குழுவின் தலைவன் கொள்ளையர் கூட்டத்தலைவன் நந்தனின் சமூகத்துக்கு அழைத்துவரப்பட்டான்.

மாட்டிக்கொண்ட வணிகர்களின் நிலையோ பாவம். ஊரில் இருப்பவரில் நூற்றில் தொண்ணூறு பேர் கோழைகள்தான். ஊருக்குள் வீரர்களாய் இருப்பார்கள். ஆனால் தமக்குப் பழக்கமில்லாத சூழலில் மனதின் அடித்தளத்தில் இருக்கும் பயங்களெல்லாம் வெளிவரும். அப்படித்தான் இருள் நிறைந்த காடு போன்ற சூழல் அந்த பயங்களைக் கிளறிவிட ஏற்ற சூழல். திடீரென வண்டிக்கு முன் ராவணாதி ராட்சஸர்களை மிஞ்சி விடுபவர்கள் போய் நின்றால் அவ்வளவுதான். எதிர்பாராமல் கொள்ளையனை எதிர்கொண்டால் என்னவாகும்? பாதிப் பேருக்குக் கண்ணைக் கொண்டுபோய் அப்படியே சொருகும். மீதிப்பேருக்கு தலை சுற்றும்.

எனினும் சுதாரித்துக் கொண்டு அந்தக் கணத்திலேயே திடுக்கிடும் இதயத்துடனும் நடுங்கிய மேனியுடனும் வண்டியிலிருந்து கீழே குதிப்பார்கள். சுத்தி தப்பிக்க வழி ஏதேனும் உண்டா என்று விழிகள் தேடும். இருக்கும் பொக்கிஷத்தைப் பாதுகாக்க முடியுமா என்று மனம் பதறும்.

பயப் பிராந்தி கொண்டிருந்த ஜனங்களின் நிலைமையைச் சொலலி மாளாது. அப்பாவிகளைக் கண்ட கொள்ளையர் உள்ளத்தில் கிராதக எண்ணங்களை உண்டுபண்ணும். பீதி நிறைந்த கூச்சலையும் உடம்பு நடுக்கத்தையும் கண்டு கலகல வென்று சிரித்தார்கள். அந்தக் குழப்பத்தை அனுபவிப்பது பார்ப்பவருக்கு நகைச்சுவையாய் இருக்கும். அதைக் காண ஏகக் கொண்டாட்டமாய் இருக்கும்.

வணிகருக்குக் கண்ணும் கருத்துமாய் வளர்த்து வந்த செல்வம் முக்கியமா என்று முடிவெடுக்கும் நிலை. 'வண்டியில் சுமந்து வந்த அந்தப் பொருட்களுக்குத் தில்லையில் என்ன என்ன விலை கிடைக்கும் என்று அவர்கள் கண்ட எத்தனை எத்தனையோ பகற் கனவுகள் எல்லாம் ஆவியாய்ப் போய்விட வேண்டியதுதானா?' என்ற ஆதங்கம்.



சுற்றும் முற்றும் கொள்ளையரைப் பார்த்தால் எதிர்த்தால் விட்டுவிடமாட்டார்கள் என்று தோன்றியது. உடல் வலிக்கு ஆளாவதுதான் மிச்சம். அதனால் அடங்கிப்போக முடியெடுத்தனர். இவர்களை எதிர்த்தால் வீட்டில் இருக்கும் மற்ற செல்வங்களைக் கண்ணாற் பாராமல் வானுலகத்துக்குப் போகக் கூட வாய்ப்பிருந்தது.

இதுவரை பலரும் இவர்களுடைய பாதங்களைக் கண்ணீரால் நனைத்திருப்பார்கள். ஆனால் அதற்கெல்லாம் மனம் கனிய மாட்டார்கள் என்று தோன்றியது. மரங்களின் குளிர்ந்த நிழலில் நிற்கும் போதே அவர்களுக்கு வியர்த்துக் கொட்டியது. 'ஆகா மாட்டிக்கொண்டோமே!' என்று சொல்லாமல் சொல்லி விழித்தார்கள். வர்த்தகரின் தலைவரோ நந்தன் முன் கை கட்டி நின்றார்.

இவரை நகரில் கண்டவர்கள் மனம் நொந்தார்கள். சீமான் போல நாட்டில் வாழ்ந்தவர் இந்தக் காட்டுமிராண்டியிடம் கை கட்டி வாய் புதைத்து நின்றது நெஞ்சத்தை ஈட்டியை விட்டுத் திருப்புவது போலிருந்தது. ஆனால் என்ன செய்வது ?

தங்கக் கட்டில்களில் விரித்த பட்டு மெத்தைகளிலே இரவைக் கழிக்கும் வணிகரெல்லாம் வேலை நிமித்தமாக இந்த இருள் படிந்த காட்டைக் கடந்து தானே ஆகவேண்டும்.

"திருடன் யாராவது இந்த ஊரில் கால் எடுத்து வைக்கட்டும்; காலை ஒடித்து விடுகிறேன்" என்று சொல்லிக் கொண்டு இருப்பவரெல்லாம் காட்டைக் கடந்துதானே மற்ற ஊர்களுக்குச் செல்ல வேண்டும்.

எப்போதும் பேச்சுவார்த்தை நடத்தும்போது நந்தன் பாறையின் மேல் சாய்ந்து அமர்ந்திருப்பான் - காட்டின் அரசன் போல. யோசித்துப் பார்த்தால் அதிலும் ஒரு உண்மையிருக்கும். 'எந்த ராஜா எந்தப் பட்டத்துக்கு வந்தாலென்ன, போனாலென்ன ? இந்தக் காட்டுக்குள்ளே நான்தான் ராஜா' என்ற நினைப்பு அவன் மனதில் சதா இருந்தபடியால் முகத்திலும் ராஜகளை பூரணமாகப் பிரதிபலித்தது.

பார்க்க அப்படியே ஒரு பெரிய வம்சத்தில் பிறந்த அரச குலத்தின் பிள்ளை போல் தோன்றும். காட்டில் வாழ்ந்த இவன் நடையுடை கம்பீரத்தில் உயர்ந்தவனாகவே காணப்பட்டான் என்று பார்ப்பவர்கள் வியந்ததில் வியப்பில்லை. அதை யோசித்தபடியும்

தங்களுடைய தற்போதைய நிலையை முன்னிட்டும் எல்லோரும் சிறிது அடக்க ஒடுக்கத்துடனேதான் அவனை அணுகுவார்கள்.

ஆனால் இன்று அவன் முகத்தை உற்றுப் பார்த்த வணிகருக்கு ஆச்சரியம். அவனோ அரை மயக்கத்தில் இருப்பது போலிருந்தது. இரவெல்லாம் கண் விழித்தபடியால் அவனுடைய கண்கள் வீங்கியிருந்தன. ஒரு வார்த்தை கூட அவன் பேச வில்லை.

ஊர்வலத்தை நிறுத்திவிட்டு கூட்டத்தில் பிறரெல்லாம் வீராவேசத்துடன் "இந்தக் காட்டுக்குள் நுழைபவர் பொருட்களைப் பறிகொடுப்பார்கள். இல்லை இந்த வாளுக்கு இரையாவார்கள்!" என்று கூறியதுடன், கத்தியையும் பலமுறை சுழற்றுவார்கள். அல்லது பரிகாசம் தொனித்த குரலில், அலட்சிய பாவத்தையும் வேண்டுமென்றே கடைப்பிடிப்பார்கள், தெரியாத சூழலில் தாங்களே சர்வ அதிகாரமும் படைத்தவர்கள் என்று எடுத்துக் காட்ட. ஊர்வலத்தில் இருப்பவர் உடம்பு நடுங்குவதையும் அவர்கள் முகத்திலே தோன்றிய பயங்கரத்தின் அறிகுறியையும் பார்த்துவிட்டுத் திருப்தி அடைவார்கள்.

நந்தன் மட்டும் அமைதியாய் அமர்ந்திருந்தான். தன் மனக்கருத்தை வெளியிடவில்லை. நேரம் ஆக ஆக தங்கள் விடுதலையின் விலை அதிகரிக்கும் என்று தெரிந்த வணிகர்கள் பரபரப்படைந்தார்கள்.

ஆனால் அதையெல்லாம் நந்தன் யோசிக்கவேயில்லை. நந்தனுக்குப் போன இரவின் திருவிளையாடல்களில் கலந்து கொண்டது ஏதோ கண் இமைகளில் கல்லைக் கட்டி விட்டது போலிருந்தது. முகம் உற்சாகம் இன்றி வாட்டமுற்றிருந்தது.

வணிகரெல்லாம் கவலை தோய்ந்த முகத்துடன் நின்றி ருந்தார்கள். நந்தன் அருகில் வந்து ஆனந்தன் தொண்டையைக் கனைத்தான். உடனே காலம் தாழ்த்தக்கூடாது என்று அவர்களைப் பார்த்துப் பேசத் தொடங்கினான் நந்தன். வாய் குளறியது. அவனது பாதி வார்த்தைகள் அவர்கள் செவிகளில் விழவேயில்லை.

"வண்டிகளில் சோதனை போடுங்கள்" என்றான்

கட்டளைகளை எதிர்பார்த்து நின்ற பலரும் வண்டிகளை அணுகினார்கள். சற்று நேரத்தில் செல்வமெல்லாம் தரையில் விரிக்கப்பெற்றிருந்தன. பாரம் தாங்க மாட்டாமல் வண்டிகள்



கிளறியிருக்க வேண்டும். அவ்வளவு பரப்பளவுக்குத் துணியும் மணியும் தந்தமும் சந்தனமும் இருந்தன.

பொதுவாக தொலைதூரம் பிரயாணம் செய்யப் பண்ணி, நாலாபுறமும் மடக்கினால் பிரயாணக் களைப்புடன் வருபவர் எதிர்க்க சக்தியும் இருக்காது. ஆனால் நந்தனின் கூட்டத்தார் அப்படி நினைத்தது தவறு.

எல்லோர் கவனமும் இழந்தவற்றிலும் கிடைத்ததிலும் இருக்க . அப்போது திடீரென யாரும் எதிர்பாராமல் ஒரு நிகழ்வு நடந்தது. கொள்ளையனின் கோபாக்னியைக் கிளறி விடக்கூடாது என்று வணிகர் கூட்டத்தில் பெரியவர்கள் கவனமாய் இருந்தனர். ஆனால் முதல் முறையாக இந்த வண்டித் தொடரில் வரும் இளைஞன் ஒருவனுக்கு மனது பொறுக்கவில்லை. உணர்ச்சி வசத்தால் எழுந்தான். அவன் அருகில் கொள்ளையடித்த பொருட்களைப் பார்க்கச் சென்ற கொள்ளையன் ஒருவன் அவசரத்தில் தரை மீது வைத்திருந்த வாளொன்று இருந்தது.

அதைக் கையில் ஏந்தினான். ஓடிப்போய் நந்தனைத் தாக்கச் சென்றான். எல்லோருடைய கவனமும் செல்வத்தின் மீது இருந்தது. இன்னும் முழுவதுமாக விடியாத நிலையில் தீவர்த்திகளின் வெளிச்சமும் நீண்ட நிழல்களும் எல்லோருடைய கவனத்தையும் குறைத்திருந்தது.

அவன் கையில் வாளுடன் ஓடத்தொடங்கியவுடன் தான் எல்லோரும் அவனை கவனித்தனர். ஆனால் கல் போல் சமைந்த கால்களால் சிலை போல் நின்றனர்.

ஒரு நொடி எல்லோரும் பயந்து விட்டனர். நந்தனிடன் கையில் வாள் கூட இல்லை. ஒரு நொடிக்கு நிராயுதபாணியாக அரை மயக்கத்தில் இருந்த நந்தன் ஆபத்தை சந்திக்கப் போகிறான் என்று பார்ப்போருக்குத் தோன்றியது.

ஓடியவன் காலம் தமக்குச் சாதகமாக இருக்கிறது என்று நினைத்தான். அந்தக் கொள்ளையனை நெருங்கியாயிற்று. எதிர்ப் பேதும் இல்லை. ஓங்கி ஒரு போடு அவன் கழுத்தில் போட்டால் இந்த நாட்டுக்கு நன்மை என்று ஆவேசப்பட்டான்.

நந்தனும் ஓடி வருபவனைப் பார்த்தான். அவனுடைய கண்களில் கனல் எழுந்ததை சற்று தாமதமாக கவனித்தான் வாளுடன் வந்த வணிகன். கவனித்திருக்காமல் முடியாது. நந்தனுக்கு எரிமலையை ஒத்த கோபம் வரும். வந்தால் கோபாக் கினியின் ஜுவாலை மின்னலைப் போல் பிரகாசிக்கும்.

வணிகன் நெருங்கும் முன் தாம் வீற்றிருந்த பாறையின் மீதிலிருந்து துள்ளிக் குதித்து எழுந்து நின்றான். வணிகன் இதை எதிர்பார்க்கவில்லை. வாளை ஏற்கனவே உயர்த்திவிட்டான் குறிபார்த்து. ஆனால் இன்னும் ஒன்றும் கெட்டுப்போகவில்லை. இப்போது வாளை நந்தனின் தற்போதைய நிலைக்கு ஏற்றார்போல் திருப்பினான்.

கழுத்துக்குக் குறி வைத்து வாளை சுழற்றினான். வாள் நந்தனின் தலையைத் துண்டித்துவிடும் என்று பார்ப்போரெல்லாம் நினைத்தார்கள். நந்தன் கடைசி நொடியில் குனிந்தான். குனிந்தான் என்றா சொன்னோம். பவ்யமாகப் பாதியாய் உடலை மடித்தான். வாள் அவன் கழுத்து இருந்த இடத்தில் காற்றை சீவிச் சென்றது. அந்த வீச்சில் தன் பலத்தை முழுவதுமாய் முதலீடு செய்திருந்தான் அந்த வணிகன். அதனால் காற்றில் சுழற்றிய வாள் அவனைத் தடுமாறச் செய்தது. அதே இடத்தில் சுற்றி தடுமாறி நின்றான். நிலைமையைச் சரி செய்து கொண்டு எழுந்தபோது நேருக்கு நேர் நந்தன் நின்று கொண்டிருந்தான். முகத்தில் ஒரு புன்னகை வேறு. இரண்டாவது முறை வாளை உயர்த்த அவனுக்குக் கை எழவில்லை.

ஆனால் நந்தன் காலை உயர்த்தி எட்டி உதைத்தான் அந்த இளைஞனின் நெஞ்சில். எட்டி விழுந்தவனின் கையிலிருந்த வாள் மட்டும் வானில் வட்டமிட்டது. விழுந்தவனை நோக்கி நடந்த நந்தன் பறந்த வாளைக் கூடப் பார்க்கவில்லை. சரியாக அவன் கையை நீட்ட, வாள் கையில் தூளாக வந்து அமர்ந்து கொண்டது. விரைவாக நடந்து சென்று வீழ்ந்த எதிரியின் மார்பில் காலைப் பதித்தான். பார்த்தோரெல்லாம் அவன் கதை முடிந்தது என்று எல்லோரும் நினைத்தனர்.

நந்தனின் வலிமையை உணராமல் இளமையின் துடிப்பில் வாளை ஏந்தி கத்திக் கொண்டே ஓடி வந்தவன், சொல்லுக்குப் பின் செயல் திறமையிராது என்று நினைத்துவிட்டான்போல. வெறும் பேச்சுதான் என்று யூகித்துவிட்டானோ என்னவோ?

சற்று நேரம் முன் தன்னைத் தாக்க வந்த வாள் தாங்கிய கரத்தில் ஒரு காலைத் தூக்கி மிதித்தான். வலியில் அவன் கதற, அந்தக் கை வாளேந்த, ஏன் தினசரி காரியங்கள் செய்யக்கூட சில நாள் உதவாது என்று தெரிந்தது.

அலறிக்கொண்டே கீழே கிடக்கிறான் காலின் பிடியில் சிக்கிய வணிகன். தடுமாறினான், திமிறினான். ஆனால் அவன் சிக்கியிருந்த இரும்புப் பிடியிலிருந்து விடுபட முடியவில்லை. போராடிப் பயனில்லை. கொஞ்ச நேரத்தில் மூர்ச்சை போட்டு விட்டான்.



நந்தன் அவனை வாளால் கொல்லப் போகிறான் அல்லது உதைத்தே அவனைக் கொல்லப் போகிறான் என்று எல்லோரும் நினைத்தார்கள். ஆனால் நந்தனின் கோபமும் குறைந்தது.

என்ன தோன்றியதோ? வாளை பாதைக்கு அருகிலிருந்த புதர்களுக்குள் விட்டெறிந்தான். நாட்டில் இருக்கும் வீரர்களுக்கு இவன் சளைத்தவனல்ல என்று நிரூபித்துவிட்டு நடந்து சென்று தன பாறை ஆசனத்தின்மீது அமர்ந்தான். உள்ளங்கை அகல ராஜ்யத்திற்கு ராஜா அவன்தான். அதற்கேற்ற வீரம் இருந்தது எனத் தெரிந்து கொண்டார்கள்.

வணிகரை நோக்கிப் பேசினான் "உங்கள் செல்வத்தில் பாதியை எடுத்துக் கொள்வோம் என்று எண்ணினேன். எனினும் இந்த மடையனால் எல்லாவற்றையும் அபகரிக்கப்போகிறேன்." வணிகருக்கெல்லாம் அழுகை. நந்தன் மேலிருந்த கோபத்தை விட அவனைத் தாக்கச் சென்றவன் மேல் கோபம் அதிகரித்தது.

"நீர் செல்லலாம்" என்று அவன் சொன்னவுடன் முதல் வண்டியை இழுத்த மாட்டினைக் கட்டுப்படுத்தி நின்றவன் விலகி நின்று கொண்டான்.

ஐயோ! இந்தக் கானகத்திலா நமது முடிவு? என்று யோசித்தவருக்கு நல்ல வேளையாக அடிமை வாழ்வுக்கு உட்படுத்தாமல் வெளியேற அனுமதிக்கத் திருவுளங்கொண்ட போது, ஒரே ஓட்டமாக ஓடிவிட்டனர்.

இவையெல்லாம் வாழ்க்கையில் படிப்பினைதான். முன் யோசனையின்றி, காட்டுக்குள் பிரவேசிக்கக்கூடாது என்று பாடம் கற்றுக்கொண்டனர். கொள்ளையனைத் தாக்க முயற்சிக்கக்கூடாது என்றும் தெரிந்து கொண்டனர். படிப்பினை சிறந்தது தான். அதன் தக்ஷணைதான் சற்று அதிகமாய்ப் போனது.

கீழே விழுந்தவனுக்கு மயக்கம் கலையவில்லை. போகும் போது அவனை அள்ளிப்போட்டுக்கொண்டு அவர்கள் சென்றார்கள். வண்டிகள் நகர்ந்தன. சுமை குறைந்ததனாலோ என்னவோ வெகு வேகமாகக் காளைகள் நடைபோட்டன. காட்டை விட்டுத் துரிதமாக வெளியேறினார்கள். வண்டிகள் கிளம்பும்போது ஜயகோஷங்கள் வானளாவ எழுந்தன. வணிகருக்கெல்லாம் வயிற்றெரிச்சல்.

"இந்த தூர்த்தனுக்கு அசம்பாவித சாவே சம்பவிக்கும்" என்றும் "நேரே யமலோகம் செல்லுவான்" என்றும் சபித்துக் கொண்டே சென்றனர்.

கடைசி முறையாகத் திரும்பி இழந்த செல்வத்தை ஏக்கக் கண்ணுடன் பார்க்கும்போது நந்தனும் பார்வையில் பட்டான். "உன்னைப் பிடித்து கழுமரத்தில் ஏற்றினால் பொதுமக்கள் எல்லோரும் அளவிலாத ஆனந்தமடைவார்கள்" என்று மனதுக்குள் சபித்தனர்.

சிலர் மனதுக்குள் அவன் தாய் தந்தையரைத் திட்டியும் சென்றனர். தில்லை அடைவதற்குள் காட்டில் பயணிக்கும் மக்களுக்கு இன்னல் விளைவிக்கும் அவனைப்போன்ற ஆசாமிகள் இருக்கும் வரையில் இந்த உலகம் உருப்படப் போவதில்லை என்று கருத்துத் தெரிவிப்பார்கள். கடவுள்தான் புத்தி புகட்ட வேண்டும் என்று வேண்டிக்கொள்வார்கள்.

ஆனால் காட்டில் சாபங்களைப் பற்றியெல்லாம் கவலைப் படும் நிலையில் யாரும் இல்லை. கோலாகலக் கொண்டாட் டங்களுக்கு ஆயத்தமாகிவிட்டனர். முக்கியமாக வணிகர் அனேகரும் ஒருமித்த கருத்துடன் சபித்த நந்தன் அதைப் பற்றிக் கவலைப்படும் நிலையில் இல்லை.

கூட்டாளிகள் எல்லோரும் செல்வத்தைப் பங்கிட்ட போதும் அவன் இருக்க மாட்டான். இரவில் தூங்காமல் இருந்ததற்கு இப்போது வட்டியுடன் சேர்த்து நித்திராதேவியின் கடனை அடைக்க வேண்டியிருந்தது.

சாய்ந்தவன் உடனே ஆழ்ந்த தூக்கத்துக்குச் சென்றான்.

* * *

## அத்தியாயம் ஐந்து
## கோப்பெருஞ்சிகன் குலமா ?

நந்தன் தலைசாய்ந்து படுத்தவுடன் அவனை ஆக்கிரமித்தது உறக்கம். அவன் மனதுக்குள் மட்டுமல்ல, உடனே அவனது சுற்றுப்புறத்தில் அமைதியும் மௌனமும் தானாய்த் தோன்றின.

நந்தன் உறங்கும்போது எல்லோரும் அவனை எழுப்பி விடக்கூடாது என்று கவனமாய் இருந்தனர். சற்று தூரம் சென்றனர். தமக்குள் இரையாமல் பேசினர். ஏன், புதிதாய்க்



கொள்ளையடித்ததற்கான கொண்டாட்டங்கள் கூட தள்ளிப்போடப்பட்டன.

சில நாழிகைப் பொழுதுக்கு அந்தப் பக்கமாக ஒருவரும் செல்ல மாட்டார்கள். அவர்கள் காலடி அல்லது பேச்சு சப்தத்துக்கு அவன் எழுந்து விட்டால் மண்டையை உடைக்கும் தலைவலியுடன்தான் எழுவான். பின் அதற்கு அவனை எழுப்பி விட்டவன்தான் காரணம் என்று கூறுவான். வசைமாறி பொழிவான். பொதுவாக அவன் முகத்தைப் பார்த்தால் ரொம்பக் கோபக்காரன் என்று தோன்றாது. ஆனால் அதைச் சொல்பவர்களெல்லாம் அவனைக் குறைத் தூக்கத்தில் எழுப்பிவிட்டுப் பார்க்கவேண்டும். ஆனால் அவர்களும் தள்ளிச் சென்று கேலி செய்வார்கள். கோட்டான் போல இரவெல்லாம் விழித்து காலையில் உறங்கும் அவனை அன்புடன் பரிகாசிப்பார்கள்.

கூட்டத்தைத் தன் அதிகாரத்தில் வைத்திருந்தான் என்றாலும் அதற்காக நந்தனைக் கண்டு பயம் கொண்டு எல்லோரும் செயல்படுகிறவர்கள் என்று சொல்லமுடியாது. நந்தன் என்றால் அந்தக் கொள்ளையர் எல்லோருக்கும் உயிர். எல்லோரும் பார்க்க அவன் வளர்ந்தவன். பிள்ளைப் பிராயத்திலிருந்து அவன் மீது எல்லோரும் கொண்டிருந்த எல்லையில்லா வாஞ்சையே இப்போது மரியாதை கலந்து பாசமாய் இருந்தது.

நந்தனின் வீடு குழந்தைப் பிராயம் முதல் இந்தக் காடு தான். அவன் நினைவு தெரிந்த நாள் முதல் இந்தக் கூட்டத்தில் அங்கத்தினராகத்தான் இருந்தான். வன வாசம்தான் அவன் வாழ்வே என்றானது. ஆனால் புதிதாய் வருபவர்கள் எல்லோருக்கும் இவ்வளவு முதியவர் மற்றும் அனுபவசாலிகள் இருக்கும் கூட்டத்தில் இவன் எப்படி தலைவனானான் என்பது தான் வியப்பு.

நந்தனுக்கு முன் கூட்டத்தைப் பல காலமாக நிர்வகித்தவன் முருகையன். கொள்ளையடிப்பதில் மகா நிபுணனான முருகையனுக்கே சரியான வாரிசாய் அமைந்தான் நந்தன். அவன் வயதை யாரும் பொருட்படுத்தவில்லை. அவன் அனுபவத்தை ஆராய்ந்து பார்க்க வில்லை. முருகையனின் செயல் பாடு அப்படியே தொடர்ந்தது என்பது மனதில் திருப்தியைத் தந்தது.



முருகையனுடன் ஒருவனை ஒப்பிடமுடியும் என்றால் அதுவே பெரிய விஷயம். வணிகர் வண்டி வரிசை வந்து கொண்டிருக்கும் பாதையில் கையிலிருந்த தடியுடன் அவன் வந்து தனியாக நின்று வழி மறிப்பதைக் கண்டோர் அதை ஜன்ம ஜன்மத்துக்கு மறக்க மாட்டார்கள். அதன் அழகே அழகு.

அந்தத் தடியைத் தவிர ஆயுதமேதும் ஏந்த மாட்டான். மிகவும் அடம் பிடிக்கும் வணிகரை அதை வைத்து மண்டையில் ஒரு அடி போடுவான்.

முருகையன் ஆஜானுபாகுவாய், கம்பீரமான தோற்றமுடையவனாகயிருந்தான், வலிமையும் திறமையுங் கொண்ட தலைவன். பழைய போர் வீரனவன். அவன் யார் பக்கம் வீரனாயிருந்தான், அவன் கலந்து கொண்ட போர்களின் முடிவென்ன என்றெல்லாம் அவன் யாரிடமும் வாய் திறந்ததில்லை.

அவன் எத்தனையோ கோர யுத்தங்களில் பங்கேற்று இருந்ததை அவன் முகம் காட்டியது. வடுக்கள் மட்டுமல்ல.



அவன் கண்களில் இருந்த கடுமை, ஹிம்சைகள் பலவற்றை நேரடியாக நெடுநாள் பார்த்தவருக்கு மட்டும் வரும் கடுமை அது.

அவனுக்கு சொந்தம் என சொல்லிக் கொள்ள யாரும் இல்லை. ஏன் இந்தத் தொழிலைத் தேர்ந்தெடுத்தான் என்றும் தெரியவில்லை. குடும்பமும் இல்லை. இவ்வளவு பாவ மூட்டைகளை சுமக்க என்ன தேவை எனப் புரியவில்லை.

அவன் அதிகாரம் புரிந்த காலங்களில் அவனைத் தவிர வேறொருவரும் ஒரு முடிவும் எடுப்பதில்லை. அவன் சொல்வதைக் கேட்டு நடப்பதிலேயே நன்மை என்று பழகிப் போய் விட்டனர். பல கூட்டங்களில் தலைவன் மாண்டபின்பு குழுவினருக்கிடையே சண்டை மூண்டதாக எல்லோரும் கேள்விப்பட்டிருந்தார்கள். அப்படி உடைந்த வெவ்வேறு கூட்டங்களிலிருந்து முருகையனிடம் ஆள் வந்து சேரும். அதனால் முருகையன் மாண்ட பின்பு என்னவாகுமோ என்று எல்லோர் மனதின் ஓரத்திலும் ஒரு பயம். கூட்டம் இரண்டாய்ப் பிரியுமா? ஒருவர் ஒருவரைக் காட்டிக் கொடுத்து எல்லோரும் கழு மரத்தில் ஏறுவோமா?

முருகையனுக்கும் அந்த பயம் உண்டு. முருகையன் நந்தனைத் தம் புதல்வனாகக் கருதிப் பாதுகாத்து வந்தான். அதனால் சிறு வயதிலேயே நந்தனைத் தனக்குப் பின் கூட்டத்துக்குத் தலைமை ஏற்கும் விதமாகத்தான் வளர்த்தான். நல்லதொரு வீரனாய் இவனை உருவாக்குவது என்று உறுதி பூண்டான். அதைப் பரிபூரணமாக நிறைவேற்றியும் வந்தான். எப்பேர்ப்பட்ட வீரனையும் வாள் வீச்சில் கரவ பங்கம் செய்யும் அளவுக்குப் பயிற்சி கொடுத்தான். முருகையனுக்கு வாளைப் பிடிக்கத்தெரியும் என்றே அப்போதுதான் பலரும் அறிந்தனர். கொள்ளையடிக்கும்போது சதாசர்வ காலமும் அவன் தம் பக்கத்திலேயே நந்தனை வைத்துக் கொண்டிருந்தான். பல முறை மரத்தின் மேல் சாய்ந்து கொண்டு நந்தனை ஒரு கொள்ளைக்குத் தலைமை தாங்கச் சொல்லுவான். இவனையே அவனுக்குப் பின் தலைமை ஏற்கவேண்டும் என்று அவன் சொல்லாமல் சொல்வது எல்லோருக்கும் புரிந்தது.

நந்தன் அவனிடம் கற்றதுதான் இவ்வளவும். "அளவுக்கு மீறிக் கொள்ளையடிக்காதே. தேவைக்கு மேல் உன்னை விளம்பரப்படுத்திக்கொள்ளாதே" என்று சொல்லிக் கொடுத்தவன் அவன். அதனால்தான் வெகு காலம் நந்தனால்

கொள்ளைக்காரனாய் இருக்க முடிந்தது. குழுவின் தலைவனாகவும் இருக்க முடிந்தது.

முருகையனுக்கும் ஒரு நாள் முடிவு வந்தது. அவன் ஆசைப்படியே கள்ளைக் குடித்துப் படுத்தவன்தான் எழவில்லை. முருகையன் மாண்டபோது யமன் வருவதே அவனுக்குத் தெரிந்திருக்காது. போதையில் இருந்தான். தெரிந் திருந்தால் அவன் தடியால் காலன் தலையில் ஒரு போடு போட்டிருப்பான் என்று கொள்ளையர் சொல்லிக் கொண்டி ருந்தனர். யமனும் எருமைக் கடாவும் திரும்பிப் பார்க்காமல் அவர்கள் லோகத்துக்குத் திரும்பியிருக்கும் என்று சொல்லி நகைத்தனர். ஆனாலும் எல்லோருக்கும் வருத்தம்தான். அதன் மேல் திகைப்பும். இப்பேர்ப்பட்ட மனிதன் சாவான் என்று நினைத்ததில்லையே?

அவனைக் காட்டின் எல்லையில் தகனம் செய்தனர். சுட்டெரிக்கும் தீயில் தங்கள் தலைவன் ஆவியானதைக் கண்ட கொள்ளையர் தமது கண்களில் துளித்த நீர்த் துளியை மறைப் பதற்காக முகத்தைப் பின்புறமாகத் திருப்பினர்.

நந்தனே தனக்குப் பின் கூட்டத்தை நடத்திச் செல்ல வேண்டும் என்று அவன் கட்டளையிடவில்லை. அவனைப் பிரத்யேகமாகப் பயிற்சி கொடுத்ததன் மூலம் அந்த விருப்பத்தைத் தெரிவித்தான். அவன் செத்து பல ஆண்டு கழித்து அவனுடைய யோசனையை எல்லோரும் ஆமோதித்தனர்.

இது என்ன சாம்ராஜ்யமா பட்டாபிஷேகமெல்லாம் நடத்த. அடுத்த நாளிலிருந்து சொல்லி வைத்தாற்போல் எல்லோரும் நந்தனிடமே அடுத்த கட்ட நடவடிக்கையைப் பற்றி யோசனை கேட்டார்கள். நாளடைவில் அதுவே அவனது தலைமைப் பொறுப்பு என ஆனது. முருகையன் காலமானவுடன் கூட்டத்தின் தலைவர் பதவிக்கு சண்டை சச்சரவோ போட்டியோ ஏற்பட வில்லை. இயல்பாகவே நந்தனே தலைமை ஏற்றுக்கொண்டான். அவனோடு சரி நிகர் சமானமாக முடியாது என்னும் எண்ணம் மற்றவருக்கு எப்போதும் இருந்து வந்தது.

நந்தனுக்கு அவனுடைய பூர்வோத்தரமே இன்னும் சரி வரத் தெரியாது. ஏன் சுத்தமாகத் தெரியாது என்பது ஒரு குறை யாகவே இருந்தது. பல நாள் தனது ரிஷிமூலம் நதிமூலத்தைப் பற்றி அறிய அவனுக்கு ஆர்வம். தன் மேல் தனிப்பட்ட ஆர்வம் செலுத்திய முருகையனே அவன் தந்தையாய் இருக்கக் கூடுமோ



என்று கூட நினைத்தான். ஆனால் உள் மனது சொன்னது அப்படி இருக்காது என்று. அவனுக்கே சில சமயம் தோன்றும், தன் தாய் தந்தையுடன் வந்தபோது அவர்கள் கொல்லப்பட்டு தன்னை மட்டும் உயிருடன் விட்டு விட்டார்களா என்று. கூட்டத்தில் இருந்த பெரியவர்களிடம் கேட்டுப் பார்த்தான், தான் எப்படி இந்தக் கூட்டத்துக்கு வந்தான் என்று? அவர்களாலும் சரியாய பதில் சொல்ல முடியவில்லை.

பலருக்கும் அவன் ஏதாவது அரச குலப் பிள்ளையாய் இருந்து பிறந்தவுடன் காட்டில் விட்டு விட்டார்களோ, கதையில் வருவது போல என்று தோன்றும். அப்படியொரு இயல்பான அதிகார தோரணை அவன் பாவனையில். அவன் முகத்தைக் கண்டால் ஏதோ புராதன சக்கரவர்த்தி குலத்தில் உதித்தவன் போலத் இருக்கும். அப்படியொரு ராஜ களை மற்றும் கம்பீர தேஜஸ் அவன் முகத்தில் தெரிகிறது. அதனுடன் வயிர நெஞ் சத்தின உறுதியும் அவனுடைய கண்களிலே தெள்ளத் தெளி வாயப் பிரகாசித்தன.

அதைப் பார்த்த சிலர் ஒரு வேளை நந்தன் கோப் பெருஞ்சிகனின் குலத் தோன்றலாக இருப்பான் என்று தமக்குள் சம்வாதித்தனர். இருந்தாலும் இருக்கலாம். கோப்பெருஞ்சிகன் இந்தக் காட்டில் தன் வாழ்வில் சரி பாதி கழித்திருந்தான்.

கோப்பெருஞ்சிகனைப் பற்றி அந்தச் சுற்று வட்டாரத்தில் தெரியாதவர்களே இருக்க முடியாது. அவனது மாபெரும் செல்வம் அந்தக் கொள்ளையர் இருந்த காட்டில்தான் புதைந்து கிடக்கிறது என்ற புரளி ஐம்பது ஆண்டுகாலமாக சுற்றிவந்தது. நாடு முழுவதும் வதந்தி பரவிவிட்டது. இவ்வளவு செல்வம் கேட் பாரற்றுப் புதைந்து கிடப்பது எவ்வளவு பெரிய அநியாயம் என்று எல்லோருக்கும் தோன்றியது. அந்தப் பொக்கிஷத்தைக் கண்டு பிடிக்கும் வழிகளை அறிந்து கொள்ள அவ்வளவு பேரும் ஆவலாக இருந்தார்கள்.

அந்தக் கதையைக் கேட்பவர் எல்லாம் தம்மிடம் அந்தப் புதையல் கிடைப்பது போல் கற்பனை செய்வது நிச்சயம். பலரும் அதைத் தேட முயற்சித்திருந்தனர். இளம் வயது நந்தன் உட்பட. யாருக்கும் கிடைக்கவில்லை என்றாலும் தேடிப் போனவர்கள் பலரும் திரும்பவில்லை. திரும்பியவர்கள் மனம் குழம்பி பைத்தியம் போல பிதற்றிக்கொண்டு காட்டை விட்டு வெளி வந்தனர். வாழ்க்கை முழுவதும் அப்படியே இருந்தனர்.

கடைசியாக, பொக்கிஷங்கள் பூதங்களால் காக்கப்படுகின்றன என்ற நம்பிக்கை நினைவுக்கு வரவே, அதுபோல ஏதோ பூதத்தை ஏவிவிட்டுச் சென்றுவிட்டானோ கோப்பெருஞ்சிகன் என்று பயம் கிளம்பி புதையலைத் தேடுவது நிறுத்தப்பட்டது.

யார் அந்தக் கோப்பெருஞ்சிகன்? பல நூறு ஆண்டு களுக்கு ஒரு முறை மகாபுருஷர்கள் தோன்றுவார்கள். அப்படிப் பட்டவன்தான் கோப்பெருஞ்சிகன். கோப்பெருஞ்சிகன் பிறந்த குலம், சோழ குலம் போல இரண்டாயிரம் ஆண்டுகளாக வாழையடி வாழையாக வந்த பெருமை பெற்ற குலம் அல்ல. நேற்று அடித்த மழையில் இன்று முளைத்த காளான் போன்றவன்தான் அவன். பல்லவர்கள் சாம்ராஜ்ஜியம் உடைந்த பின் அதில் ஒரு கிளையாம் காடவர் குலத்தைச் சேர்ந்தவன்.

காடவர் சோழர் ஆட்சியில் அதிகாரிகளாக சேவை செய்தனர். அதுபோலவே நெடுங்காலமாக சிவனுக்குச் சேவை செய்த குடும்பம். அவன் பாட்டனோ தில்லை சிவபெருமானைப் பற்றிப் பாட்டெல்லாம் பாடியிருந்தான். இவனோ தில்லை கோயிலுக்குப் பெரும் திருப்பணி செய்திருந்தான். தில்லையில் தெற்கு வாயில் கோபுரத்தைக் கட்டியவன் அவனே. பழுது பார்க்கப்படாமலும் செப்பனிடப்படாமலும் கேட்பாரற்றுக் கிடந்த தில்லையின் இதர பாகங்களைப் பின்னொருநாளில் மீண்டும் பொலிவுறச் செய்வதற்கே இந்தச் செல்வத்தை இந்தக் காட்டில் ஒளித்து வைத்தான் என்று கேள்வி.

மகாசாம்ராஜ்யத்தை ஸ்தாபிக்க முயன்ற கோப் பெருஞ்சிகன் இருந்த காடு இது. அடாவடித் தனத்தால் பாதிநாள் நாடு, மீதி காடு. பாதிநாள் சிம்மாசனம், மீதி நாள் கானகத்தில் பாறையாசனம். ஆனால் அதற்கெல்லாம் சரித்திரம் அவனைக் கண்டு கொள்ளவில்லை. அவன் புகழ் பெற்றது வேறொரு சம்பவத்திற்காக. சோழர்களிடம் சிற்றரசனாய் இருந்தவன் சரித் திரத்தில் திருப்பத்தைச் செய்தான். சோழச் சக்கரவர்த்தி பரிவார சகிதமாக வடப்பிரதேசங்களுக்கு வந்தபோது கோப்பெருஞ்சிகன் அதுவரை என்றும் நடவாத காரியம் ஒன்றைச் செய்தான்.

மூன்றாம் ராஜேந்திர சோழனை தெல்லாரு என்ற இடத்தில் தோல்வியுறச் செய்தான். அரசன், அவன் ராணிகள், பிள்ளை, பெண்டுகள், அரசவை மந்திரிகள் முதற்கொண்டு எல்லோரையும் தன் கோட்டையில் இரண்டாண்டு காலம் காராக்கிரக வாசம் வைத்தான்.



பரதகண்டம் எங்கும் புகழ் பரவியிருந்த சோழனையே இரண்டு ஆண்டுகள் பிணைக் கைதியாகப் பிடித்து வைத் திருந்துவிட்டு, விஜய கோலாகலத்துடன் திரும்பினான் கோப்பெருஞ்சிகன். தில்லையில் கோயிலெடுத்தான். சரித்திரத்துக்கும் செய்தி அனுப்பினான். 'சகலபுவனசக்கரவர்த்தி' என்றும் 'சோழனைச் சிறையிட்டு வைத்து சோனாடு கொண்ட அழகியசியன்' என்ற பட்டமும் தனக்குத் தானே இட்டுக்கொண்டான்.

பின் ஏழையின் சொல் அம்பலத்தில் எடுபடாது அல்லவா. எல்லோருமாய்ச் சேர்ந்து அவனை அடக்க முயன்றனர். தென்னாட்டின் சிறந்த இராஜவம்சம் ஒன்றைச் சிறைபிடித்தான் என்றால் மற்றவரெல்லாம் சும்மா இருப்பார்களா? என்னதான் எதிரி என்றாலும் இப்படி சாமானியன் ஒருவன் அரசனைப் பிடிப்பது தவறு என்றார்கள். அதை மற்றவர்கள் ஆமோதித்தார்கள்.

சாமானியன் கரிகாலன் இராஜ்ய சிம்மாசனத்தில் ஏறி வீற்றிருக்க முடியுமா? அதை மற்றவர் பொறுத்துக் கொண்டிருப் பார்களா? காடவர் மீது படையெடுத்துச் சென்று சக்கரவர்த்தியை விடுவித்துக் கொண்டு வர வேண்டும் என்று மற்ற அரசர்கள் முடிவெடுத்தனர்.

கோப்பெருஞ்சிகனும் பின் வாங்கினான். சோழனை விடுவித்தான். ஆனால் சோழன் சேர்த்து வைத்த பெருஞ் சொத்தை எடுத்து வந்து இந்தக் காட்டில் எங்கோதான் ஒளித்து வைத்தான். கோப்பெருஞ்சிகன் வீர சைன்யங்கள் அடைந்த வெற்றிகளின் பலன்கள் எல்லாம் இங்கே, இதே காட்டில் இருக்கின்றன என்று எல்லோராலும் நம்பப்பட்டது. அதைக் கண்டுபிடிக்கவே பலரும் இங்கு வந்து சென்றுவிட்டனர். ஆனால் ஐம்பது வருஷ காலமாக அந்தச் செல்வம் கிடைக்கவில்லை.

அப்போது தமிழகத்தின் தலைசிறந்த வீரன் கோப்பெருஞ்சிகன். அவனது சக்தியோ வளர்பிறைச் சந்திரனாக இருந்து வளர்ந்தது. சிறைப்பட்ட காரணமாக அவன் ஆட்சிக் காலத்தில் சோழ சாம்ராஜ்யம் மிகச் சுருங்கலாயிற்று. சோழ மகாராஜ்யம் தேயத் தொடங்கிவிட்டது. கோப்பெருஞ்சிகன் தோன்றியது பாண்டிய நாடு செய்த பாக்கியம். ஒரு சிற்றரசன் சோழர் பேரரசை அவமானப்படுத்தி பொதுமக்களின் பார்வையில்

தாழ்த்தி விட்டான். பின் பாண்டியர் வந்து செத்த பாம்பை அடிப்பது போல பெயரைக் கட்டிக் கொண்டார்கள்.

கோப்பெருஞ்சிகனை யாரும் பார்த்ததில்லை. ஆனால் பலருக்கும் நந்தனைப் பார்க்கும் போது இப்படித்தான் அவன் இருந்திருப்பானோ என்று தோன்றும். இதுவே சோழர் காலமென்றால் நந்தனும் தனக்கென ஒரு தனி நாட்டைக் கைப்பற்றியிருக்கலாம். வாய்ப்புக்கள் அப்போது ஏராளம். ஆனால் நந்தன் அதற்கெல்லாம் ஆசைப்படவில்லை.

இந்தக் கையளவு கானகமே அவன் ராஜ்ஜியம் என்று திருப்தி கொண்டான்.

* * *

## அத்தியாயம் ஆறு
## கள்ளின் மயக்கம்

ராஜராஜன் காலத்திலிருந்து பின் ஒரு நூற்றாண்டுக்கு மிகப் பிரபலமாக விளங்கியிருந்த சோழ ராஜ்யமானது, நாளடைவில் சீரும் சிறப்பும் குன்றி பாண்டியர்களாலும் நெருக்கப்பட்டு, மிக்க க்ஷீண நிலையை அடைந்ததோடு, காணாமலும் போனது. அதன்பின் வந்த பாண்டியர்களின் ஆட்சியில் அதிகாரமெல்லாம் தெற்கு நோக்கி நகர்ந்தன. தமிழக அரசர்கள் எல்லாம் தஞ்சையையும், கங்கை கொண்ட சோழபுரத்தையும் துறந்து மதுரைக்கு ராஜரீகம் நடத்தச் சென்றுவிட்டனர். பாண்டியருக்குக் கப்பம் கட்டி வந்த குறுநில மன்னர்களே கடம்பூர் மற்றும் தில்லையை ஆட்சி செய்து வந்தனர்.

பாண்டியர் தமிழகத்தை ஒரு குடைக்கு அடியில் ஆட்சி செய்தனர். அதனால் நாடெங்கும் அமைதியும் வர்த்தகமும் வளர்ந்தன. மீன் கொடி பறக்க கப்பல்கள் கரை கடந்து சென்றன. வணிகர் உலகிலுள்ள பற்பல நாடுகளுக்கும் போய்க் கொண்டிருந்தனர். பற்பல நாடுகளிலிருந்து தமிழகத்துக்கு வணிகர்கள் ஏராளமான பொருட்களைக் கொண்டு வந்தனர். அது போலவே தமிழ்நாட்டுக்குள் பொதி சுமந்த ஆயிரமாயிரம் கோவேரிக் கழுதைகளும் மாட்டு வண்டிகளும் தமிழகத்தின் வெவ்வேறு பாகங்களுக்குச் சென்றன.

வழிப்பறிக் கொள்ளை என்பது அதனுடன் வளர்ந்தது. பாண்டியர் அதிகாரமெல்லாம் தென்பாண்டி நாட்டிருந்தபடியால்



அவர்களுக்குத் திரை செலுத்திய தூர இடங்களில் ஆட்சி புரிந்தோரின் அதிகாரம் அவ்வளவாக செல்லவில்லை. அங்கெல்லாம் வழிப்பறி இன்னமும் அதிகரித்தது.

நாடெங்கும் ராஜபாட்டைகள் இருந்தன. ஆனால் அங்கு சாவடி அமைத்து சுங்கம் கேட்பார்கள். காட்டைச் சுற்றியே ராஜபாட்டை சென்றாலும் விரைவில் செலவின்றி பயணிக்க நினைப்பவர் அந்தக் காட்டின் வழியாகத்தான் செல்ல வேண்டும். நந்தன் சுங்க அதிகாரி போலல்ல. எல்லோரையும் தடுக்க மாட்டான். ஆனால் தடுப்பவரை எல்லாம் கொள்ளையடிப்பது என்று முடிவு.

கொள்ளையர் மடக்கியவுடன் கால்கள் நடுங்கிக் கொண்டிருக்க பலருக்கு பயத்தினால் பாதி பிராணன் போயே விடும். பேச்சும் வராது. மூச்சும் வராது. பேச்சு வந்தவர்கள் "எங்களை விட்டுவிடு. மகராஜனாய் இருப்பாய்" என்று கெஞ்சுவார்கள். எல்லோரும் தங்கள் கஷ்ட நிலையை விளக்க முற்படுவார்கள். ஆனால் கொள்ளையரின் மனம் கல்லாய் இருக்கும். அவர்களுக்குத் தெரியாமலேயே யாரும் அங்கிருந்து நழுவிப் போய் விடலாம் என்று எண்ணமுடியாது. அவர்களாய்ப் பாவம் பார்த்து விட்டால் உண்டு. ஆனால் பெரும்பாலும் பாவம் புண்ணியமே பார்ப்பதில்லை. பூர்வ சரித்திரத்தைப் பார்த்தா கொள்ளையடிக்க முடியும் ?

கடம்பூர் காட்டின் வழி போகும் பிரயாணிகளைக் கொள்ளையிட்டும், இன்னும் பலவித உபத்திரவங்களை விளைவித்தும் நந்தனின் கூட்டம் செயல்பட்டது. பயணிகள் இவன் கையில் பட்ட பாட்டைச் சொல்லி முடியாது. நாட்டுக்கு இவனே பூரண விரோதி. ஆண்டாண்டாக சேர்த்துவைத்த தங்கமெல்லாம் அவன் கோரப் பசிக்குத் தீனியாகக் கொடுக்க வேண்டியதாகி விட்டது என்று வணிகர் வருத்தப்பட்டாலும், அரசகுலம் நடவடிக்கை எடுக்கும்வரை அவனுடைய தீச்செயல் தொடர்ந்து கொண்டேயிருக்கும் என்றறிந்தனர்.

"பாதாள லோக ராட்சஸர்களை மிஞ்சிவிடும் இவர்களால் நாட்டுக்கு எல்லா விதத்திலும் பீடை வரும் போலத் தோன்றுகிறது" என்று சபித்துக் கொண்டு சென்றனர். கடலில் கொள்ளைக்காரர்கள் இருந்தபோது ராஜராஜன் சென்று அவர்களை அழித்தான் என்று சொல்லக் கேள்விப்பட்டிருந்தனர். ராஜராஜன் இன்று உயிருடன் இருந்தால் அவனுக்கு இது அடுக்குமா?

ஆனால் நந்தன் அத்துமீறி ஆட்டம் போட்டுக் கொண்டிருந்தான் என்ற ஆதங்கத்துடனும் கோபத்துடனும் சென்றவர் நாளாக நாளாக சாந்தமடைந்தார்கள். அதனால் காட்டுக்கு நந்தனைத் தேடி யாரும் வரவில்லை.

காட்டுக்கு சுற்றுப்புறத்தில் முதிர்ந்த கதிர்களையுடைய செந்நெல் வயல்கள் பரந்திருந்தன. ஆங்காங்கே வயல்களில் குடியானவர்கள் வேலை செய்து கொண்டிருப்பார்கள். உழுது கொண்டிருந்த குடியானவர்களும் நடவு நட்டுக் கொண்டிருந்த குடியானவப் பெண்களும் காட்டுக்குள் வருவதில்லை. விறகு பொறுக்குபவரும் ஆடு மாடு மேய்ப்பவரும்தான் வருவார்கள். அப்படியே வந்தாலும் அவர்களிடம் கொள்ளையடிக்க ஏதுமில்லை.

இந்தக் கொள்ளைக் கதைகளெல்லாம் கேட்டுவிட்டு காட்டை ஒட்டிக் குடித்தனம் நடத்தியவர்கள் வீடுகளுக்கு இரட்டைத் தாழ்ப்பாள் போட ஆரம்பித்தார்கள். கூடுதல் பாதுகாப்புக் கோரியவர்கள் கொல்லனிடம் சென்று இரும்பு சட்டம் வாங்கி வந்து கதவுகளுக்குக் குறுக்கே வைத்தனர். ஆனால் எல்லாம் வீண் செலவு. நந்தனின் ஆட்கள் ஊருக்குள் கொள்ளையடிக்க மாட்டார்கள். ஏன் உள்ளூர்க்காரர்கள் காட்டைக் கடந்தாலும் ஒன்றும் செய்ய மாட்டார்கள். கொள்ளையர் காட்டில் வாழ்ந்ததால் எவ்விதக் குறையும் ஏற்பட்டதாகத் தெரியவில்லை என்றால் அது அவர்களால்தான்.

அவசர ஆபத்துக்குப் பசியாற்றும் செந்நெல்லும் கரும்பும் விளையும் வயல்கள் அந்தக் குடியானவர்களின் பராமரிப்பில்தான் இருந்தன. முக்கியமாக வயலின் வரப்புகளின் மீது பனை மரங்கள் ஏராளமாய் இருந்தன. பனை மரங்களிலெல்லாம் இவர்களை நம்பிப் பானை கட்டியாயிற்று. கள்ளுக்கும் பஞ்சமில்லை. கள் இல்லாமல் கூட்டத்தில் யாராலும் நாட்களை நகர்த்த முடியுமா என்பது சந்தேகம். வண்டிகளிலே கொள்ளையடித்த காசைக் கொண்டு கொடுத்தால் தானிய மூட்டைகள் ஏராளமாய்க் கொடுப்பார்கள். அவர்களுடன் சுமுக உறவு இருக்கும் வரை உணவுக்குப் பற்றாக்குறை இராது. ஆனால் அவர்களுடன் சுமுகமாய் இருக்க இன்னும் ஒரு காரணம் இருந்தது நந்தனுக்கு. நெலலும் கள்ளும் வரும். முக்கியமாக நந்தனின் காதலிகள் எல்லோரும் சுற்று வட்டார கிராமங்களிலிருந்துதான் வந்தார்கள்.



ரிஷிமூலம் நதிமூலம் பார்த்தோமேயானால் கள்வனாக அவன் மாறியது வேறொரு தொழிலும் அவனுக்குத் தெரியாது என்ற காரணம் மட்டுமே. ஆனால் போகப்போக வேறொரு காரணமும் உருவானது. கானகத்தின் முடிசூடா மன்னர்கள் கொள்ளையர்கள். அகப்பட்ட பயணிகளிடம் செருக்கோடு பேசுவார்கள். எல்லோரும் சிறிது அடக்க ஒடுக்கத்துடனேதான் அவர்களை அணுகுவார்கள். இதெல்லாம் நாளடைவில் பிடித்துப் போனது. தன்னை மக்கள் எல்லோரும் கண்டு பயம் கொள்ள வேண்டும் என்ற ஆசையும் போகப் போக வந்தது.

தீச்செயல்கள் செய்கிறோம் என்று அவனுக்குத் தோன்றியதேயில்லை. அதற்குக் காரணம் முடிந்த வரை ரத்தம் சிந்தாமலே பொருள்களைப் பறிப்பதனால்தான். ஊர்வலத்தை அணுகி மிரட்டினால் போதும், கையில் இருப்பதைக் கொடுத்து விடுவார்கள். எவனேனும் எதிர்க்க எத்தனித்தால் தாட்சிண்யம் பாராகாமல் வெட்டி சாய்த்து விடவேண்டும் என்று ஆசை. ஆனால் அப்படிச் செய்வதில்லை. முன்பொரு முறை வீரத்தைக் காட்டிய ஒரு வழிப்போக்கனை அவசரப்பட்டு வெட்டிச் சாய்த்து அவன் பெண்ஜாதியும் அங்கேயே தற்கொலை செய்து கொண்டாள். வழிப்போக்கனுக்காக யாரோ கட்டிய கிணறு ஒன்று இருந்தது. அதில் விழுந்து செத்தாள். அந்தக் கிணற்று நீரை யாரும் அன்றிலிருந்து உபயோகிப்பதில்லை. பின் யாருக்கும் அவ்விடத்தில் இருக்க ஆசையே இல்லை. பேய் பிசாசு எப்போதும் இருந்தது போலொரு எண்ணம். அதனால் இடத்தை மாற்ற வேண்டிய கட்டாயம். அன்றிலிருந்து முடிந்த வரை அஹிம்சையுடன் கொள்ளையடித்தனர்.

தில்லைச் சிற்றம்பலத்துக்கு ஓரிரு காததூரத்தில், விரிந்து பரந்து இருந்தது அந்தக் காடு. அலை கடல் போன்ற ஓர் தாவரக் கடல். பல காத நீளமும் அரைக் காத அகலமும் இருந்தது. காடெங்கும் வானோங்கி வளர்ந்திருந்த விருட்சங்கள் இருந்தன. அவை கப்பும் கிளைகளுமாய்ப் படர்ந்து காட்டின் பல பிரதேசங்களின் மீது கவிந்து நிரந்தர கரு நிழல் பரப்பிக் கொண்டிருந்தன.

நந்தனைப் பொருத்தவரை இவ்வுலகின் சுகதுக்கங்களெல்லாம் அந்தக் காட்டின் எல்லையுடன் முடிந்தது. காட்டுக்குள் அவை காலடி எடுத்து வைக்காது. கானகத்தில் ஆனந்தமாய் வாழ்க்கை நடத்தி வந்தான்.

கள்ளும் உணவும் அவனைத் தேடி காட்டுக்கு வந்தன. பகல் இளைப்பாறிவிட்டு இரவு இருட்டியவுடன் குடித்துக் கும்மாளம் அடித்து அல்லது அழகிய மாதிடம் காலம் கழித்து பக்கத்து கிராமத்திலிருந்து 'கொக்கரக்கோ' என்று கோழி கூவும் சத்தம் கேட்டதும் தூங்கப்போய்விடுவான். தினந்தினம் இப்படித்தான். உதய நேரத்தை அவன் பார்த்து நாட்களாயிருந்தன. கடைசியாக அவன் முகத்தில் உச்சி வேளைச் சூரியனின் வெயில் வெளிச்சம் பட்டவுடன் தான் எழுவான்.

ஆனால் இன்று சூரியன் மறையும் தருணம் வந்தும் அவன் எழவில்லை. மஞ்சள் வெயிலின் கிரணங்கள் மண்டி வளர்ந்திருந்த செடிகள் கொடிகளுக்குள்ளே புகுந்து அவற்றைத் தன் பொற கையால் ஆங்காங்கே விலக்கி விட்டுக் கொண்டு செல்ல வேண்டியிருந்தது.

மற்றவருக்கெல்லாம் கொள்ளையடித்த பொருட்களைப் பிரிக்க ஒரு நாள் ஆகிவிட்டது. நந்தனைக் கேட்க வேண்டியதில்லை. எதை சேகரிப்பது, எதைக் கொண்டு பக்கத்து கிராமத்தில் பண்டமாற்றம் செய்வது என்று ஆனந்தனே முடிவெடுத்துவிட்டான்.

அப்போது ஒருவன் நந்தன் படுத்திருந்த இடம் தேடி ஓடி வந்தான்.

"நந்தா, நந்தா."

தூங்கும் நந்தனை எழுப்புவதென்றால் முக்கியமான விஷயமாக இருக்கவேண்டும் என்று எல்லோரும் பார்க்கும் வேலையை விட்டுத் திரும்பினார்கள்.

கஷ்டப்பட்டு எழுந்தான் நந்தன்.

சுற்றிப் பார்த்தான். சூரியன் அஸ்தமித்தபின் ஏதோ அவனுக்காகக் காத்திருந்ததுபோல நாலாபக்கங்களிலிருந்தும் இருள் வந்து கவிந்து கொண்டது.

இவ்வளவு நேரம் தூங்கினேனா என்று நம்பாமல் சுற்றிப்பார்த்தான்.

எழுப்பியவனைப் பார்த்து "இன்னும் ஒரு வண்டியா? அய்யகோ என்னால் முடியாது" என்றான்.

"வண்டியில்லை. கள் கொண்டுவந்திருக்கிறார்கள்."

தோள்களில் சுமந்த காய்ந்த சுரைக்காய் ஓடுகளிலும், பானைகளிலும் கள் வந்து இறங்கியது.



"உனக்கென ஒரு மரக்கள் கொண்டு வந்திருக்கிறார்" என்று நந்தனுக்கு ஆர்வம் வரும்படி சொன்னான்.



பனங்கள்ளுக்கு மட்டும் உடனே காசைக் கொடுத்து விடுவார்கள் கொள்ளையர். அது போலவே பெரிய கொள்ளை நடந்திருக்கிறது என்று கேள்விப்பட்டு சுற்றுப் புறத்தில் மரம் ஏறுபவனெல்லாம் ஏறி விடுவான்.

இரவுக்கு இரவு கானகமே திமிலோகப் பட்டுக் கொணடிருக்கும். இரவில் வெளி வரும் பக்ஷிகளும் மிருகங்களும்கூட நொந்து போய்க் காட்டின் வேறு பிரதேசங்களுக்கு இடம் பெயர்ந்துவிடும். இரவின் அமைதியைக் கிழிக்க சக்தி தனக்கு மட்டுமே உண்டு என்று நினைத்த கோட்டானோ ஊளையிடும் நரியோ இவர்களுடன் போட்டியிட முடியாதென்று முடிவெடுத்து ஓய்ந்துவிடும்.

எல்லோருக்கும் போதும் போதும் என்று சொல்லும் அளவுக்குக் கள் இருக்கும். மாட்டுக் கொம்பிலே மதுபானம் ஊற்றிக் குடித்துக் கொண்டிருந்தனர். சிலர் பானையிலிருந்து கள்ளாக குடித்தனர். காடே கலகலப்பாயிருக்கும். உடனே எல்லோருக்கும் மறைந்திருந்த கலா பொக்கிஷங்கள் எல்லாம் வெளிவரும். பாட்டும் ஆட்டமும்தான். குயிலின் பாட்டும் மயிலின் ஆட்டமும் இல்லை. கோணல் மாணல் என்று ஆட்டமும் அபஸ்வரத்தில் பாட்டும். தீப்பந்தங்களும் தீவர்த் தீயும் இரவில் வெளிச்சம் தரும். நடுவில் தீ ஏற்றிவிடுவார்கள். போதை ஏறியபின் சுற்றி நடனம் ஆட விரும்புவோர் ஆடலாம்.

ஒரு மரத்துக்கள் என்று மாட்டுக் கொம்பில் கணக் கின்றிக் குடித்தான் நந்தன். பின் கிணற்றங்கரைக்குப் பழக்க

தோஷத்தில் கால்கள் தானாகச் சென்றன. அந்தக் கிணற்றடிக்கு ஏதோ ஒரு ஈர்ப்பு சக்தி இருந்தது. பெண்ணா இல்லை அந்த ஆபத்தா? தெரியவில்லை. தினந்தினம் வாழ்க்கையில் இன்பத்துடன் திகிலும் சேர்ந்து கொண்டது. இப்போது காதல் வெறி கொழுந்துவிட்டு எரிந்தது. பூதமாவது பேயாவது என்று நேற்றைய பயத்தை மறந்தான்.

போதை ஆனாலும் அன்று கொள்ளையடித்ததில் ஒரு நகையை எடுத்து துணியின் மடிப்பில் போட்டுக் கொண்டான். கிணற்றடியை நோக்கி அவன் நடப்பதை யாரும் போதையின் காரணமாக கவனிக்கவில்லை. தரையெல்லாம் காய்ந்த சருகு களும் இலைகளால் மூடப்பட்டிருந்தன. சில இடங்களில் குட்டை குட்டையாக மழைத் தண்ணீர் தேங்கியிருக்கிறது. முதல்நாள் இரவு பெய்த மழைநீர் மரங்களின் இலைகளில் தங்கியிருந்தது. குளிர்ந்த வாடைக்காற்று அடிக்கும்போது சலசல வென்று பூமியில் உதிர்கிறது.

அவள் அவனுக்காக ஏற்கனவே காத்திருந்தாள்.

அவன் கொடுத்த நகையைக் கூட அவள் உற்றுப் பார்க்க வில்லை. அவன் முகத்தைக் கண்டவுடன் அவளுக்கு அதிர்ச்சி. குடித்த கள்ளின் வாசமும் இன்னமும் அகலவில்லை. இரத்தம் கசிவது போல் சிவந்திருந்தன கண்கள்.

"ஏனய்யா இப்படி இருக்கிறாய்? ஆடிப் பெருக்கன்றைக்கு நன்றாய் இருந்தாயே?" என்றாள்.

"இரைந்து பேசாதே. தலை வெடித்துவிடும் போலி ருக்கிறது" என்று கெஞ்சினான்.

"உன்னுடன் குடித்து கூத்தடிக்க வருகிறார்களே அவர்களைக் கஷாயம் வைத்துக் கொடுக்கச் சொல். சகவாச தோஷம்தான் உனக்கு யமன்" என்று எச்சரித்தாள் கோபமாக.

பின் கஷ்டப்படும் அவனைக் கண்டு பெண்மையின் உணர்வுகள் மேலோங்கின. "சரி வா. நீ இன்று வேறெதற்கும் பிரயோஜனப்படமாட்டாய்" என்று சொல்லி தன் மடியில் அவனைப் படுக்க வைத்து மெல்லிய விரல்களால் நெற்றிக்கு ஒத்தடம் கொடுத்தாள்.

அவனுக்கு அதுவரை சுத்தியலை வைத்துத் தலையில் அடிப்பது போலிருந்தது. அவன் தலைக்குள் ரத்த நாளங்கள் துடித்தன. எனினும் அவளது விரல்கள் ஆடிய நளினமான நடனத்தில் சாந்தம் அடைந்தது. கண் அயர்ந்தான்.



மடியில் படுத்த அவனை உற்றுப் பார்த்தாள். பார்த்தால் உயர்குடிப் பிள்ளை போலிருப்பான். குணவிசேஷங்களிலே முற்றிலும் வேறுபட்டவன். இந்த துஷ்டனும் அவன் சிஷ்யர்களும் செய்த அட்டூழியம் கொஞ்சமா நஞ்சமா?

அவள் கிராமத்தில் கூட தண்டோரா போட்டு இவனைப் பிடித்துக் கொடுத்தால் பரிசு கொடுப்போம் என்றெல்லாம் அறிவித்துப் பார்த்தார்கள். தண்டோரா போட்டவன் கூட ஓரக் கண்ணால் யாரேனும் பிரத்யேகமாக கவனிக்கிறார்களா என்று பார்த்துக் கொண்டே கத்தினான். காட்டுக்குள் செல்வதென்றால் கதிகலங்கியது எல்லோருக்கும், தன்னைப் போன்றவரைத் தவிர. ஒரு கணம் கூட பின்னாட்களில் அவனுடன் கழித்த இரவுகளை அவளும் மறக்கவில்லை. என்ன மோகமோ தெரியவில்லை.

பின் அவளுக்கென கொண்டு வந்த தங்கத் தோட்டைப் பார்த்தாள். சிவப்புக் கல் பதித்திருந்தது. வீட்டில் சென்று ஒளித்து வைக்கவேண்டும். இல்லையென்றால் "எங்கிருந்து வந்தது?" என்று கேள்வி கேட்டு துளைத்துவிடுவார்கள்.

இவன் வயிற்றைக் கழுவ இப்படிப்பட்ட உபாயத்தைக் கடைப்பிடித்திருக்க வேண்டியதில்லை. நினைத்திருந்தால் வீரனாய் இருந்து போர்கள் பல புரிந்து பெரும் புகழை அடைந் திருக்கலாம். ஆனால் அவனுக்குத் தேவைகளை நிறைவேற்றியது இந்தக் காடு. ஒரு அன்னையைப் போல. அரைவயிற்றுக் கஞ்சிக்குப் போராடும் மாந்தரிடையே இப்படிக் காட்டில் சொகுசாய் வாழ்ந்தான். ஆனால் அபாயம் நிறைந்த தொழில். கையில் பலங்கொண்ட மட்டும் இந்தத் தொழில்தான். பலம் இருக்கும்போது கூட என்ன வேணுமானாலும் நடக்கலாம். அம்பு தீண்டலாம், அம்பு தீண்டலாம். பனைமரக் கள் சற்று அதிகமாக சென்று போதையை மீறி ஏதேனும் செய்யலாம். இதையெல்லாம் இவன் மீறி வருவானா என்று யோசித்தபடியே அவன் மேல் சாய்ந்து அவளும் உறங்கினாள். அதிலும் ஒரு சுகம் இருந்தது.

காமம் தேடி வந்திருந்தால் அவள் வருத்தப்பட்டிருப்பாள். ஆனால் வந்தது காதலாலே. அதனால் அவன் அருகாமையை கூட ஆனந்தம் கொண்டாள்.

***

## அத்தியாயம் ஏழு
## விசித்திர வண்டிகள்

வாழ்க்கையில் எல்லாம் மாற்றமின்றி சீராகப் போகும் போது உலகில் பிறந்தோர் பலருக்குத் திருப்தி ஏற்படும். அவர்களுக்கு மாற்றமேயில்லாத வாழ்க்கை மேடு பள்ளம் இல்லாத ராஜ பாட்டை போல பயணிக்க சுகமாயிருக்கும். தங்கு தடையின்றி வாழ்க்கைப் பயணம் தன்னைச் செலுத்த ஏது வாயிருக்கும்.

ஆனால் பூமில் பிறந்த மனிதருள் எல்லோரும் ஒரு வகையா? அப்பேர்ப்பட்ட வாழ்க்கையில் மனித குலத்தில் வெகு சிலருக்கோ ஒரு வகை சலிப்பு ஏற்படும். 'இன்னும் இவ்வளவு ஆண்டுகள் கழிந்தும் வாழ்க்கைப் போக்கில் எந்த மாற்றமும் இல்லையே' என்று நினைக்கும்போது ஏற்படும் ஒரு சலிப்பு.

கடம்பூர்க் காட்டில் முடிசூடா மன்னனென வாழ்ந்த கொள்ளைக்காரன் நந்தன் இந்த இரண்டாவது இனத்தைச் சேர்ந்தவன். வாழ்க்கையில் ஏதாவது மாற்றம் வாராதா என்று தினந் தினம் ஏங்குவோருக்கு அது வரும் நாள் நெருங்கிவிட்டது என்று அறிய வாய்ப்பில்லை. அதுபோலத்தான் அவனுக்கும். வாழ்க்கைப் பாதையே நேர் எதிர்த் திசைக்குத் திரும்பப் போகிறது என அறியவில்லை.

அன்று அதிகாலை காதலியின் மடியில் படுத்திருந்தான். சூரியன் எழும் முன்னே குயில்கள் கூவத்தொடங்கி விட்டன. வாழ்நாளெல்லாம் விழிக்கும் போதே கேட்ட சப்தம் என்பதால் ஒரு முறை கண் விழித்து மனதால் அந்தக் குயில்களை சபித்து விட்டு திரும்பிப் படுத்துக் கொண்டான். ஆனால் தூக்கம் வரவில்லை.

எழுப்பியது என்னவோ குயில்கள்தான் என்றாலும் மீண்டும் உறக்கம் வராததற்குக் காரணம் நேற்றிரவு குடித்த கள். அது தலைக்குள் சுத்தியல் வைத்து சரமாரியாக அடித்துக் கொண்டிருந்தது. ஒரு மரத்துக் கள்ளைக் குடித்தால் பிரச்சனை ஏதும் இராது என்று சொல்லி அவனிடம் பருகக் கொடுத்தனர். அது உண்மையாயிருந்தால் அவன் பருகியது குறைந்தது ஒரு பனைமரத்தோப்பிலிருந்த அனைத்து மரங்களிலிருந்தும் ஓரோரு சொட்டு எடுத்து ஒரு கோப்பையில் கொடுத்திருக்க வேண்டும். அப்படி ஒரு தலைவலி. 'காலை எழுந்தவுடன் ஆற்றங்கரைக்குச் சென்று தலையை அப்படியே நீரினுள் ஒரு முறை மூழ்கிவிட்டுத



திரும்பவேண்டும். அப்புறம் இந்தக் குயில்களோடு கள்ளைக் கொடுத்தவனையும் ஒரு கை பார்க்கிறேனா இல்லையா பார். அந்தப் படுபாவியைப் பனைமரத்தில் கட்டி வைத்துத் தோலை உரிக்கவேண்டும்' என்று நினைத்து அசந்தான்.

அவன் எழுந்ததை அறிந்து அவளும் எழுந்தாள். "நந்தா நான் செல்கிறேன்" என்று சொல்லிவிட்டு என்னவெல்லாமோ அறிவுரை சொன்னாள். ஒன்றும் அவன் காதில் விழவில்லை.

சொகுசான மடிக்கு பதில் இப்போது கட்டாந்தரையில் தலை சாய்த்தான். தூக்கம் மீண்டும் வரும்முன் ஒரு நொடிக்கு அந்த சலிப்பு வந்தது. 'அதே காடு, அதே கொள்ளை, அதே குடியும் கூத்தும், அதே பெண்ணின் மடி. என்னடா வாழ்க்கை இது?'

கண் அயர்ந்தான்.

சற்று நேரம்தானிருக்கும். மீண்டும் எழுப்பப்பட்டான். பரபரப்புடன் கூட்டாளிகள் இருவர் ஓடி வந்து அவனைக் குலுக்கி எழுப்பினர். அவன் கிணற்றடியில் படுத்துறங்குவதைக் கண்டு முதலில் புருவம் உயர்த்தினர்.

தலை வெடித்துவிடும் போலிருந்தது. "என்னடா இப்போது விஷயம்?" என்றான்.

"நந்தா, ஒரு வண்டித் தொடர் வருகிறது".

உடனே பழக்க தோஷத்தில் நந்தன் எழுந்து உட்கார்ந்தான். ஆனால் "நேற்று தானே கொள்ளை அடித்தோம். விட்டுவிடலாமா? ச்சீ வருபவனுக்கு நேரம் காலமே தெரியாதா? இப்படி அதிகாலையில்தான் வருவார்களா?" என்று சலித்துக் கொண்டான்.

செய்தி கொண்டுவந்தவர்கள் நகைத்தனர். திடீரென எழுந்த அவர்கள் குழுத்தலைவன் அலங்கோலமாக இருந்தான். கண் இரண்டும் கோவைப் பழம் போல சிவந்து இருந்தன. முடி கலைந்திருந்தது. வாய் வேறு பாதி தெளியாத போதையில் குளறியது.

"வேளா வேளைக்கும் காலா காலத்துக்கும் வருவதற்கு இவர்கள் என்ன விருந்தாளியா? நேரம் காலமெல்லாம் பார்த்தா வருவார்கள்? நேற்று நாம் போட்ட ஆட்டத்துக்குப் பின் காட்டின் எல்லையோரம் கண்காணிக்க ஆளே இல்லை. வண்டிகள் பாதி காட்டுக்கு வந்தவுடன்தான் தெரிந்து கொண்டோம். நீ ஒரு முறை பார்த்து சொல்லிவிட்டால் வேலையை ஆரம்பிக்கலாம்.

உன்னைத் தொந்தரவு செய்ய மாட்டோம். நாங்களே கவனித்துக் கொள்கிறோம்" என்றனர்.

இப்படி இவர்கள் பேசிக்கொண்டேயிருக்கும் போது நடுக் காட்டில் வண்டித் தொடர் வருவது பட்சிகளின் சப்தத்தில் தெரிந்தது. விஷயத்தைச் சொல்லிவிட்டு அவர்களும் உடனே திரும்பிப் போய் மற்றவர்களுடன் சேர்ந்து கொண்டார்கள்.

"சரி" என்று சலிப்புடன் எழுந்தான் நந்தன். காட்டுச் சாலையில் போவோர் வருவோர்களில் கொள்ளையடிக்கப்படக் கூடியவர்கள் யார்யாரென்று நிர்ணயம் செய்ய கூட்டத்தில் அவன் ஒருவன்தான்.

பிரயாணிகள் ஏறிய வண்டிகளைக் காட்டின் எல்லையில் கண்காணிக்க ஆரம்பிப்பது வழக்கம். ஆனால் இந்த இரண்டுங் கெட்டான் நேரத்தில் வண்டிகள் வந்ததே மிக நேரம் தாழ்ந்து தான் தெரிந்தது.

வந்து கொண்டிருந்த வண்டிகள் சாரி சாரியாய் வரும் ஊர்வலம் அல்ல. நான்கு வண்டிகள். இரண்டுக்கு மூடி யிருந்தது. இரண்டுக்கு இல்லை. ஆனால் வித்தியாசமாக இருந்தன வண்டிகள். நீரில் மிதந்து வரும் அன்ன பட்சிகளைப்போல், அந்த வண்டிகள் வந்ததிலும் ஒரு எழில் இருந்தது.

அத்தனை பேரும் மறைந்திருந்தபடி அந்த வண்டிகள் வரும் திசையையே ஆவலுடன் பார்க்கத் தொடங்கினார்கள். கொள்ளையரெல்லாம் வண்டிகளின் தோற்றத்தைக் குறித்துத் தங்களுக்குள் இரகசியமாய்ப் பேசிக் கொண்டனர். ஒரு பக்கம் குதூகலமும், இன்னொருபுறம் விசித்திரமும் இருந்தன. தினசரி வரும் வண்டிகள் போலல்ல. கூரிய வேல்களை ஏந்திய ஆஜானு பாகுவான வீரர்கள் யாரேனும் முன்னால் வருகிறார்களா என்று கூர்ந்து கவனித்தனர். இல்லையென்றவுடன் ஓடோடி வந்து நந்தனிடம் செய்தி சொன்னார்கள்.

நந்தனும் வந்து வண்டிகளைக் கணக்கிட்டான். முன்னும் பின்னும் காவலுக்குக் கைத்தடியுடன் வரும் வணிகர் வண்டியல்ல. முதல் முறையாக வேறு விஷயததிற்காக வந்தது. காட்டிலிருந்த அபாயத்தை சமாளிப்பதற்கு ஓரளவு கூட ஆயத்த மாயிருக்கவில்லை. ஆனந்தப் பிரயாணம் செய்வது போலிருந்தது. கொள்ளைக்காரரின் உக்கிர லீலைகளைப் பற்றி நினைக்க வேயில்லை எனத் தெரிந்தது.



கட்டளை பிறப்பித்தான். உடனே வண்டிகளைக் கொள்ளையடிக்க ஏற்பாடுகள் தொடங்கிய வண்ணம் இருந்தன. ஆட்களைப் பாதைக்கு இருபுறமும் சித்தமாக நிறுத்தி வைத்தனர். மறைவிடத்தில் இருந்து பார்த்த கொள்ளையரின் ஆவேசத்துக் கோர் எல்லையே இல்லை.

ஆவேசம் மட்டுமா? மரத்தின் பின் ஒளிந்திருந்தவருக்கு அதிசயம். 'கானகத்தில் இப்படி அலட்சியமாய் வரும் மக்களா? ஒன்றும் விளங்கவில்லை, இந்த வண்டியில் வருபவர்கள் யார்? காவலின்றி வருகிறார்களே. ஒருவேளை நம்மைப் பற்றிக் கேள்விப்படாதவர்களாய் இருப்பார்களோ?' பொதுவாகப் பயணிகள் பயணத்தில் இருந்த அபாயங்கள் பற்றி ஒருவரை ஒருவர் எச்சரித்துக் கொள்வார்கள். 'எனினும் இந்த முறை யாரும் இந்தக் காட்டில் மறைந்திருந்த அபாயம் பற்றிச் சொல்லவில்லையோ?'

'இல்லை, நமக்குத் தெரியாமல் அவர்களிடம் வேறேதும் பலம் இருக்குமோ? நம்மைப் பிடிக்க அரசன் செய்த சூதோ?' என்று கூட கற்பனை செய்தனர். மிக்க கவலையை உண்டாக்கிறது.

வண்டித் தொடர் எந்த ஒரு சந்தேகமுமின்றி தொடர்ந்தது. காட்டுப் பாதையின் பாதி தூரத்தைக் கடந்தது. இனி காட்டிலிருந்து வெளியேறுவது என்பது இரு திசைகளிலும் அதே கடினம்தான். காட்டுப்பாதையின் சரி பாதியில் வண்டி வந்த போதுதான் சந்தேகங்கள் எல்லாம் தெளிந்தன. நிராயுதபாணிகள் வருகிறார்கள் என்பது நிச்சயமாயிற்று.

உடனே கூட்டத்துக்குள் ஒரு பரவசம் பரவியது. "எவ்வளவு லாவகமாக மாப்பிள்ளை மாதிரி நேரே வந்து சிக்குகிறான் பார்" என்று சொல்லிக் கொண்டார்கள். சிலர் நகைத்தவுடன் மற்றவர் எச்சரித்தார்கள். பேச்சில் சில வார்த்தைகள் கூட வருபவர்கள் காதிலே விழக்கூடாது.

அதிகாலையில் ஒரு அமைதி ஏற்பட்டது. வரும் சப்தமெல்லாம் பயணிகளுடையதுதான். வண்டிகளை இழுத்து வந்த மாடுகளின கழுத்தின் மணிச் சத்தம் கேட்டது. வண்டிச் சக்கரம் அச்சாணியில் தேய்வது கேட்டது. எல்லா மாடுகளின் கால்களும் ஒரே சமயத்தில் தரையில் தட்டுவது கேட்டது. கட்டை வண்டிகள் 'கட, கட' என்று உருண்டோடும் சத்தம் கேட்டது.

சற்று வெளிச்சம் வந்தவுடன் எல்லாம் தெளிவாய்த் தெரிந்தது. சிறிது நேரத்துக்கெல்லாம் மாடுகள் இழுத்துவந்தவை சாதாரண வண்டிகள் அல்ல. அலங்காரம் செய்யப்பெற்ற நல்ல வண்டிகள் எனப புரிந்தது. அழகிய வேலைப்பாடுகளுடன் கூடிய ஒரு வண்டி இருந்தது. அந்த வண்டியில் பெண்கள் நன்றாய் கால் நீட்டி அமர்ந்திருந்தார்கள். மற்றவரெல்லாம் பொடி நடையாக வராமல் திறந்த வண்டியில் பயணம் செய்தனர். அவ்வண்டியில் ஆண்களெல்லாம் நெருக்கிக் கொண்டு உட்கார்ந்திருந்தார்கள். சாமான் செட்டெல்லாம் சுமந்த இரு பெரிய வண்டிகளில் பல வகைப் பொருட்கள் நிறைந்திருந்தன. ஒரு திறந்த மாட்டு வண்டியில் இசைக் கருவிகள் ஏராளமாய் மேலே போர்த்தியிருந்த துணியிலிருந்து எட்டிப்பார்த்தன.

ஊர்வலத்துக்கு முன்னாலும் பின்னாலும் காவல் வீரர்களும் வருகிறார்களா என்று கூர்ந்து கவனித்தனர். வந்தால் வம்பெதற்கு என்று ஒதுங்கி விடுவார்கள். ஆனால் வேல் பிடித்த வீரர்கள் வரவில்லை. விதவிதமாக குட்டையும் நெட்டையுமாய் ஆண்களும் பெண்களும் வந்தனர்.

மனத்தில் எவ்வித விபரீத சந்தேகங்கள் உதிக்காமல் வண்டிகள் வந்து கொண்டிருந்தன. கூட்டத்தாரோ மிக்க ஆவலாயிருந்தார்கள். காவலின்றி வண்டித்தொடர் வருகின்றது. கரும்பு தின்னக் கூலி வேண்டுமா? நந்தனும் வண்டிகளை நிறுத்த உடனே இசைந்தான்.

வண்டிகள் வரும்போது ஆங்காங்கே பதுங்கி இருந்தனர் கொள்ளையர். ஆனால் தயார் நிலையில் இருக்கிறோம் என்று மற்றவருக்கு எடுத்துச் சொல்ல சங்கேத மொழியில் கோட்டான் போலவும் நரி போலவும் சப்தம் செய்தனர். கத்திவிட்டு அவனவன் பாதையையொட்டியே காட்டுக்குள் சப்தமின்றி வண்டிக்கு நேராக வந்தார்கள். பின் ஒரே சமயத்தில் எல்லோருமாக எல்லாத் திசைகளிலிருந்தும் பாய்வார்கள். அதுவே அவர்கள் செயல்முறை.

முன் ஏற்படுத்திய திட்டத்தின்படி நந்தன் பதுங்கி இருக்கும் இடத்துக்கு முன்தான் வண்டித் தொடரை மடக்குவது என்று முடிவெடுத்தனர். அங்குதான் தப்பிக்க வழியே இல்லை.

எல்லோரும் நந்தன் முகத்தையே பார்த்தனர், இன்னும் ஒரு முறை. அவனுக்கு சம்மதம்தானா என்று அறிய. பலமுறை



கடைசி நிமிடத்தில் சந்தேகம் ஏற்பட்டு கொள்ளைக்குத் தடை விதித்திருந்தான். ஆனால் இப்போது நந்தன் தலையசைத்தான்.

அவன் முடிவுக்கு இன்னும் சில உப காரணங்களும் இருந்தன. காட்டுப் பாதையில் வரும் வண்டிகளில் பயணிகள் எல்லோரும் தூங்குகிறார்கள் என்று தெரிந்தது. அப்போது காரியம் இன்னும் சுலபமாகிவிடும். தூக்கத்திலிருந்து விழித்தவனைப் போல இயலாமையில் தவிப்பவன் உலகத்திலேயே இல்லை. தூங்குகிறவனிடமிருந்து எழுப்பிக் கொள்ளையடிப்பது என்பது மிகவும் சுலபம். அதைவிடவெல்லாம் ஒன்று. வந்தவற்றிலேயே மிக விசித்திரமான ஊர்வலம் இதுதான். என்னவென்று தெரிந்து கொள்ள அவனுக்கும் ஆசை.

ஆனால் அவர்கள் நினைத்தது தவறு. எல்லோரும் ஊர் வலத்தில் கண் அசரவில்லை. பெண்கள் பயணம் செய்த வண்டியில் ஒருத்தி மட்டும் தூங்கவில்லை. கண் விழித் திருந்தாள். ஆயிரமாயிரம் மின் மினிப் பூச்சிகள் பாதையின் இரு புறமும் சுடர்விட்டெரிந்தன. அது என்னவோ அவளுக்கு திருச் சிற்றம்பலத்தில் நடேசனுக்கு முன் சுடர்விட்டெரியும் விளக்கு வரிசைகள்போல காட்சியளித்தன.

பயணித்த வண்டிகளை இழுத்த அந்தக் காளைகளின் அடிச்சுவட்டில், அந்த வண்டிச் சக்கரத்தின் சுழற்சியில், மாட்டின் கழுத்திலிருந்த மணியோசையில், சுற்றியிருந்த குயில்கள் இசைத்த கானத்தில் அவளுக்கு ஒன்று தெளிவாய்த் தெரிந்தது. நிச்சயமாகப் பார்க்கும் விதத்தில் பார்த்தால் இவ்வுலகில் எல்லாமே இசையும் நடனமும்தான். அதிலும் முக்கியமாக எல்லாவற்றையும் இயங்கச்செய்வது அவன்தான். நாணத்தில் ஒரு சிரிப்பு அவள் செவ்விதழ்களில் வந்தது. அவனுக்குத் தானே சொந்தமாக வண்டிகட்டிப் போகிறாள்.

மறு நாள் பகல் பொழுதை எதிர்பார்த்திருந்தாள். நாளை உதயமாகும் ஆதவனின் செவ்வொளி அந்தச் சிற்றம்பலத்தின் செம்பொன் கூரையின் மீது பட்டு மீண்டும் பிரபஞ்சமெல்லாம் ஒளிவீசும் பொழுது அவளும் அதற்கு சாட்சியாய் இருப்பாள். ஆம் அவர்கள் சென்று கொண்டிருந்தது தில்லைக்கு.

சில நாட்களுக்குள் பல சம்பவங்கள் நடந்ததால் அவளது வாழ்வே மாறியது. அவள் அடையப்போகும் பேரும் புகழும் அவளால் நம்பமுடியவில்லை. இந்தச் சம்பவங்களெல்லாம் ஓரிரு மாதத்துக்குள் நடந்தவை என்றாலும் அவள் பிறந்ததிலிருந்து

தொடராய் நடந்தவையின் சாரமே இவை. அவையெல்லாம் நடந்தவைதான் என்று இந்தப் பிரயாணமும் வண்டிச் சக்கரத்தின் சப்தமும் ருசுப்படுத்திற்று.

விடிகாலை நேரத்தில் தில்லை அடைந்துவிடலாம் என்று சொன்னார்கள். தில்லையை நினைத்த உடன் அவள் உள்ளம் தனில் ஒன்றுக்குப் பின்னொன்றாகப் பல வித எண்ணங்கள் அலையெறிந்து வருவதுபோல் வந்து முட்டி முட்டிமோதின. தில்லைக்குச் செல்லப் போகிறோம் என்ற ஆனந்தம். கவிகளிலும் காவியங்களிலும் தேவாரத்திலும் திருவிசைப் பாவிலும் பாடல்பெற்ற தில்லைக் கோயில் எப்படியிருக்கும்? பழகிய நாட்டிலிருந்து வேறொரு ஊருக்குச் செல்கிறோம் என்ற பயமே அவளுக்கு இல்லை. ஆனால் ஒரு ஆர்வம் இருந்தது. புது நாடு எப்படியிருக்கும்? அந்நாட்டில் வாழும் மக்களும் மங்கை யரும் எப்படியிருப்பார்கள்?



எல்லாவற்றையும் விட தன் வாழ்வின் உன்னதமான நிகழ்வு என்று லட்சியபுருஷனை அடையப்போகிறோம் என்ற பெருமிதம்.

அதில் தூக்கமெனும் உணர்வே அருகில் நெருங்க முடியாமல் பறந்தோடியது. விழிந்திருந்தவள்தான் சுவாதி.

* * *



## அத்தியாயம் எட்டு
## சுவாதியின் போராட்டம்

வண்டியில் ஆடி அசைந்து வரும்போது தனித்து விழித்திருந்த சுவாதிக்குப் பல வித எண்ணங்கள் வந்ததல்லவா? அதில் சில கசப்பான நினைவுகளும் வந்தது. சொல்லப் போனால் முதலில் அவைதான் வந்தது. எவ்வளவு போராடி இந்தப் பயணம் நடைபெறுகிறது. அந்தப் போராட்டத்துக்கெல்லாம் ஆரம்பமே அவைதானே?

'ஆனால் போராடியது சரிதான். அம்மாவின் விருப்பத்துக்கு உட்பட்டிருந்தால் வாழ்க்கையே ஏதோ பயங்கர துர்க்கனவு போலாயிருக்கும்' என்று நினைத்துக் கொண்டாள். சந்தையில் மாட்டை வாங்குவதைப் போல் தன்னை ஒருவன் விலை கொடுத்து வாங்குவதென்பது அவளுக்குக் குமட்டிக் கொண்டு வந்தது.

'அதுவும் தன்னை அன்பாய் வளர்த்த அம்மாவா இப்படிச் செய்வது? பதினைந்தாண்டுகள் பாலூட்டி சீராட்டி வளர்த்தது விலைக்கு கொடுப்பதற்கா?' ராஜ வம்ச சிறுவர்களைக் கடத்திச் சென்று அன்பாய் வளர்த்து பலிகொடுக்கும் காபாலிகர்களைப் பற்றிக் கேள்விப்பட்டிருந்தாள். இதுவும் ஒரு விதத்தில் அப்படித் தானே.

உலக வாழ்வில் ஏற்படும் சராசரி கஷ்டங்கள் பலவும் இதுவரை சுவாதியைப் பாதித்ததில்லை. ஆனால் அவள் கடந்த சில தினங்களில் புரிந்து கொண்டது பல. அவள் தோன்றிய அந்தக் குலத்தில் பிறப்போருக்கு ஏற்படக் கூடிய துர திருஷ்டங்கள் ஏராளம் என்பதை முதலில் தெரிந்து கொண்டாள். பெண்களே அதிகமாய் வாழும் ஒரு வீட்டில் தாசி குலத்தில் பிறந்தாள் சுவாதி. வீட்டில் ஆடவர்களே குறைவு. பக்க வாத்தியம் வாசிப்போர்தான்.

பெண் பிறந்தால் கொண்டாடும் ஒரே குலமாயிருந்தது அவள் தோன்றியது. அதுவும் பிறக்கும் போதே பார்வைக்கு சுவாதி லக்ஷணமாயிருப்பாள். ஒரு காலத்தில் அதை நினைத்து அவள் பெருமைப்படுவதுண்டு. ஆனால் சமீபத்தில் அதுவே அவள் பெற்ற சாபம் என்று நினைக்கத்தொடங்கினாள். அதனால் தானே நடேசனுக்கு உரிய தேகத்தின் மீது இந்தப் பொல்லாத

உலகத்தின் பார்வை பட்டது. அதற்குப் பின்தான் தன் அழகை வெறுத்தாள்.

குழந்தையாய் நடக்கத் தொடங்கியவுடன் நடனம் பயிலத் தொடங்கினாள் சுவாதி. மீனுக்கு நீந்தவா சொல்லித் தரவேண்டும்? மிகவும் தேர்ச்சி பெற்ற நர்த்தகியாய் உருவெடுத்தாள்.



வளையிடும் கரங்கள் வெவ்வேறு கர்ணங்களில் விளை யாடும் போது அதைக்காணக் கண் கோடி வேண்டும். ஆனால் யாரும் எதிர்பாராமல் நடனம் பயில ஆரம்பித்தவுடன் விசித் திரமான எண்ணம் ஒன்று வந்தது சுவாதிக்கு.

உலகம் வாழ தில்லைக் காட்டில் தன்னை மறந்து கூத் தாடியவன் நடேசன் அல்லவா? கலைகளுக்கெல்லாம் அவனே முதற்கடவுள்.

பலவிடங்களில் சிவன் நடனமாடும் சூழல் மிகவும் விந்தையானவை. ஏன்? அருவருப்பு ஊட்டக்கூடியவை. கால் வேறு, கை வேறு, தலை வேறாகக் கிடக்கும் சடலங்களைக் கொண்ட ருத்ரபூமியில் தாண்டவமாடும் சிவனோ நடனத்துக்



கெல்லாம் அரசனாய் உருவெடுத்து அகிற்புகையும் புஷ்பமும் வெட்டிவேரும் நிறைந்த தில்லையில்.

சதிர் ஆடுபவர்கள் நடேசனின் சிலைக்கு முன் தினமும் பயிலுவது என்று மரபு. அதுபோலவே ஒரு சிறிய ஐம்பொன் நடேசன் சிலைக்கு முன் தினந்தினம் சுவாதி ஆடுவாள்.

அந்தக் குழந்தைக்கு நடேசனுடன் தன் வாழ்க்கைப் பாதைக்குத் தொடர்பு உண்டு என்று பச்சை மரத்தில் பதிவது போல மனதில் பதிந்தது. அந்த நடேசன் சிலையை ஆருயிர் போலப் பாதுகாத்தாள். தில்லையில் கூட நடேசனுக்கு ஆண்டுக்கு ஆறுமுறைதான் அபிஷேகம். சுவாதியின் கையில் அகப்பட்ட நடேசனுக்கோ தினம் தினம் அபிஷேகம், நித்திய ஆராதனை, படையல்.

சுவாதியின் குடும்பம் வாழ்ந்தது கெடிலம் நதி ஓடிய பிரதேசத்தில் முதன்மையான திருவதிகை நகர். சைவத்தில் மிகவும் பிரசித்தி பெற்றது. சரித்திரத்திலும் தான். இதுவே பல்லவன் சமணத்திலிருந்து சைவத்துக்கு மாறிய இடம். இதனால் தமிழகமே சைவத்தைத் தழுவியது எனச் சொல்லலாம். காஞ்சிக்கும் தஞ்சைக்கும் இணைத்த ராஜ பாட்டையில் இருந்த நகரில் செல்வம் குவிந்தது அதிசயமில்லை.

சிறு வயதிலிருந்து கோயில் விழாக்களையொட்டி சுவாதி நடனமாடுவாள். அழகிற் சிறந்தவள். ஆடை ஆபரணங்களை அணிந்து கொண்டு உடலையும் மனதையும் ஒன்றாய் இணைத்து நடேசனையே சிந்தனையில் கொண்டு அவள் ஆடும்போது பார்ப்போரெல்லாம் உணர்ச்சி வசத்தால் மயிர்க்கூச்செரிய அமர்ந் திருந்தார்கள். அந்த மண்டபத்தின் சிலைகள் போல் கல்லாய்ச் சமைந்தார்கள். அவளது திறமையும் பேரும் புகழும் மேலும் மேலும் பிரமாதமாகிக் கொண்டு வந்தது.

நடேசனை நினைக்கும் போதெல்லாம் அவளுக்குக் காதல் அணையுடைந்த வெள்ளமெனப் பாய்ந்தது. பகவானைப் பிரிந்த பக்தையின் தாபம் அவள் நடனத்தின் ஒவ்வொரு நிருத் தத்திலும் தெரிந்தது. ஆனால் பார்ப்போருக்கெல்லாம் அது உயரிய பாவமாய்த் தெரிந்தது. இசைக்கலைஞர்கள் பல வித வாத்தி யங்களில் வித்தை காட்ட அவளும் அதற்கேற்ப நிருத்தம் பிடிக்க, பார்ப்போருக்கெல்லாம் ஏதோ இந்திரனின் சபையில் மேனகை நடனமாடுவது போலிருக்கும். அவள் நடனத்தைப்

பார்த்து அந்த ஐம்பொன் சிலை உருகிக் கரைந்துவிடும் என்று பார்ப்போர் நினைப்பார்கள். ஆனால் அவளுக்கு நடேசன் உருகி விட்டால் பின் தன் கதி என்ன என்று யோசிக்கும் நிலைமையில் இருந்தாள். அந்த அளவுக்கு வளர வளர நடேசன் மீது அவளுக்கு ஏற்பட்டிருந்த பிணைப்பு கெட்டியானது. ஒரு நிலையில் நடேசன சிலையைப் பிரிந்து ஒரு நிமிடம் கூட உயிர் வாழ முடியாத நிலை ஏற்பட்டது.

நடனத்தால் ஐம்புலன்களை வென்று மனத்தை அடக்கவும் பயின்றவர்கள் உண்டு என்று கேள்விப் பட்டிருந்தாள். ஆனால் மனதுக்குள் பேராசை. ஐம்புலனை அடக்குவதற்கு பதிலாக ஐம்பொன் சிலையாய் இருக்கும் நடேசனுக்குத் தன் கலையினால் உயிரைக் கொடுக்க வேண்டும் என்று ஆசைப்பட்டாள். மனதுக்கிசைந்த சுந்தர மணவாளனை அடைய வேண்டும் என்று எல்லாப் பெண்களும் ஆசைப்படுவதுண்டு. சுவாதிக்கு வந்ததோ விசித்திர ஆசை.

"நடனம் ஆடி முடித்தவுடன் நடேசன் என்னை அன்பு கனிந்த கண்களினால் அடிக்கடி பார்க்கிறார். வெளி உலகத்தில் அத்தகைய ஒருவரை நான் பார்த்ததேயில்லை. மனிதர்களையெல்லாம் காட்டிலும் அவருடைய முகம் களையானது. அவர் என்னைப் பார்க்கும்போதெல்லாம் 'நீ எனக்கு உரியவள் அல்லவா?' என்று கேட்பது போலிருக்கிறது" என்று நினைப்பாள்.

நாட்டியமும் இசையும் ஒரு தவம். இத்தகைய அபூர்வமான மேகாவிலாசத்தை இறைவனுக்கு மட்டும் சொந்தம் என்று முடிவெடுத்தாள். இந்த நடனக்கலை மட்டுமல்ல, தானும் நடராஜருக்கே உரியவள். தன்னைப் பராமரிப்பது அவருடைய கடமை என்ற எண்ணம் அவளுடைய மனத்தில் வேரூன்றி வளர்ந்திருக்கிறது. சில காலமாக வைணவத்தில் ஆண்டாளைப் போல சைவ சரித்திரத்தில் என்றென்றைக்கும் பிரசித்தி பெறப் போகிறவள் தான்தான் என்ற எண்ணமும் அந்த நர்த்தகியின் உள்ளத்தில் பதிந்தது.

'தேசமெல்லாம் பிரசித்தி பெற்ற தில்லைக்குச் செல்ல வேண்டும். நடேசனின் தூக்கிய திருவடியைப் பிடிக்கவேண்டும். அவனுடன் ஒரு நாள் ஒன்று கலக்க வேண்டும்.' சுவாதி தன் மனதில் இது போல ஏகப்பட்ட திட்டங்களைத் தீட்டியிருக்க, சுற்றியிருக்கும் உலகம் சும்மாவா இருக்கும்? அதுவும் தன்



பாட்டுக்குத் திட்டம் தீட்டியது. அழகாய் வயதுக்கு வந்து பறிக்கக் காத்திருக்கும் கனியைப் போல மகள் இருந்தாள். தாய் கண்டதோ இல்லையோ, சீமான்களும் பிரபுக்களும் பெரும் வணிகர்களும் கூட அவளைக் கண்டனர்.

அபூர்வமான வேலைப்பாடுகளுடன் செய்யப்பெற்ற மண்டபத்தின் சிலையொன்று பெண் வடிவமாகி நின்றது போலிருந்தாள் சுவாதி. அவளது நாட்டியக் கலைத் திறமையின் புகழைவிட அழகின் புகழானது நெடுந்தூரத்துக்குப் பரவி இட்டது.

ஊரெங்கும் அவளைப் பற்றித்தான் பேச்சு. திருவதிகை கோயிலில் பக்தி ரஸமுள்ள பாடல்களுக்கு சுவாதி நடனமாடினாலும் பார்ப்பவர் கண்களில் பல அந்த பக்தியைத் தூண்டவில்லை. அதற்கு பதிலாக காம ரஸமுள்ள எண்ணங்களே வந்தன.

பலரும் கண் கொட்டாமல் சுவாதியையே பார்த்துக் கொண்டிருந்தார்கள். அவளது முகத் தாமரையில் மட்டுமல்ல, சிலையையொத்த செம்பொன் மேனியிலும் ஆசைகொண்ட ஆண்களின் விழிகளாகிய கருவண்டுகள் பலவும் மொய்த்து விட்டு அகன்று சென்றன.

நேரில் பார்த்தவர்கள் வாயடைத்துப் போனார்கள். நெடுநேரம் சிலையாய் நின்றனர். பின் பேச்சுத் திறன் திரும்பி வந்தவுடன் மற்றவரிடம் அவள் தோற்றத்தை வர்ணித்தனர். அவள் நளினத்தை வார்த்தைகளால் எடுத்துச் சொல்ல முயன்றனர். வெறும் நாட்டியக்காரியல்ல. இந்திரனின் சபையில் ஆடும் ரம்பை திலோத்தமைபோல பூமியில் ஆடுபவள் இவள்தான் என்று பார்ப்போரெல்லாம் புகழ்ந்தார்கள்.

சுவாதி நடனமாடி கோயிலில் சுவாமியை தரிசித்து, நடேசன் சிலைக்கு முன் நாணத்தில் தலை குனிந்து நிற்பாள். பின் வெளிவந்து மாட்டு வண்டியில் ஏறும் வரை காத்திருந்து பலரும் அவள் பொன் முகத்திலே ஒரு புன்சிரிப்புக்காகக் காத்துக் கொண்டிருந்தார்கள்.

இதையெல்லாம் சுவாதி கவனிக்கக் கூட இல்லை. கோயிலிலோ வெளியிலோ அவள் யாரையும் பார்ப்பதில்லை. மனமெல்லாம் நடேசன் ஆக்கிரமித்தபோது மானிடருக்கு இடமில்லை என்று தீர்மானித்தாள் போலும். அவள் மனம் நடனத்திலும் அதன் அரசனாகிய நடேசனிடமும் மட்டுமே லயித்திருந்தது.

பிள்ளைப் பருவத்தில் இலேசாகத் தலைகாட்டிய ஆசைக்கு நடனத்தைப் பார்ப்போரெல்லாம் நடேசனின் ஆட்டமே இவள் முன் தோற்றுப் போகும் என்று கூறி தூபம் போட்டுப் பெரிதாக்கி விட்டார்கள்.

இப்பேர்ப்பட்ட அழகை சமீபத்தில் நினைவுகூர்ந்தார் யாருமில்லை. சாக்ஷாத் ரதிதேவியே பூமியில் அவதரித்தாள் என்று அவள் காது படப் பேசினர். செந்தமிழ்ப் புலவர்கள் அரசிகளிடமும் இளவரசிகளிடமும் காவியத் தலைவிகளிடமும் மூளையைக் கசக்கி கற்பனை செய்து சொன்ன அனைத்து அம்சங்களும் இவளிடம் இயற்கையாகவே இருந்தன என்றனர்.

அந்தப் பேச்செல்லாம் செல்வந்தர் பலர் காது வரையில் எட்டிவிட்டது. நல்ல வேளை நாட்டை ஆண்ட அரசர்கள் நெடுந் தூரம் இருந்த மதுரையில் இருந்தார்கள். இல்லையென்றால் இந்த அழகைப் பார்த்து அபகரித்துச் சென்றுவிடுவார்கள். அரசியாக்கி சரி சமமாக அரியணையில் அமர்த்திவிடுவார்கள். அரசன் அவனுடைய வீரத்துக்கும் ஆண்மைக்கும் இன்னமும் அழகு சேர்க்க அவளைக் கூட்டிச் சென்றால்? போனால் போகட்டும் என்று விடக்கூடிய வாய்ப்பா இது?

அப்படி யாரும் முயற்சி செய்யும் முன் தனக்கே இவளை சொந்தமாக்கிக் கொள்ளவேண்டும் என்று பலரும் அவசரப் பட்டனர். மன்னர் குலம் கண்களில் அவள் படும் முன் முந்திக்கொள்ள முயன்றனர்.

சுவாதியும் பூப்படைந்து மஞ்சள் நன்னீராட்டு விழா நடத்தி முடித்த கையுடன் சீமான்கள் தினந்தோறும் தூது விட்டனர். அரசர்களைப்போல செல்வந்தர்களும் பல தாரங்களை மணப்பது நடைமுறையில் இருந்தது. ஆசைநாயகியாய் வைத்துக் கொள்ள பலரும் பிரியம் தெரிவித்தனர். பின் கல்யாணமே செய்து கொள்ளவும் முற்பட்டனர். சுவாதியின் அம்மா பொன்னம்மாள் இதற்காகத்தான் பல ஆண்டுகளாகக் காத்திருந்தாள். அவர்களை வரவேற்க உற்சாகம் உண்டாயிற்று. வறுமையை வெறுத்தவள் பொன்னம்மாள். பொன்னும் பொருளும் இல்லாத உலகத்திலே தாம் உயிர் வாழ்வது என்னும் எண்ணத்தை அவளால் சகிக்கவே முடியவில்லை. சுவாதி வளரட்டும் என்று வெகுகாலம் பல்லைக் கடித்துக் கொண்டு ஜீவித்திருந்தாயிற்று.



சுவாதியின் வீட்டுக்குப் பலரும் வரத் தொடங்கினர். மெல்லப் பேசுக் கொடுத்தனர். முதலில் தூதனுப்பினர்கள். பின் சீமான்களே "இந்தப் பக்கம் வந்தேன். உன்னைப் பார்த்து வெகு நாட்களானது என்று பார்த்துவிட்டுப் போகலாம் என்று வந்தேன்" என்றனர். பேசும் போதெல்லாம் சுவாதி கண்களில் தென் படுகிறாளா என்று பார்த்துக் கொண்டே இருந்தனர்.

மீண்டும் இவ்வீட்டு வாசலில் செல்வந்தர் காலடி பட்டவுடன் அஷ்ட லக்ஷ்மிகளும் படையெடுத்தது போலொரு எண்ணம் பொன்னம்மாளுக்கு. ஆனால் அவள் பிடி கொடுத்துப் பேசவில்லை.

தட்டிக் கழிப்பது தான் பொன்னம்மாளின் விலை ஏற்ற வையாளும் முறை என்று நினைத்துவிட்டனர்.

சுவாதியின் தாய் மனதில் என்ன வைத்திருந்தாள் என்பதில் அவர்களுக்குச் சந்தேகமில்லை. அதற்குப் பிரதியாக என்ன எதிர்பார்க்கிறாள் என்பதில்தான் வினா எல்லாம். ஆரம்பத்தில் காலம் தாழ்த்தத் தாழ்த்த விலை உயரும் என்று காத்திருந்தாள். ஆனால் இப்போதோ காரணமே வேறு.

"இப்பேர்ப்பட்ட கலைச் செல்வியைப் புதல்வியாகப் பெற நீ எவ்வளவோ பாக்கியம் செய்திருக்க வேண்டும்" என்று எல்லோரும் அம்மாவிடம் சொன்னது அவளுக்குப் பெருமை யாகத்தான் இருந்தது. அவள் கோயிலில் நடனமாடினால் கண்களைக் குருடாக்கிய மின்னல் மின்னுவது போல் பலரும் உணர்ந்தனர். அடுத்தாற்போல் ஒரு பேரிடி இடிக்கப் போகிற தென்பதை அவள் தாயார் உணரவில்லை.

மெல்ல சுவாதியிடம் பலரும் அவளை அடைய ஆசைப் படுவதை எடுத்துச் சொன்னாள் அம்மா. அம்மா ஆசையாய்ச் சொன்ன வார்த்தைகள் நிஜமாக நஞ்சு தோய்த்த அம்புகளை எறிவது போலிருந்தது சுவாதிக்கு. ஏறக்குறைய பத்து பதினொன்று வயது வரையில் அன்னையின் வாக்கையே வேதவாக்காகக் கொண்டு நடந்து வந்தாள். அதனால் கோபத்தில் எரிமலை போல சுவாதி வெடித்தது அம்மாவுக்கே ஆச்சரியம்.

சுவாதியின் எண்ணங்கள் முற்றிலும் வேறுபட்டிருந்தன. கலை தெய்வீகக் கலையென்றும், அதை தெய்வத்துக்கே அர்ப்பணமாகக வேண்டும் என்றும் பலர் சொல்லச் சொல்ல அவளுக்கும் அப்படியே தோன்றியது. தனக்கு இந்தக் கலையைக்

கொடுத்த நடேசனுக்குத் திரும்ப ஏதாவது செய்துவிடவேண்டும் என்று ஆர்வமாயிருந்தாள். செய்நன்றி மறக்க விரும்பவில்லை. அம்மாவின் சொல்படி ஒரு கீழ்த்தர வாழ்க்கை வாழுவது பெருத்த அவமானம் என்று நினைத்தாள். அப்பழுக்கற்ற வாழ்க்கையை வாழ்ந்து இவ்வுலகுக்கு ஒரு எடுத்துக்காட்டாய் இருக்க வேண்டும் என்று உறுதிபூண்டாள். அதற்கெல்லாம் காரணம், "மன்னர் என்ன, சாமானியர் என்ன, அதையெல்லாம் விட உயர்ந்த ஸ்தானத்தில் ஒருவனை நினைத்துவிட்டாள் என்பது தான்."

தனக்கென பலரும் பலவிதத் திட்டங்கள் வைத்திருந்தனர் என அறிந்தாள் சுவாதி. அனேகருடைய ஆசைகளையும் பூர்த்தி செய்ய நிச்சயமாக முடியாது என்று முடிவெடுத்தாள். புராதனக் கலையிது. அதைக் கேவலப்படுத்தக்கூடாது. நடராஜர் என்னைக் கைவிடமாட்டார், நாமும் அவருக்கு விசுவாசத்துடன் இருக்கவேண்டும் என்று முடிவெடுத்தாள். அவள் இருதய அந்த ரங்கத்தை வெளியிட யோசிக்கவில்லை.

"விதியானது என்னை இந்தக் குலத்தில் பிறக்கச் செய்தது. ஆனால் என் கலையினாலும் பக்தியினாலும் பெரும் பேறு அடைய வாய்ப்பிருக்கிறது. இத்தனை காலமும் இந்த ஸ்தரீ லோலர்களை என்னிடம் வரவொட்டாமல் தடை செய்து வைத் திருந்தேன். இனியும் அப்படித்தான். நான் தில்லைக்குச் சென்று நடேசனுக்கு மட்டுமே அடிபணிந்த தாசியாகச் சேர வேண்டும்" என்று சொல்லிவிட்டாள்.

சீமான்கள் யாரையும் மணப்பதற்கு மறுதலித்து ஆடல் வல்லானே தனக்கு நல்லான் என்று சாதித்தாள். எந்தக் காலத்திலும் நடேசன் என்றால் பிராணனாயிருப்பாள் சுவாதி என்று எல்லோருக்கும் தெரியும். அதற்காக இப்படியா? என்ன இது. அவள் பேசுவது யவ்வனப் பருவத்துக்கு உரியதாய் இல்லையே என்று எல்லோரும் வியந்தனர். செல்வ விவகாரங்களில் அவளுக்குச் சிறிதும் பற்று ஏற்படவில்லையே?

நினைத்ததை முடிப்பவள் அம்மா என்று சுவாதிக்குத் தெரியும். அது போலவே அம்மாவுக்கு சுவாதியின் பிடிவாத குணம் தெரியும். இந்தப் பிரச்சனைக்கு எப்பேர்ப்பட்ட முடிவு ஏற்படப் போகிறது என்று இருவருக்கும் தெரியவில்லை.

* * *



## அத்தியாயம் ஒன்பது
## "நடேசனுக்கே சொந்தம் நான்"

தாய்க்கும் மகளுக்கும் உரத்தகுரலில் ஒரு பெரிய வாக்கு வாதம் நடந்தது. சுவாதியின் வாழ்க்கையில் மேலே நடக்க வேண்டிய காரியத்தைப் பற்றித்தான்.

அம்மாவுக்கோ ஆதங்கம். சுயம்வரம் போல ஒன்று வைத்தால், ஊரில் உள்ள பணக்காரனெல்லாம் ஓடி வருவானே? தனது பொக்கிஷ அறையைக் காலி செய்து கொண்டு வந்து கொட்டுவானே. சுவாதிக்கு எவ்வளவு மடமை? இல்லாத ஆசை களை எல்லாம் கொண்டு தம் வாழ்க்கையை நரகமாக்கிக் கொள்ளப்பார்க்கிறாளே?

தம்மை அலட்சியம் செய்கிறாளோ என்ற கோபமும் எழுந்தது. அம்மா கூறியதில் அணுவளவேனும் உண்மை இருக்கக் கூடுமா என்று நினைக்கத் தோன்றவில்லை அவளுக்கு. ஆனால் தன் முதிய பிராயத்தில் அவளுக்கு வேறு வழி இல்லை என்றும் பொன்னம்மாளுக்குத் தெரியும்.

இரவு ஜாம நேரத்துக்கு மேல் நடந்த வாக்குவாதத்தில் இருவர் மனத்திலும் பேரலைகள் எழுந்தன. நடேசன் மீது மோகம் என்ற மஞ்சத்திலிருந்து சுவாதியைக் குலுக்கி எழுப்ப முற்பட்டாள் அம்மா.

"இந்த அழகும் அறிவும் இருக்கும் உனக்கு இந்த கதியா? ராணியாக இருக்கவேண்டியவளல்லவா?" என்று மார்பிலும் தலையிலும் மாற்றி மாற்றி அடித்துக் கொண்டாள் அம்மா. எல்லாம் வெறும் நடிப்பு என்று சுவாதிக்குத் தெரியும்.

"நடேசன் நமக்கெல்லாம் கடவுள் அல்லவா? அவன் மேல் ஏன் இப்படியெல்லாம் வன்மம் பாராட்டுகிறாய், அம்மா? உலகில் மக்கட் குலம் அனுபவிக்கும் துன்பங்களைப் போக்கு வதற்கு நடனமாடும் நடேசனுக்கு சேவை செய்ய நினைப்பது தவறா? நடனக்கலை கற்ற எனக்குப் பெருங் கடமை காத்தி ருக்கிறது. என் வழியில் இடையூறாக என்னை ஈன்ற அம்மாவே நிற்கலாமா?" என்று வாதிட்டாள்.

அம்மா என்னவெல்லாமோ சொல்லிப் பார்த்தாள்.

சுவாதி அசையவில்லை. "அந்த நடேசனையே அடையும் வாய்ப்பு எனக்கு இருக்கிறது. புதல்விக்குக் கிடைத்திருக்கும் கலை அற்புதக் கலை தெய்வீகக் கலை என்று ஏன் புரிந்து

கொள்ள மாட்டேன் என்கிறாய். இந்த வாய்ப்பை நழுவவிட்டால் என்னைப்போல துர்பாக்கியசாலி யார் இருப்பார்கள். இல்லை உன்னைப் போலத்தான் யார் இருப்பார்கள்" என்றாள்.

ஆனால் அம்மா முகத்தில் அவ்வளவு கவலை குடி கொண்ட தோற்றம். நிகரற்ற அழகு வாய்ந்த மங்கையைப் பெற்றெடுத்தும் தம்மால் லாபமடைய முடியாமல் போனதை எண்ணி வருத்தப்பட்டாள்.

பின் மகளிடம் பொருளாதார ரீதியாக எடுத்துச் சொன்னாள். எவ்வளவோ பணத்தின் பெருமைகளைப் பற்றிச் சொன்னாள். "காற்றுள்ள போதே தூற்றிக்கொள்ளவேண்டும்" என்றும் போதனை செய்தாள்.

சுவாதி அந்த ஆசைகளுக்கு இடங்கொடுக்கவில்லை. "காசும் பணமும் இன்று வரும் நாளை போகும். கலை அப்படியா? இல்லை தெய்வ அருள்தான் அப்படியா? அதுவும் இந்தக் கலை கடவுளுக்கே சொந்தமல்லவா? அவனுக்கே இதை அர்ப்பணம் செய்ய வேண்டுமல்லவா?" என்றெல்லாம் வாதாடினாள்.

"கோயிலில் உனக்கு என்ன கிடைக்கும்? தினந்தோறும் சம்பா சாதம் கொடுத்துவிடுவார்கள். மாதம் இரு மூட்டை அரிசி, தினம் இரு உழக்கு பால் என படியளப்பார்கள். நம்மை நம்பி இவ்வளவு பேர் இருக்கிறார்கள். அவர்களைக் காப்பதுவும் உன் கடமையல்லவா?"

அது சுவாதிக்குத் தெரியும். இசைக் கலைஞர்கள், வேலையாட்கள், சித்தி போன்ற உறவினர் எல்லோருடைய எதிர் காலமும் அவள் முடிவில்தான் ஊசலாடியது.

அந்தச் சண்டையிலிருந்து சுற்றியிருந்தோருக்கெல்லாம் தத்தம் நிலைகளைப் பற்றிக் கவலை வந்தது. அதற்கு மேலே என்றும் புன்னகைத்திருக்கும் சுவாதி கண்ணீர் விட்டது மன வருத்தத்தைத் தந்தது. எல்லோரும் துயரக்கடலில் ஆழ்ந்தனர்.

சுவாதியின் கோபம் குறையட்டும், உறுதி குலையட்டும் என்று அவள் தாய் காத்திருந்தாள். அவளுக்குத் தெரியும் போனால் பின் வராது இந்த வாய்ப்பு என்று. அருமையான வாய்ப்பை இழந் தோமே என்று வாழ்நாளெல்லாம் புலம்ப அவள் தயாரில்லை. சில நாட்கள் கழித்துப் பேச்சை எடுத்தாள்.

ஆனால் அடுத்த முறை பேசிய போதும் சுவாதி அதே போலத்தான் வெடித்தாள். கோபத்தில் உதடுகள் துடித்தன



"என்னை வதைக்கிறாயே? அந்தப் பேச்சை எடுக்க வேண்டாம் என்று எத்தனை தடவை சொல்லியிருக்கிறேன். என்னைப் பாழும் கிணற்றில் தள்ளப்பார்க்கிறாய்" என்று அம்மாவைப் பழித்தாள்.

"அத்தகைய கிராதகி அல்ல நான்! உன் நல்வாழ்வுக்கே வழி வகுக்கிறேன்" என்று அம்மா விளக்க "ஆம் தெரிகிறதே. யார் எதிர்கால சுகத்துக்கு நீ வழி வகுக்கிறாய் என்று" என்றாள் சுவாதி. தேக சௌந்தரியத்தில் மிகத் தேறிய இக்குலத்தோர் குண சௌந்தரியத்திலும் சிறந்து விளங்குவது கஷ்டம் என்ற பேச்சை முறியடிக்கவேண்டும் என்ற வெறி அவளுக்கு.

கடைசியாக "உன்னைப் பெற்ற பாவத்துக்கு நான் கங்கை காவிரி சென்று தலை முழுகவேண்டும்" என்றாள் அம்மா.

சுவாதியின் உறுதி பொன்னம்மாளுக்கு பயத்தை உண்டாக்கிற்று. "எவ்வளவு சுக சௌகரியங்களை வேண்டாம் என்று உதறத் தயாராக இருக்கிறாள். இவளை வைத்துத் துயரை அகற்றிக் கொள்ளலாம் என்றால்...." மனதின் அடித்தளத்தில் இருந்த எல்லா அச்சங்களும் மிதவை போல மேலே வந்தன.

இவள் அழகைக் கொண்ட இன்னும் ஒருத்தியைக் காண்பது அரிது என்று ஊரே பேசும் போது அம்மா மட்டும் இரண்டுங்கெட்ட நிலையில் இருந்தாள். யாரிடம் யோசனை கேட்பது என்று அம்மா தவித்தாள். வாத்தியக்காரர்கள் பல நாள் இவர்களுடனே இருந்தார்கள். சதா தாம்பூலம் தரித்துக்கொண்டு சிவந்த வாய்களுடன் கதை பேசத்தான் சரி. தேவைப்படும் போது ஒரு அறிவுரை கொடுக்கக்கூட ஆளில்லை.

அப்போதுதான் அவள் தங்கை யோசனை கூற முன் வந்தாள். தீராத குழப்பத்துடன் இருந்த பொன்னம்மாவைத் தேற்றினாள் அவள் தங்கை. பொன்னமாளின் மனச் சோர்வைப் போக்க மட்டும் அவள் பேசவில்லை. அங்கிருந்த எல்லோருடைய எதிர் காலமும் சுவாதியின் சரியான முடிவில்தான் அடங்கியிருந்தது என்று அவளுக்குத் தெரியும்.

"அக்கா கவலைப் படாதே."

"எப்படியடி கவலை கொள்ளாமல் இருக்கமுடியும்? சுவாதி இப்படி இடியைத் தூக்கிப் போடுகிறாளே? உடம்பின் நரம்புகள் தளர்ந்து சகல நாடிகளும் ஒடுங்கிபோகும் வயதில் எனக்கு ஆதரவாய் இல்லாமல் குழந்தை போல நடந்து கொள்கிறாளே."

"அக்கா அவள் இன்னமும் குழந்தைதான். நாம் தான் விட்டுப்பிடிக்கவேண்டும்."

"என்ன குழந்தைத்தனம்? இதுவரையில் இந்த உலக மானது கண்டும் கேட்டுமிராத கணவனை அல்லவா கேட்கிறாள். அவளிடம் என்ன மறுமொழி சொல்ல?" என்று அவளுடைய அம்மா கேட்டாள்.

"உன் ஆசைக்கு இணங்க நாங்கள் சம்மதம். இன்னும் ஒரு மாத காலத்தில் தில்லைக்குச் செல்லலாம். வீடு நிலன் புலன்களை விற்றுவிட்டுப் போகலாம் என்று சொல்லு" என்றாள் சித்தி.

அதைக் கேட்டவளின் முகம் சுருங்கியது. "என்ன சொன்னாய்?" என்று அதிர்ந்தாள் சுவாதியின் அம்மா.

ஏற்கனவே துவண்டு போயிருந்தாள் சுவாதியின் பிடி வாதத்தைக் கண்டு. "உன் மகள் நடேசனுக்கு அடிமை யாகப்போகிறாள் என்றால் உனது எண்ணத்தில் பெருமிதம் வர வேண்டாமா?" என்று சுவாதி சொன்ன பதில்கள் அம்மாவின் சீற்றத்தைத்தான் வளர்த்தன. மகளைப் பரம வைரியாகக் கருதத் தொடங்கினாள். தற்போது தாயும் மகளும் பேசுவது கூட இல்லை. 'நன்றியில்லாத பாதகி' என்று அம்மா தினந்தினம் அவளைப் பார்க்கும் போதெல்லாம் சபித்தாள். இப்போது சுவாதியின் பக்கம் ஆதரவாய்ப் பேசுகிறாள் தன் தங்கை என்றவுடன் இன்னமும் கோபம்.

அவளுடைய உள்ளத்திலிருந்து வேதனையும் கண் களிலிருந்து கண்ணீரும் பொங்கி வந்தன. "நான் செய்த பிழை என்ன? நீயும் சேர்ந்து ஏன் என்னை இப்படி தண்டிக்கிறாய்? வயதான காலத்திலும் நான் சற்று சுகமாய் வாழக்கூடாதா? இனி உணவுக்கு என்ன செய்யப் போகிறோம் என்று அவளிடம் கேட்டால் "எதற்காக நீங்கள் இப்படிக் கலக்கம் அடைந்திருக்கிறீர்கள்? என்ன முழுகிப் போய் விட்டது? உலகெல்லாம் காத்து ரக்ஷிக்கும் நடேசன் நமக்குப் படியளக்க மாட்டானா?" என்கிறாள். உனக்கும் எனக்கும் இனி யாதொரு உறவும் இல்லையென்று மிரட்டினால், என்னை ஏன் மாடு ஆடு போல விற்கப் பார்க்கிறீர். பின் என்னத்திற்காக உறவு கொண்டாட வேண்டும் என்று திரும்பப் பாய்கிறாள். இப்போது நீயும் அவள் பக்கமாய்ப் பேசுகிறாய். தில்லைக்குச் சென்றால்



என் கையில் மட்டுமல்ல, உன் கையிலும் திருவோடுதான்" என்றாள்.

சுவாதியின் சித்தி சிரித்தாள். அவளுக்கு நிலைமை நன்றாய்ப் புரிந்தது. சில காரணங்களினால் அவள் அக்கா உத்தேசித்திருந்த காரியங்கள் நடக்கவில்லை. அதனால் எல்லோருடைய எதிர்காலமும் பாதிக்கும் என்று அவளுக்கும் தெரியும். அதற்காக முரண்டு பிடித்துப் போராடுவதா, இல்லை சோர்ந்து போய் தோல்வியை ஒப்புக்கொண்டு ஒதுங்குவதா? [illegible]ண்டுக்கும் ஆள் அவளில்லை. அமைதியாய்ப் போராடிப் பார்ப்பவள். எதிரியின் கவசத்தில் சிறியதொரு விரிசல் ஏற்படாதா என்று ஆராய்ந்து பார்ப்பவள். நின்று நிதானமாய் முடிவெடுக்க வேண்டும் என்று முடிவெடுத்தாள்.

சுவாதியிடம் பேச்சுக் கொடுத்தாள் சித்தி. அவளிடம் முறையிட்டாள் சுவாதி. "அம்மாவை நல்லவள் என்று நினையாதே சித்தி. வயதான காலத்தில் பேரன் பேத்திகளோடு கொஞ்சி விளையாட வேண்டுமென்று விருப்பமானால் பரவாயில்லை. அவளுக்கு ஒரு பேராசை. ஒரு செல்வச் சீமானுக்கு என்னை தானம் செய்துவிட்டு அதற்கு ஈடாக கணக்கற்ற கனகச் செழிப்பில் சீரிய வாழ்க்கையை நடத்த வேண்டும் என்ற பேராசை. நான் என்ன விலை பொருளா? உலகத்திலே உள்ள எல்லாப் பெண்களையும் போல நானும் யாராவது ஒரு நல்ல கணவனை மணந்து கொண்டு சந்தான பாக்கியத்தை அடைய வேண்டும் என்றிருக்க முடியாது. நிருத்தக் கலை தெய்வீகமானது."

சுவாதியது வெறும் பேச்சல்ல. நா உரைத்தது மனதில் ஆழமாய்ப் பதிந்ததுதான் என்று சித்தியும் உணர்ந்தாள். ஆனால் மனம் ஒரு குரங்கு போல என்று அவளுக்குத் தெரியும். முதலில் ருத்திர கன்னிகையாகப் போகிறாள் என்று நினைத்தாள் சித்தி. ருத்ர கன்னிகைகள் சிவன் கோயில்களில் வெள்ளை ஆடை அணிந்து ருத்ராக்ஷ மாலை தரித்து ஆடவேண்டும். இன்னும் சில கடமைகள் அவர்களுக்கு இருந்தது. ஆனால் கடவுளையே திரு மணம் செய்யும் சுவாதியின் நோக்கத்தைப் புரிந்து கொண்டவுடன் சிரிப்புதான் வந்தது சித்திக்கு.

பின் பொன்னம்மாளிடம் மிகவும் கண்டிப்பாக சித்தி எடுத்துச் சொன்னாள். "அக்கா, சுவாதியின் முழு சம்மதம் கிடைக்காமல் நீ பேரம் பேச முடியாமற் போய் விட்டது.

பலவந்தமாகக் கட்டிப்போட்டு பணியவைக்க முடியாது. போகும் வழியில் விட்டுதான் பிடிக்கவேண்டும்".

அக்கா அந்த யோசனையை எதிர்க்க ஆயத்தமாகிறாள் என்று உணர்ந்து "உன் பிடிவாதத்தால் அவள் தோல்வி அடைந்து வேதனையில் உடல் உருகி பார்க்க அவலட்சணமானால் யாருக்கு நஷ்டம்? நீ இப்படி விடாப்பிடியாக பிடிவாதமாய் இருந்தால் அப்படித்தான் அவள் அடைய நேரிடும்" என்றாள்.

பொன்னம்மாள் பற்களை "நற நற"வென்று கடித்தாள். சீராட்டி பாராட்டி வளர்த்த மகள் தன் சொல்லைத் தட்டி தில்லைக்குப் புறப்பட்டால் எவ்வளவு அசிங்கமாகும். ஆனால் மிரட்டி சுவாதியை மசிய வைத்தால் பிராணத்தியாகம் செய்து கொள்வாள் என்றும் பயம். அம்மா சகிக்க முடியாத மன வேதனையடைந்தாள். நேருக்கு நேர் சண்டை போட்ட பின்பு அதை வெளிக்காட்டிக் கொள்ள முடியாததனால் மனத்தொய்வு அதிகமாயிற்று. அம்மாவின் உபதேசத்தை சிரமேற்கொண்டாள் என்றால் இல்லை. உலக வாழ்க்கையைத் துறந்து கோயிலுடன் இணைவது அவளுக்கும் நல்லதல்ல என்றால் ஒப்புக் கொள்ளவில்லை. நடராஜனுக்காகத் தன்னைப் பாதுகாத்துக் கொண்டதாக நினைத்துக்கொண்டாள். அப்படிப்பட்ட முட்டாளை எப்படிப் பணியவைக்க முடியும்.

"என்னடி விட்டுப் பிடிப்பது. மொத்தமாய் விட்டாயிற்று. பாதரட்சை தேயும்வரை சீமான்களெல்லாம் நம் வீட்டு வாசல் வரை நடையாய் நடந்துவிட்டார்கள். என் கைவிரல்களுக்குள் நழுவும் தனலட்சுமியை என்னால் முகம் கொடுத்துப் பார்க்க முடியவில்லையே?"

இப்போது தங்கையிடம் புலம்பித் தள்ளிவிட்டாள். "என்னத்தைச் சொல்கிறது? எந்தக் குட்டிச் சுவரிலே போய் முட்டிக் கொள்கிறது? அவளுக்கு ஒரு குறையும் நான் வைக்க வில்லையே? கண்ணுக்குக் கண்ணாய் வைத்து அவளைக் காப்பாற்றி வந்தோமே. எல்லாம் கோயிலில் தாசியாக்கவா?"

"லட்சணந்தான் போ. இப்படி வளர்த்து கோயிலில் தாசியாக்க நினைப்பானேன். நான் அப்படிச் சொல்ல வேயில்லையே?" என்றாள் சித்தி.

அம்மா முகத்தில் முதல் முறையாக வியப்பு ஏற்பட்டது. தங்கை சொல்லச் சொல்ல திகைப்பு மாறி விவேகமானதாய்த்



தோன்றியது. அதுவரை எதிர் காலத்தை நினைத்தபோதெல்லாம் பிரமை பிடித்தவள் போல் உட்கார்ந்திருந்தாள். தங்கை பேசப்பேச கொஞ்சங் கொஞ்சமாக பிரமை நீங்கிப் புத்தி தெளிவடைந்தது.

"விட்டுப் பிடிப்போம் அக்கா. சிறு பிள்ளை தானே. தில்லைக்குச் சென்றவுடன் மனம் மாறினாலும் மாறும். தில்லையில் மட்டும் என்ன அரச குலத்தினருக்கும் செல்வருக்குமா குறைச்சல்? ஒப்புக் கொள்வது போல சரி என்று சொல். தில்லைக்குச் செல்வோம். அங்கு அவள் மனதை மாற்றி விடலாம்" என்று சொன்னாள்.

"நடேசனைச் சந்திக்க வேண்டும் என்று அவளுக்கு நெடு நாள் ஆசை. பார்த்தவுடனேயே அந்த மோகம் அவளுக்குக் குறையும். பலவித ஆண்களை நேரே பார்க்காமல் நடேசனை உத்தம புருஷன் என்று எண்ணிக் காதல் உருவாயிருக்கலாம். நேரில் தில்லை சென்றால் அது ஆலங்கட்டி மழைபோலக் கரைந்துவிடும். ஒரு மனத் தோய்வு ஏற்படும். அப்போது மனதுக்கு இதமாகப் பேசி ஆறுதல் வார்த்தைகள் சொல்லி சாதித்துவிடலாமே" என்றாள் சித்தி.

உன் யோசனையும் சரிதான் என்று கூறி சுவாதியின் தாயும் மௌனத்தில் ஆழ்ந்தார். பின் "ஆனால் ஒன்று. இந்தத் திட்டம் கை மீறிப் போனதென்றால் நம்மை வறுமை வாழ்க்கை முழுவதும் வாட்டி வதைத்துவிடும்."

"அப்படியெல்லாம் ஆகாது அக்கா" என்று சித்தி உறுதி அளித்தாள்.

சுவாதியின் சித்தி கொடுத்த அறிவுரையின் பேரில்தான் அம்மா சம்மதித்தாள். "அவள் வழியே செல்வது போலச் சென்று பிடிக்கவேண்டும். அதிலும் ஒரு லாபம் இருக்கத்தான் செய்கிறது. தில்லைக்குச் சென்றால் புகழும் கூடும், சுவாதிக்கு நிர்ணயிக்கும் விலையும் கூடும். இன்னும் பல செல்வந்தர் ரசனைகளில் சுவாதிபடுவாள்" என்று மனக்கோட்டை கட்டினாள்.

கடல் கடந்து வருவோரெல்லாம் தில்லைக்கு விஜயம் செய்வார்கள். திருவதிகையில் உன் மகளுக்குக் கிடைக்கக்கூடிய விலையை விட தில்லையில் நிச்சயம் அதிகம் கிடைக்கும்" என்ற தங்கையின் பேச்சுக்கு செவிசாய்த்தார்.

தாய்க்கும் சேய்க்கும் சமரசம் ஏற்பட்டது. இதைக் கேட்ட எல்லோருடைய முகங்களும் மிக்க மலர்ச்சியடைந்து விளங்கின.

"உனக்கு ஒரு நல்ல செய்தி. உன் விருப்பப்படியே தில்லை செல்ல அம்மா சம்மதித்து விட்டாள்" என்ற செய்தியை சித்தியே தெரிவித்தாள்.

அம்மா ஒப்புக்கொண்டபின்பு தனது எண்ணக் குவியல் களையெல்லாம் ஓரங்கட்டி அம்மாவிடம் சுவாதி பேசினாள். குரல் தழுதழுத்தது. அம்மாவின் அழுகைக் கறை படிந்த முகம் தரையைப் பார்த்துக் கொண்டிருந்தது. அதை மெல்ல நிமிர்த்தி "அம்மா உனக்கு ஆயிரம் புண்ணியம் அம்மா. தில்லைக்கு வந்ததை நீ என்றுமே நொந்து கொள்ளமாட்டாய். இது சத்தியம்" என்றாள். அம்மாவின் பெருந்தன்மையைப் பற்றியும், சுய நலமில்லாத உயர்ந்த குணத்தைப் பற்றியும் எல்லாரிடமும் சொல்லிச் சொல்லிப் பாராட்டினாள்.

அதற்காகத்தான் அம்மா வருந்தி மன்னிப்பும் கேட்டுக் கொண்டு விட்டாளே? அம்மாவை அவ்வளவு தூரம் கடிந்து கொண்டிருக்கக்கூடாதோ என்று கூட தோன்றியது

தான் செய்த தவறைத் திருத்திக்கொள்ள முயற்சிக்காதது சாதாரண மக்களின் இயற்கை. ஆனால் அம்மா மனம் மாறி அந்த இழிவான வாழ்க்கை முறையைக் கடைப்பிடிக்க வற்புறுத்த வில்லை என்பது பேர் ஆனந்தத்தை தந்தது. எல்லாவற்றிற்கும் காரணம் சித்தி தான்.

எல்லோரும் முதலில் கோபப்பட்டார்கள். ஆனால் சித்தி தான் தன் நிலைமை கண்டு பச்சாதாபப்பட்டார்.

திடீரென ஒரு நாள் விரோத மனப்பான்மையை விட்டுத் தள்ளி "உன் விருப்பம் போல நடந்து கொள். எல்லோரும் தில்லை செல்வோம்" என்று மனம் மாறிப் பேசியபோது வெளுத்த தெல்லாம் பால் என்று நினைத்த சுவாதிக்கு சந்தேகம் வரவில்லை. அவள் நடேசன் மேல் கொண்டிருந்த உயர்ந்த எண்ணத்துக்கு ஏற்ப விதி நடந்தது மிக்க திருப்தியையளித்தது.

சுவாதி மனோரதம் நிறைவேறுவதற்கு அம்மாவின் மனம் மாறியது தெய்வத்தின் செயல் என்று எண்ணி உற்சாக மடைந்தாள். நடேசனைத் தான் அடையப்போகும் நாள் நெருங்கிவிட்டது என்று பூரிப்படைந்தாள்.

* * *



# அத்தியாயம் பத்து
# தில்லையை நோக்கி

சுவாதி பிறந்து வளர்ந்த திருவதிகை நகரை விட்டுப் போகத் தீர்மானித்தார்கள். முடிவெடுத்ததுதான் தாமதம். பின் காரியங்கள் விரைவாக நடக்கத் தொடங்கின.

கோயிலுடன் தொடர்பு ஏற்படுத்திக்கொள்ள விருப்ப மென்று அதன் விவரங்களையெல்லாம் தில்லைக் கோயில் தீட்சிதர்களிடையே தெரிவித்து விட வேண்டும் என்று எண்ணி ஓலை அனுப்பினார்கள். கரும்பு தின்னக் கூலி வேண்டுமா? சுவாதியின் கலைத்திறன் பற்றிய செவிவழிச் செய்திகள் பல காத தூரம் பரவியிருந்தது. கலைவாணியே தங்கள் கோயிலுக்குக் காலடி எடுத்து வைக்கப்போகிறாள் என்றும் இரு கரம் கூப்பி வரவேற்கிறோம் என்றும் பதில் சொல்லி அனுப்பினர்.

இருந்தாலும் பொன்னம்மாள் மனத்தில் இப்போது அவ்வளவு உற்சாகம் இல்லை. பல ஆண்டுகள் வாழ்ந்த ஊரைக் காலி செய்து கொண்டு வருவது என்பது சாமானியமான காரியமா? அதிலும் சுவாதியின் மனம் மாறும் கடைசி நிமிடத்தில் என்று அவளது அம்மா வேண்டாத சாமியில்லை.

அதற்கெல்லாம் வாய்ப்பேயில்லை. தில்லைக்குச் செல்லும் நாளை அவள் எவ்வளவோ ஆவலுடன் எதிர்பார்த் திருக்கிறாள் என்று பார்ப்போருக்குத் தெரிந்தது. வீடெங்கும் சலங்கை சப்தம் சதா கேட்கும் வண்ணம் சுவாதி மட்டும் துள்ளிக் குதித்துக் கொண்டிருந்தாள். அந்த நாளைத் துரிதப் படுத்துவதற்காக எவ்வளவோ தீவிரமான பிரார்த்தனைகள் எல்லாம் செய்தாள். தன் மனோரதங்கள் நிறைவேறுமா என்று அடிக்கடி ஐயம் உண்டாகி இப்போது பூரணமாய் நடை பெறப்போகிறது என்றவுடன் பேரானந்தம். "வா" என்று நடேசனே கட்டளை பிறப்பித்திருக்கிறார் அல்லவா? அதனால்தான் தடை போட்ட அம்மா கூட அதை நிறைவேற்றச் சித்தமாயிருக்கிறாள். அவள் நினைத்ததை நினைத்தபடி நிறைவேற்றித் தந்த ஐம்பொன் நடேசன் சிலையை அலங்கரித்து பிரார்த்தனையாக தினம் தினம் அதன் முன் நடனமாடினாள்.

சிற்சில விவரங்களை உறவினர்கள் கவனித்துக் கொண்டார்கள். நிலபுலன்களை விற்று அல்லது குத்தகைக்கு

விட்டு, வீட்டைப் பராமரிக்க வாடகைக்கு விட்டுக் கிளம்ப ஆயத்தமானார்கள்.

திருவதிகையை விட்டுப் பொன்னம்மாளின் குடும்பம் புறப்படும் காட்சி வித்தியாசமாய் இருந்தது. நினைவு தெரிந்த நாட்களாய் இப்படி ஊர் விட்டு ஊர் இடம் பெயர்வது அரிது. பாட்டன் முப்பாட்டன் வாழ்ந்த ஊரிலேயே இருப்பது உத்தமம் என்று மக்கள் கருதிய காலமது. அதுவும் நாட்டியக்காரியின் குடும்பத்துடன் பலருக்கும் அதுவரை தொடர்பில்லை. கோயிலில் நடனத்தை ரசிப்பதுடன் சரி.

கோயில் தேவரடியார்களின் மீது ஊருக்கே மதிப்பும் மரியாதையும் இருந்தது. ஆனால் தினசரி வாழ்க்கையில் அவர்களுடன் தொடர்பு வைத்துக் கொள்வதில்லை. கோயிலில் அவர்களைக் கண்டால் கையெடுத்துக் கும்பிடுவோரெல்லாம் தெருக்களில் பார்த்தால் பார்க்காததுபோலச் சென்றுவிடுவார்கள். முக்கியமாக வீட்டு ஆண்கள் அந்தப் பெண்கள் வாழும் பகுதிகளைத் தவறிக்கூட கடந்துவிடாமல் கவனமாய் இருப்பார்கள். மந்திரம் போட்டு அவர்களை வசப்படுத்தி விடு வார்கள் என்று பயம், தந்திரக்காரப் பெண்கள். அவர்களுடைய பூர்வோத்திரம் தெரிந்து அவர்களுடைய நடவடிக்கையும் பேச்சும் சராசரி ஆண்களைக் கவிழ்த்துவிடும் என்ற பயம். சிலப்பதிகாரம் போன்ற காவியங்களிலும், ஏன் உலக வாழ்க்கையிலும் கூட அத்தகைய உதாரணங்களைப் பார்த்துமிருந் தார்கள். அம்மாதிரி ஊரார் சிரிப்பதற்கு நம் கணவர்களை விட்டு விடுவதா? நம் வாழ்க்கை நாசமாக இடமாக்கிக் கொள்வதா என்று ஒதுங்கியே சென்றனர்.

கோயிலுக்குள் இவ்வளவு மட்டுமரியாதையுடன் நடந்து கொள்ளுகிறார்கள்? வெளியில் வந்தால் ஏன் ஒதுங்குகிறார்கள் என்று சுவாதி வியப்புக் கொள்வதுண்டு. ஆனால் இன்றோ சுவாதியின் செயல் அவர்கள் எல்லோரையும் பிரமிக்கவைத்தது.

நான்கு வண்டிகள் கட்டிப் புறப்படும் சமயம் வந்தபோது சாலையோரமாய் ஊர்மக்கள் எல்லோரும் கூடினார்கள். பார்ப்பவர் எல்லோருக்கும் அழுகை. பார்க்கும் மக்களுக்கும் அவள் விருப்பம் நிறைவேறுவதில் ஆனந்தம் இருக்கிறது. ஆனால் தங்களை விட்டு இப்பேர்ப்பட்ட பெண் செல்கிறாள் என்று வருத்தமும் இருக்கிறது. ஆனால் ஒன்று. தங்கள்



வாழ்க்கையில் மிக உன்னதமான நிகழ்ச்சி இது என்பதை தாங்கள் உணர்ந்து கொண்டார்கள்.

நடமாடும் நடேசனின் பொற் பாதங்கள் பட்டுப் புனித பூமி, அவனுடைய நடனத்தினால் தெய்வீகமடைந்த ஸ்தலத்தில் இன்றும் ஆடப்போகிறாள் என்ற பெருமிதம்.

திருவதிகை வாழ் மக்களெல்லாம் ஒன்று கூடி வழி அனுப்பினர். தங்கள் வாழ்நாளில் இது நடக்கிறது என்று பெருமிதம் கொண்டனர். இதைக் காட்டிலும் ஓர் அற்புதமான செயலைப் பற்றி அவர்கள் யாரும் கேட்டதில்லை. தன் வாக்கைப் பரிபாலனம் செய்வதற்காக, கொடுத்த வாக்குறுதியை நிறைவேற்றுவதற்காக, இல்லறத்தைத் துறக்கத் தயாராயிருந்தாள் சுவாதி. அதுவும் சுவாதி அப்படியொரு தியாகத்தை இந்தச் சின்ன வயதில் செய்யப்போகிறாள் என்றவுடன் திருவதிகையின் ஊரார் அவள் மீது பக்தி மிகுந்தவர்களாக ஆனார்கள். அப்பேர்ப் பட்டவளைப் பார்க்கப் பிரியப்படுகிறவர் ஏராளம். ஊரே களை கட்டியது. எல்லோரும் வழியோரம் நின்று விடைகொடுத்து அனுப்பினர்.

தில்லையிலிருந்து செய்தி வந்துவிட்டது என்றவுடனேயே ஊர் மக்கள் எல்லோரும் "என்ன பக்தி, எத்தகைய நல்லொழுக்கம்" என்று பேசினார்கள். மெச்சுவதோடு இல்லை. சாலையில் செல்லும் போதெல்லாம் திடீர் திடீர் என மக்கள் வயது வித்தியாசம் இருப்பதை பார்க்காமல் சுவாதியின் காலில் விழுந்து நமஸ்கரித்தனர். இதையெல்லாம் பார்த்தவுடன் கடைசி நேரத்தில் பொன்னம்மாளுக்கு சந்தேகம். இதனால் சுவாதியின் ஆர்வம் நிறைவேறும் என்று எண்ணத்தோன்றியது.

தில்லைக்குக் கிளம்பிய நான்கு வண்டிகளை வேடிக்கை பார்க்க ஊரே கூடியது. அதில் பலரும் கதறி அழுதனர். சீமான்கள் பலரும் தோல்வியை ஒப்புக்கொண்டு ஒரு முறையாவது சுவாதியை தரிசிக்கலாம் என்று வந்திருந்தனர். அழகின் மீது அவர்கள் வைத்திருந்த அபிமானத்துக்கு அளவே இல்லை. அந்த அபிமானத்தின் காரணமாகத்தான் அந்த விடை அனுப்பும் கூட்டத்தில் நின்றிருந்தனர். தேவலோக மாதரும் பார்த்துப் பொறாமைப்படும்படியான அந்தச் சுந்தரியைக் கடைசி முறையாகப் பார்க்கிறோம் என்று மனம் விம்மியது.

'மணிமுடி வேந்தர் அவளை மணந்து கொள்ள ஆசைப் பட்டால் காசாவது பணமாவது வழியில் நிற்கமுடியுமா என்று

தெரியாமல் பயநதோமே? இப்படி பக்திபெனும் புயல் வந்து நம் ஆசைகளையெல்லாம் வேரோடு தூக்கி எரிந்துவிட்டதே?' என்று நொந்தனர்.

ஓடும் வண்டியில் இருந்து அவர்களைப் பார்த்த பொன்னம்மாளுக்கு எங்கு சென்றாலும் ஆணகளின் சுபாவம் அப்படித்தான் போலும் என்று தோன்றியபின் ஒரு உறுதி ஏற்பட்டது.

அவர்களைப் பார்த்த பொன்னம்மாள் "உன் கணக்கில் தவறு ஏற்பட்டால் வாழ்க்கையே சகிக்காது. உன் போசனையில் தவறொன்றும் வந்துவிடாதே?" என்று ஒரு முறைக்கு இரண்டு முறை தங்கையைக் கேட்டுக்கொண்டாள். "தலையில் மண்ணை அள்ளிப் போட்டுக்கொள்ள வண்டிகட்டி வேறு தில்லைக்குச் செல்வது போலாகிவிடும்."

பரம்பரை பரம்பரையாக வாழ்ந்த ஊரை விட்டுக் கிளம்பி னார்கள். வானளாவிய விமான கோபுரங்களுடன் இருந்த திருவதிகையும் முக்கியமான ஸ்தலம்தான். வெகு தூரம் வரை கடந்து வந்த பாதையின் முடிவில் தெரிந்தன. வைத்த கண் வாங்காமல் அதையே பார்த்து வந்தனர் எல்லோரும்.

திருவதிகையையொட்டிய கிராமங்களைக் கடந்து சென்றன வண்டிகள். அதன் பின் ஆள் நடமாட்டம் குறைந்தது. வீடு வாசல் குறைந்தது. பாதை கூட மேடு பள்ளமாய் மாறியது. மெல்ல மெல்ல வனப் பிரதேசத்துக்குள் இட்டுச் சென்றது பாதை.

சில நேரம் வரை ஊரவலம் களை கட்டியிருநதது. வண்டிக்காரர் பாடினார். இசைக் கலைஞர்கள் தாளமிட்டனர். மாடு கூட ஜதிக்கு ஏற்ப நடை போட்டது. மிகவும் சந்தோஷமாக இருந்தது. பின் ஒருவர் பின் ஒருவராய்த் தூங்கிவிட்டனர். களைப் பினாலும் வண்டியின் அசைவுகளினாலும் சுற்றி வந்த இருட்டினாலும் தூங்கினார்கள்.

மாடுகளும் சுவாதியும்தான் விழித்திருந்தனர். உறக்கம் வரவில்லை. அதுமட்டுமல்ல. தனிமையும் தானுமாக இருப்பது ஒரு ஆனந்தத்தை சுவாதிக்குக் கொடுத்தது. செவியில் சதா ஏதாவது உயிரினத்தின் சப்தம் ஒலித்துக் கொண்டிருந்தது. அமைதியான காடு எனறு கதையும் காவியமும்தான் சொல்லும். எனினும் நகரத்தை ஒப்பிட்டுப் பார்க்கும்போது ஏகாந்தப பிரதேசத்தில் பயணம். அந்த நள்ளிரவில், ஆயிரக்கணக்கான ஜனங்கள் வாழும் ஊரின் இரைச்சலுக்கு நேர்மாறாக இருந்தது.



அதில் அவள் வாழ்க்கையில் கடந்து வந்த பாதையைத் தனியாக ஆராய முடிந்தது. அணு அணுவாக அனுபவிக்கமுடிந்தது.

தங்கு தடையின்றி மனம் நிகழ்காலத்திலிருந்து கடந்த காலத்துக்கு அவிழ்த்துவிட்ட புரவி போலப் பாய்ந்தோடியது. அதைப் போலவே எதிர் காலத்தைப் பற்றியும் சிநதித்தாள். வாழ்க்கையில் இதுவரை காணாத அதிசய அனுபவங்களைத் தான் அடையும் காலம் நெருங்கி விட்டதென்று அவளுடைய உள்ளம் சொல்லியது.

முப்பத்திரண்டு சாமுத்ரிகா லட்சணமும் பொருந்திய நடேசன் முன் விதவிதமான மதுர இசை எழும்ப பல்விதமான மேனி அசைவுகளில் ஆடவேண்டும். அதைக் கண்டு நடேசன் மயங்கவேண்டும். அவனும் தூக்கிய திருவடியை பூமியின் மேல் வைக்க வேண்டும். அவன் கையிலிருக்கும் கனல் ஆட வேண்டும். அவன் பாதச் சிலம்பு குலுங்க வேண்டும். அவன் ஆடலுக்கு ஏற்ப இவ்வையகமே, ஏன், இந்தப் பிரபஞ்சமே ஆட வேண்டும். கடல் பொங்க வேண்டும். புயல் அடிக்கவேண்டும். எரிமலை வெடிக்க வேண்டும். மாந்தரெல்லாம் பயம் கொண்ட ஆச்சரியத்தில் தடுமாறவேண்டும் என்றெல்லாம் கற்பனை செயது வைத்திருந்தாள்.

மீதி வாழ்நாளெல்லாம் ஆடல்வல்லானுக்குப் போட்டியாய் நேரெதிரே ஆடவேண்டும் என்ற வெறி. அவனுக்கு மட்டுமே இந்தக் கலை சொநதமாக வேண்டும் என்ற ஆசை. "கடவுள் எனக்கென கொடுத்தது. அதை அவனுக்கே சமர்ப்பணம் செயய வேண்டும். மனங்கசிந்து பாடும் முனிவர்களுக்காக ஈசன் இறங்கி வரவில்லையா? அது போல இதுவும் ஒரு தவம்தான்" என்ற உறுதி ஏற்பட்டது.

அவ்வப்போது சுற்றுப்புறத்தையும் நினைத்தாள். காடு விரிந்து பரந்து அமைதி குடிகொண்டது . இந்தக் காட்டின் தோற்றம் என்ன அழகாயிருக்கிறது! இத்தகைய கும்மிருட்டில் இவ்வளவு அழகா? சில சமயம் வான விதானத்தைப் பார்க்கக் கூட முடியவில்லை. அதில் பதிக்கப்பெற்ற விண்மீன் வைரங்கள் கண்ணுக்குத் தெரியாமல் மரங்கள் மறைத்தன. இயற்கையின் நடனம்தான் காடு என்று நாட்டியக்காரிக்கு நினைக்கத் தோன்றியது.

அசாதாரண நிசப்தம் குடிகொண்டிருக்கவில்லை. பட்சிகளினொலி இருக்கத்தான் செய்தது. இந்தக் காடுகளில்தான்

எத்தனை எத்தனை பட்சிகளின் கீதங்கள் கேட்கின்றன. அக் குரல்களில் தொனித்த ஆனந்தத்தை உணர முடிந்தது. அவளது மன நிலைக்கு ஏற்றாற்போல இருந்தது அவற்றின் சப்தங்கள். பாதைக்கு இருபுறமும் பூத்துக் குலுங்கும் மலர்கள் இருட்டில் தெரியவில்லை. ஆனால் அவற்றின் வாசம் காலையில் அவை எப்பேர்ப்பட்ட மனோகரமான காட்சியாயிருக்கும் என்று எடுத்துக் காட்டியது.

நடேசனின் நாட்டை அணுகும்போதே எல்லா உயிரினங்களிடையே இவ்வளவு ஆனந்தக் கோலா கலமாயிருக்கிறதே? நியாயம்தானே. தனக்கே மனம் ஆனந்தக் கூத்தாடியது. உள்ளத்தின் உள்ளே மறைந்து கிடந்த ஆர்வம் பொங்கித் ததும்பியது.

இப்படிக் குயில்கள் கானம் இசைத்துக் கொண்டிருக்கும் போது வெகு சமீபத்திலிருந்து ஆந்தையின் அகோரமான குரல் ஒன்று வந்தது.

திடுக்கிட்டு எட்டிப்பார்த்தாள். இருட்டில் ஒன்றும் தெரியவில்லை. அதுவரை வெளியில் நிலா மதியம் பட்டப் பகல் போலப் பிரகாசித்துக் கொண்டிருந்தது. வண்டிக்குள்ளேயும் சிறிது தூரம் நிலா வெளிச்சம் புகுந்து கொண்டிருந்தது. நடேசன் தலையில் சூடிய பிறை இன்று முழுதாய் இருந்தது என்று நினைத்து ஆனந்தித்தாள். சாலையின் இருபுறமும் இருந்த மரங்கள் கிளைகள் தலைக்கு மேல் கை கோர்த்திருந்தன. அதனால் இப்போது ஒரே இருட்டு. அப்போது நள்ளிரவு கழிந்து மூன்றாவது ஜாமம் ஆரம்பமாகியிருந்தது.

வண்டிச் சுமையை ஏற்று இழுக்கும் மாடுகளின் குரல் மட்டும் திடீரென சோககீதமாக தொனித்தது. முதலில் மாடுகளுக்கு இன்னதென்று தெரியாத சந்தேகத்தை உண்டாக்கின. அன்னியர் இருக்கிறார்கள், ஆனால் கண்ணுக்குத் தெரியாமல் இருக்கிறார்கள் என்று உணர்ந்தன. மாடுகளின் கண்கள் சுற்றிச் சுழன்று பார்த்தும் அவை பார்க்க விரும்பிய அன்னியர் தென்படவில்லை. வாயில்லா ஜீவன்க உள்ளத்தில் அடித்த புயலதனை மற்றவரிடம் விளக்க முடியாமல் தவித்தன.

திடீர் என வண்டிகளும் நின்றன. அதுவரை வண்டியிலிருந்த எல்லோரும் அந்த மாட்டு வண்டியின் அசைவில் படுத்தவுடனே கண்ணயர்ந்தார்கள். கண் அயர்ந்து கால்கள் மரத்துப் போகத் தொடங்கியபோது மட்டும் அரைத் தூக்கத்தில்



இடம் மாறி உட்காருவார்கள். திடீரென வண்டி நின்றவுடன் எல்லோரும் அலறிப் புடைத்துக்கொண்டு எழுந்தார்கள். [illegible]ருந்த சுவாதிக்கும் அந்த நிலைதான்.

சற்று முன்பு வரையில் கனவெனும் ஆற்றில் ஆனந்த வெள்ளத்தில் மூழ்கியிருந்த சுவாதி கனவுலகிலிருந்து திடீரென [illegible]வரப்பட்டதால் திடுக்கிட்டாள். எல்லோரும் வண்டி ஏன் நின்றது என்று எட்டிப் பார்த்தனர்.

இருளில் பலரது உருவங்கள் கண்ணுக்குப் புலனாகாது. [illegible]க்கு விழித்திராமல் கண்ணுறங்கினோமே என்று [illegible]த்தில் வந்த ஆண்கள் மனம் நொந்தனர்.

மாட்டின் கடிவாளங்களைப் பிடித்துக் கொண்டு ஒருவன் [illegible]விட்டான். அவனை மீறி ஊர்வலத்தின் முதல் மாடு [illegible]து.

பழக்கமில்லாதவர் வழி மறிக்கிறார். நிற்காமல் நகர வேண்டும் என்று முன் வண்டியை இழுத்த மாடு எண்ணியது. இவ்வாறு சிந்தித்த மாடுகளின் யோசனையை வண்டிக்காரரும் ஆமோதித்தார். கையில் இருக்கும் குச்சியால் மாட்டுக்குக் [illegible]யான கட்டளை பிறப்பிக்கப்பட்டது. அதுவும் முயன்றது. [illegible]களைத் திருப்பி அப்பால் செலுத்துவதற்கு வண்டிக் [illegible]கள் பெரு முயற்சி செய்தார்கள். பலிக்கவில்லை. இருபுறமும் [illegible] என்று பாதை நிர்ணயிக்கபட்டிருந்தது.

முதல் மாட்டைப்பிடித்து ஊர்வலத்தை நிறுத்திய [illegible]ண்டு பேருமே கலகலவென்று நகைத்தார்கள். தங்களைத் [illegible]கற்கு முகாந்திரம் கேட்பதற்கு அவசியம் இல்லை. பார்த்[illegible] தெரிந்தது அவர்கள் நோக்கம். காவலர்கள் இல்லாத பிரயாணிகளாகப் பார்த்து அவர்களுடைய உடைமைகளை அபகரித்துக் கொள்ளப்பார்க்கும் கொள்ளையர்கள் இவர்கள் என்று [illegible] நேரமாகவில்லை.

அந்த விசாலமான காட்டுப் பிரதேசம் முழுவதிலும் ஒளிய [illegible]மில்லை. பிரயாணிகள் வந்த பாதையானது இதுவரை [illegible]களைக் கொடுக்கவில்லை. இப்படி மாட்டிக் கொள்வோம் என்று எண்ணவில்லை. வழியில் ஏதேனும் அபாயங்கள் இருக்குமா என்று கேட்கக்கூடத் தோன்றவில்லை. எதிரே சாலையோடு வந்த வண்டிகளும், மனிதர்களும் அபாய [illegible]தாகச் சொல்லவில்லையே?

இந்த ஆரண்யத்தில் இவ்வளவு பேரா? எல்லாம் கொள்ளையரா?ஆம் எதிரி எவ்வளவு சிறியவனாய் இருந்தாலும் பூரண பலத்தையும் பிரயோகித்து விடுவது என்பது பழக்கம். நந்தனின் கூட்டத்தார் ஒருவர் விடாமல கூடி விட்டனர். எல்லோருமாக வண்டியின் அருகில் வந்து வழி மறைத்தது மட்டுமல்லாமல் சூழ்ந்து கொண்டனர்.

"அய்யகோ தக்க பாதுகாப்புடன் வந்திருக்க வேண்டுமே? கிட்டத்தட்ட வந்துவிட்டோம். இன்னும் ஒரே ஒரு முகூர்த்த காலம் பிரயாணித்தால் தில்லையின் அரவணைப்பு போன்ற பத்திரத்தை அடைந்திருக்கலாமே. அதிகாலை நேரத்தில் வந்து மாட்டிக்கொண்டோமே?" என்று சுவாதியுடன் வந்தவர்கள் பயந்தனர்.

இது என்ன விபரீத நிகழ்வு? கொள்ளையன் மனத்தில் என்ன வஞ்சம் வைத்திருக்கிறானோ, ஒன்றும் தெரியவில்லை!... என்ற எண்ணங்கள் துரிதமாகத் தோன்றிக் கொண்டிருந்தன.

இருண்ட நிறமுள்ள இரவு அகலும் சமயம். காத்துக் கொண்டிருக்கும் போதே மெல்ல மெல்ல பொழுது விடிந்தது.

"எல்லோரும் வண்டியிலிருந்து இறங்குங்கள்" என்ற குரல் கேட்டது. கடுமையான குரலில் கூறிய இந்த ஆணையை ஒருவராலும் சகித்துக் கொள்ள முடியவில்லை. அதை மீறும் நிலையிலும் அவர்கள் இல்லை என்று புரிந்து கொண்டனர். ஒரு வண்டியிலிருந்து மற்றுமொரு வண்டிக்குப் பேச்சு வார்த்தை நடத்த முடியாத நிலையில எலலோரும் இறங்க ஆயத்த மானார்கள்.

* * *

## அத்தியாயம் பதினொன்று

# பூவுலகில் தேவ கன்னிகை

கானகத்தில் வந்து காரிருளில் அகப்பட்டுக் கொண்ட நாலு வண்டிகளில் பிரயாணித்தவர்கள் அவரவர் வண்டி களிலிருந்து மெல்ல மெல்ல வேண்டா வெறுப்பாய் இறங்கினார்கள். ஆனால் ஒன்று. திடும்பிரவேசமாக வந்த இடையூறின் ஆபத்தைப் புரிந்து கொண்டு அவரவர் தத்தம் விருப் பப்படி ஒவ்வொரு திசையில் ஓடவில்லை. ஓட வேண்டுமா, எந்தப் பக்கம் ஓடுவது என்று அவர் மனம் சிந்தித்ததாகத் தெரிய வில்லை. இதுவே



[illegible]யர் கூட்டத்தில் பலருக்கு அதிசயம். ஒவ்வொரு [illegible]யிலும் எவனாவது ஒருவன் தான் மட்டும் தான் புத்தி [illegible] என்று நினைத்துக் கொண்டு காட்டுக்குள் பாய்ந் [illegible]வான். சில சமயம் ஓடிப் பிடிப்பார்கள். சில சமயம் [illegible] நாள் கழித்து சோறு தண்ணி இன்றி வற்றிப்போய் [illegible] வழி தெரியாமல் எங்காவது அகப்படுவான். இல்லை [illegible]கிடப்பான்.

ஆனால் இன்று அப்படியில்லை. வண்டியாட்கள் [illegible]மல் நாலைந்து ஆண்கள் இருந்த குழு சிக்கிக் கொண்டி [illegible]. ஆனால் பார்த்தாலே தெரிந்தது அதில் ஒருவர் கூட [illegible]கூடியவர் அல்லவென்று. எல்லோரும் வயதானவர்கள். [illegible]கள். குழுவிலிருந்த ஆண்களெல்லாம் எதிர்ப்புத் தெரிவிக்கும் [illegible]யில் இல்லை என்றாலும் ஏதோ நோக்கத்துக்காக [illegible] அண்டும் கோழிகளைப் போல ஒரு வண்டியைச் சுற்றி [illegible]னர்.

முதலில் நந்தன் எழுந்திருக்கவேயில்லை. நடப்பதை [illegible] பார்த்துக் கொண்டு மகாராஜா சிங்காதனததில் [illegible]ாக உட்கார்ந்திருப்பது போல் பாறையின் மீது சாய்ந்து [illegible]ந்திருந்தான். பெண்கள் அதிகமாயிருக்கும் கூட்டம் என்ற [illegible]சியம் அவனை ஆட்கொண்டது.

காலை அதிவேகமாக விடிந்து கொண்டிருந்தது. அதனால் [illegible]டவரின் முகபாவங்களும் தெள்ளத் தெளிவாகத் தெரிந்தது. [illegible]டியிலிருந்து இறங்கியவரைப பார்த்தான் நந்தன.

திறந்த வண்டியில் இருந்த ஆண்களெல்லாம் இறங்கி [illegible]னர். நடு வண்டியில் நான்கு பேர் அமர்ந் திருந்தார்கள். [illegible] இரு நடு வயதுப் பெண்களும் ஒரு இளைய வயதினளும் [illegible]விட்டனர்.

இறங்கியவர்களில் கோபம் கொப்பளிக்க முன் நின்றவள் [illegible]ள். அவள் பின் இருந்த இருவர் அடக்க ஒடுக்கத்துடன் [illegible]ர்கள். மூன்று ஸ்திரீகளும் ஐந்து ஆடவர்களும் அச்சமயம் [illegible]டியிலிருந்து இறங்கி நின்றார்கள்.

இறங்கியவர்களை நந்தன் உற்று கவனித்தான். முதலில் [illegible] பார்க்க மாட்டான். அணிந்திருக்கும் நகைகளைப் [illegible]ான். அதை வைத்து உயர் ஜாதியினர் என்று தெரிந்து [illegible]லாம். அடுத்து இன்னும் ஒன்றை கவனிப்பான்.

எப்போதுமே கொள்ளையன் கண்கள் கூர்மையானது நான்கு குவளைகள் பருகியிருந்தாலும் கூர்மையானவைதான் திடீரென்று பாய்ந்த கொள்ளையரைக் கண்டு எப்போதும் ஏகக் கூச்சலும் குழப்பமும் உண்டாவதைப் பார்த்திருந்தான் பயணிகள் நாலாபுறமும் சிதறி ஓடுவதைப் பார்த்திருந்தான் ஆனால் இன்று அதிசயமாக சப்தம் ஒன்றும் இல்லை. சிதறி ஓட வில்லை. ஆனால் எல்லோரும் இயற்கையாகவே நடு வண்டியைச் சூழ்ந்து நின்றனர். அதாவது பெண்கள் இறங்கிய வண்டியைச் சுற்றி.

நாலாபுறமும் வண்டியைச் சுற்றி அந்த ஆண்களும் பெண்களும் நின்றனர். எல்லோரும் கூடி நிற்கவே, அவர்களுக்கு மையமாக இருந்த வண்டியில் இறங்காமல் யாரோ இருந்தார்கள் என்று புரிந்து கொண்டான். வண்டியில் அமர்ந்திருந்தவரிடம் அல்லது இருந்த பொருளிடம் அவர்கள் பயபக்தி கொண்டவர்கள் என்பது அவர்களுடைய பரபரப்பான தோற்றத்திலிருந்து தெரிந்தது.

செல்வம் எடுத்துச் செல்பவன் கொள்ளையனிடம் அகப் பட்டால் உடனே அவனது கண்களும் கைகளும் அவனிடம் இருப்பதிலேயே அதிமுக்கியத்துவமோ அதிக மதிப்போ இருக்கும் பொருட்களைப் பற்றியே கவலைப்படும். கண்கள் அதையே பார்க்கும். கை தானாக அது இருக்கும் இடத்தை மூட முயலும். கொள்ளையனுக்கு அதிக சிரமம் வைக்காமல் இவையே அந்தப் பொருளைக் கண்டுபிடிகக மிக எளிமையான வழி.

உண்மைதான். கொடும் கொள்ளையனிடம் சிக்கியது பொன்னம்மாளின் குழுவுக்குப் பெருவியப்பை உண்டாக்கிற்று. அதோடு பயத்தையும் உண்டாக்கிற்று. 'செல்வம் போனாலும் பரவாயில்லை. ஆனால் சுவாதி இருக்கிறாளே!' இந்த எண்ணம் வந்தவுடன்தான் எல்லோரும் நடுவில் இருந்த வண்டியைச் சூழ்ந்து நின்றனர்.

நந்தன் அப்படி என்னத்தைத்தான் பாதுகாக்கிறார்கள் என்று எட்டிப் பார்த்தான். பெண்கள் பிரயாணித்த வண்டியில் யாரோ அமர்ந்திருந்தார்கள். அதில் இருந்தவர்கள் இன்னமும் முழுவதுமாக இறங்கவில்லை. உடனே கையினால் சமிக்ஞை செய்து எல்லோரும் இறங்கும்படி கட்டளை பிறப்பித்ததன் பேரில் வண்டியின் வாசற் பக்கத்திருந்து ஒரு பெண் எட்டிப்பார்த்தாள்.



நந்தனுக்கு அந்தச் சமயத்தில் திடீரென்று சாகஷாத் சந்திர பகவானே அந்த வண்டிக்குள்ளிருந்து உதயமானது போலிருந்தது. அதைக் கண்டு திகைப்படைந்து நின்றான்.

வண்டிக்குள் இருந்து எட்டிப் பார்த்த சுவாதிக்கோ நெஞ்சு 'படக் படக்' என்று அடித்துக்கொண்டது. அம்மாவின் முகத்தை முதலில் பார்த்தாள். வெளியில் நின்ற அம்மாவுக்கு மனதில் இருந்த கொஞ்ச நஞ்ச உற்சாகமும் போனது. இது ஒன்றுதான் பாக்கி என்று பிரம்ம ஹத்தி பிடித்தது போலக் கல்லானாள்.

சுவாதிக்கும் சோகம்தான். "இன்னும் தடைகளா ?" என்று கண்களில் கண்ணீர் மல்கிற்று. நடேசனின் விருப்பம் வேறு விதமாயிருந்ததோ என்ற சந்தேகம் கூட. தன் கலைத் திறமையினால அவருடைய காதலைக் கவர வேண்டும் என்று தில்லை செல்வதற்குள், தன் வாழ்க்கை குறிக்கோள் பூர்த்தியாவதற்கு எத்தனை எத்தனை தடைகள் இருக்கின்றன என்பதை எண்ணிய போது அவளுக்குக் கோபம் கோபமாய் வந்தது.

முதலில் இறங்கியவர்களெல்லாம் கண்ஜாடையால் நீ மட்டும் மறைந்திரு என்று சொல்லிவிட்டார்கள். அவள் மட்டும் வண்டியின் இருளில் அமர்ந்திருந்தாள். ஆனால் கொள்ளையன் கண்கள் அவளைக் கண்டுபிடித்திருக்கவேண்டும். அதனால் இறங்கித்தான் ஆக வேண்டும் என்று முடிவெடுத்தாள்.

ஆனாலும் தைரியமாக இருக்கவேண்டும். நடேசன் தூக்கிய திருவடிக்குப் பணி செய்து கிடப்பதே நமது கடன். அதனால் நம்மைக் காக்கும் கடன் எல்லாம் வல்ல ஆடல் வல்லானான இறைவனுடையது என்று முடிவு செய்து வைத்திருந்தாள்.

வண்டியில் இருந்த கடைசி நபரும் மெல்ல வண்டியிலிருந்து இறங்கினார். கூட்டத்தாரும் அவளைப் பாரத்தனர். முக்கியமாக நந்தன் வைத்த கண் வாங்காமல் பார்த்தான். அவள் வண்டியிலிருந்து இறங்கி காட்டுத் தரையில் காலை ஊன்றி வைத்து, ஒரு நொடிகூட இராது. அவள் கால் தரையில் படும் முன் நந்தனுக்கு உலகமே சுழன்றது. கடைசியாய் இறங்கிய பெண்ணைப் பார்த்தவுடன் இருதயமே நின்று விட்டது. அவன் கண் முன்னால் இதுவரை அவன் கண்டிராத அத்தகைய சௌந்தர்யக் காட்சி தென்பட்டது.

சுவாதிக்கோ இந்தப் புது அனுபவத்தால் பயம். அழகிய கண்களினுள்ளே இருந்த கருவிழிகளோ அங்கும் இங்கும் குறுகுறு

வென்று அலைந்து கொண்டிருந்தன. விமோசனம் தேடின - பின் அவன் முகத்தைப் பார்த்தவுடன் அவனது கண்களில் தெரிந்த உணர்வானது அவளை சாந்தப் படுத்தியது. பழகிய உணர்வுதான். 'முற்றிலுமாக உன்னிடம் நான் சரண்' என்று சொல்லாமல் சொல்லும் உணர்வு.

எத்தனை ஆண்களில் அந்த உணர்வைக் கண்டிருந்தாள். உடனே தனக்கு ஆபத்து ஒன்றும் நேராது என நிம்மதி அடைந்தாள். உடனே புன்னகையில் மலர்ந்தன அவளது செவ்விதழ்கள்.

இப்போது அவள் முகத்தில் சிறிது கலக்கத்தின் அறிகுறி கூட தென்படவில்லை

அஞ்சனந் தீட்டிய கண்களை அகல விரித்து அவனைப் பார்த்தாள். கருவிழிகளில்தான் என்ன மாய சக்தி இருக்கிறதோ தெரியவில்லை. பெண்களின் கண்களில் மோகத்தீயின் ஜுவாலை வீசியதைக் கண்டிருந்தான். இவள் கண்கள் அப்படி இல்லையே? உன்னைக் கண்டு பயம் கொள்ளவில்லை என்று அவை சொல்வது மட்டும் அவன் மனத்தில் பதிந்தன. அவள் முகத்தை அடங்கா அதிசயத்தோடும் ஆர்வத்தோடும் பார்த்துக் கொண்டு நின்றான். இப்படியொரு அழகா? அவளருகில் செல்லாமலேயே ஒரு நறுமணம் 'கம்' என்று அவன் சுற்று வட்டாரத்தில் நிறைந்திருந்தது. காலை இளங்காற்றில் அவள் வாசம் அவனைச் சூழ்ந்து பரவசப்படுத்தியது.

அவளைப் பார்த்தவுடனேயே பார்வையைத்தவிர மற்ற எல்லா உணர்விழந்து நின்றான். வியப்பு பன்மடங்கு ஆனது. பத்தரைமாற்றுப் பொன்னொத்த மேனியினாள். உடலின் அமைப்பை அப்படியே கட்டித் தழுவிய அவள் புடவையோ மேனி அழகைப் பதின்மடங்கு மிகுதியாய்க் காண்பித்தது. சிலருக்கு உள் அழகு சிலருக்கு வெளி அழகு. எல்லாவித அழகுகளும் பார்த்த அளவினாலே அப்பட்டமாகத் தெரிவது இவளிடம்தான். இந்திர சபையின் தேவதைகளின் அழகெல்லாம் திரண்டு உருக் கொண்டவள் போலிருந்தாள். ரம்பை ஊர்வசி திலோத்தமை மானிடப்பெண் உருவம் கொண்டு அவன் முன்னால் வருவது போல் தோன்றியது. ஒரு வேளை அவள் அப்படி பூலோகத்துக்குப் பாவம் பார்த்துக் காலடி எடுத்து வைத்த இந்திரன் கோட்டை தேவதையோ என்று கேட்க எண்ணினான். ஆனால் நாக்கு



மேலண்ணத்தில் ஒட்டிக் கொண்டது போல பேச்சு வரவில்லை. அதற்கு பதிலாக வெவ்வேறு சப்தங்கள் வெளிவந்தன.

பயத்தில் அகன்ற அவளுடைய கண்களைப் பார்த்தான். அவளது கண்களே நடனமாடின. குறும்புச் சிரிப்பும் ததும்பி இருந்தால் எப்படியிருக்கும் என்று கற்பனை செய்தான். உடனே நந்தனுக்குதான் மூச்சுத் திணறியது. எனினும் மனத்தைத் திடப் படுத்திக் கொண்டான்.

வண்டியிலிருந்து இறங்கி நாலடிதான் எடுத்து வைத்திருப்பாள் சுவாதி. மற்றப் பெண்கள் நடைக்கும் அவளுடைய நடைக்கும் ஒரு வித்தியாசம் இருப்பது தெரிந்தது. அன்னம் போல நடக்கிறாளே?

வண்டியிலிருந்து இறங்கியவுடனேயே தன்னை வீழ்த்தி விட்டாளே என்று எண்ணி வியந்தான். அந்தச் சமயத்தில் அவள் அழகைவிடப் பூரணமானது ஏதுமில்லை என்று அவனுக்குத் தோன்றியது. இத்தனை நாள் எட்டிப் பாராத உணர்வு இது. எப்படி சமாளிப்பதென்று தெரியாமல் திகைத்தான். பல பெண்களுடன் ஸ்னேகம் வைத்திருந்தான் நந்தன். ஆனால் இந்த மாதிரி அற்புத அழகை அதுவரையில் அவன் கற்பனையும் செய்ததில்லை. சௌந்தரியத்துக்கு இவள்தான் எடுத்துக் காட்டு. இதுவரை பழகிய, ஆழ்ந்து உறவாடிய பெண்களிடமெல்லாம் மனமானது இப்படி ஈர்க்கப்படவில்லையே?

அவன் பேசும் அதிகாரத் தோரணையைக் கண்டு வீரர்களே நடுநடுங்கி ஆயுதங்களைக் கீழே போட்டு விடுவார்கள். ஆனால் அவள் முன் எந்த தோரணையும் வெளிவரவில்லை. இருந்தாலும் அவள் அசைய மாட்டாள் என்று அவனுக்குத் தோன்றியது. அவன் நிலையை அவள் கணக்கிட்டுவிட்டாள் என்று அவனுக்குத் தெரிந்தது.

அவன் வாழ்வில் இதுவரை உடல் ரீதியான இன்பமே மிஞ்சி நின்றது. இதுவரை அவன் வாழ்வில் வந்து சென்ற கட்டிப் புரண்டு ஒட்டி உறவாடிய பெண்களின் முகங்களைக்கூட அவனால் நினைவு கூர முடியாது. 'ஆனால் இவளுடைய ஸ்பரிசம் கூட அறியாமல் தவியாய்த் தவிக்கிறோமே. மனம் கொடுக்கும் இன்பம் கோடி முறை பெரியது' என்று முடிவெடுத்தான்.

ஒரு உற்சாகம் தோன்றியது. உடம்பிலிருந்த சோர்வெல்லாம் சென்றது. தலைக்குள் இடிபோல் இடித்துக் கொண்டிருந்த வலி எங்கேயோ போனது.

சுற்றியிருந்த கொள்ளையர் பொறுமை இழக்கத் தொடங்கினார்கள். வந்திருப்பவர்கள் சாதுக்கள், அப்பாவிகள். அதனால் கொள்ளையர் கூட்டத்தில்' ஒருவரும் தம் வீர சாகஸங்களைக் காரியத்தில் காட்ட வேண்டிய சமயம் இதுவல்ல. இனி நந்தன் வந்து கொள்ளையைத் தொடங்கவேண்டியதுதான் என்று எல்லோரும் காத்திருந்தார்கள்.

நந்தன் முடிந்த அளவுக்கு சாவதானமாய் நடந்து கூட்டத்தை அருகில் சென்று ஆராயலாம் என்று நினைத்தான். அதைத்தான் கூட்டத்தாரும் எதிர்பார்த்தார்கள். ஆனால் கால்கள் அதற்கு ஒத்துழைக்குமா என்று அவனுக்குத் தெரியவில்லை. பாதி வழியில் மடங்கி மானத்தை வாங்கிவிட்டால்? எதற்கு சோதனை என்று நின்ற இடத்திலேயே நின்றான்.

இப்படிப் பேசாமல் இரு குழுக்களும் நின்றனர். செல்வமும் கைவிட்டுப் போய் வாழ்நாளெல்லாம் இந்த குண்டர்களுக்கு அடிமை வாழ்வா என்று பயந்து குழம்பியபடி வந்தவர்கள் நின்றார்கள். ஏன் குழுத் தலைவன் நந்தன் ஒன்றும் செய்யாமல் இருக்கிறான் என்று கொள்ளையர் நினைத்து குழம்பினர்.

நந்தன் அமர்ந்திருந்த தோரணையைக் கண்டு கூட்டத்தில் ஒருவர் மட்டும் முன்னால் வந்து நின்று நடுங்கிய கைகளுடன் வந்தனம் செலுத்தினார். சும்மா சென்ற வண்டிகளை நிறுத்துவானேன். பிரயாணம் சௌக்கியமாயிருந்ததா என்று கேட்க நிறுத்தவில்லை. எனினும் அதற்கு முகாந்திரம் கேட்டு வரும்படி வந்தவருக்குப் பாடு திண்டாட்டமாய்ப் போய்விட்டது. அவருடைய உடம்பு நடுங்கிற்று; நாகுழறிற்று. அவருக்கோ வாயில் வார்த்தைகள் உருவாக மறுத்தன. உருவானதும் வெளிவர மறுத்தன. மெதுவாகச் சமாளித்துக்கொண்டு நந்தன் முன் வந்து நின்றார். நடுங்கிப் போய்விட்டார். அவருக்குப் பேசவே முடியவில்லை. தட்டுத் தடுமாறிக் கொண்டே "தில்லைக் கோயிலுக்குச் செல்கிறோம். எம்மைப் போக விடவேண்டும்...." என்று மட்டும் தான் சொல்வதாய் திட்டம்.

இந்தக் கொள்ளையர் எவ்வளவு கடின சித்தராயிருப்பார்களோ என்ற பயம். எனினும் பேசிப் பார்க்கலாம். கோயில் விஷயத்தைச் சொன்னால் மனம் உருகக் கூடியவர் இந்தக் கூட்டத்திலும் இருப்பார்கள் அல்லவா?



கொள்ளைக்காரனுக்கு எப்படி முகமன் கூறுவது என்று தெரியாமல் திகைத்தார் தவில்காரர். பயணிகள் எல்லோரும் அவரையே வைத்த கண் வாங்காமல் பார்த்தனர். அவர்கள் வாழ்க்கையே அந்தத் தவில்காரர் பேசுவதில்தான் அடங்கியிருந்தது.

ஆனால் முன் வந்து நின்றவரை நந்தன் கவனிக்கவேயில்லை. ஓரக்கண்ணால் அந்த அழகியைப் பார்த்துக் கொண்டேயிருந்தான். சித்திரப் பதுமைபோல இருந்தாள். சந்தேகமில்லை. கடைக்கண் வீச்சாய் ஆயுதத்தைப் பிரயோகித்து ஆடவரை வீழ்த்தக்கூடியவள். அதை நன்கு தெரிந்தவளும் கூட. ஏற்கனவே அகன்ற விசாலமான நயனங்களை இன்னும் அகலமாக விரியச் செய்துகொண்டு அவனையே உற்றுப் பார்த்துக் கொண்டிருந்தாள். அவளது பார்வையானது அவனது இரண்டு தோள்களையும் பிடித்துக அமுக்கியது போலிருந்தது. எனினும் அவளைப் பார்த்துக் கொண்டேயிருக்கலாமென்று தோன்றியது. கதைகளிலும் இதிகாசங்களிலும் வரும் தேவலோகக் கன்னியா இவள் என்ற எண்ணம் மறைந்து பூவுலகப் பெண்தான என்று இப்போது இருந்தது.

காட்டில் என்ன அழகுக்கா குறைச்சல்? தோகை மயிலைக்கலையா தினமும் பார்க்கிறவன் வேறொரு எழிலை ரசிகக முடியுமா என்று கேட்கலாம். எனினும் இப்பேர்பட்ட பெண்ணெழிலை அவன் அதுவரை பாரததில்லை.

நந்தனுக்கு உடம்பெல்லாம் இப்போதுகூட கிடுகிடுவென்று நடுங்கியது. முருகையன் சிறுவயதிலிருந்து வீரனுக்கு இத்தகைய பயமும் ஆத்திரமும் இருககக் கூடாது என்று சொல்லிச் சொல்லி வளர்த்தான். சில சமயம் மட்டும் கட்டுக்கடங்காத உணர்ச்சிப் பெருக்கு வந்து விடும். இன்றும் அப்படித்தான்.

கடைசியாக கூட்டத்தார் எல்லோரும் பொறுமையிழககிறார்கள என்று தெரிந்தவுடன் கிழவரைப் பார்த்து "என்ன சேதி?" என்று கேட்பது போல பார்வையில் அவரைப் பார்த்தான.

* * *

## அத்தியாயம் பன்னிரண்டு

## காதல்.....

"நீர் செய்வது கொஞ்சங்கூட நன்றாயில்லை" என்று சொல்ல நினைத்த தவில்காரருக்கு வாயில் வார்த்தைகள் வர வில்லை. கீழே அமர்ந்தபடி இவரைப் பார்வையால் கேள்விக் கணை தொடுத்த கொள்ளையனைப் பார்த்தால் குடல் தெறிக்க ஓடவேண்டும் போலிருந்தது.

வந்து மாட்டியவர்களில் பலரும் ஆழ்ந்த உறக்கத் திலிருந்து எழுந்ததால், இதெல்லாம் கனவு என்றே நினைத்தனர். திடீரென்று அன்னியர்கள் வழி மறித்து நின்றார்கள் என்றவுடன் திடுக்கிட்டார்கள். 'தில்லையை நோக்கி ஏன் புறப்பட்டோம், ஏதோ இறைச்சேவை செய்யப்போகிறோம் என்று. காசைக் கொடுத்துத் தேளைக் கொட்டிக் கொண்ட கதையாயிருக்கிறதே!' என்று எல்லோரும் நினைக்க யாராவது இந்தச் சிக்கலுக்கு வழி கண்டுபிடிக்க வேண்டுமே என்பதால் இவர் வந்தார். ஆனால் வாழ்க்கையில் தவிலை வாசிப்பது தவிர வேறொன்றும் அவருக்குத் தெரியாது. எல்லோரும் பாவமான பார்வையை அவர் மேல் செலுத்தி இந்தச் சிக்கலைத் தெளிவுபடுத்தும் கடமையை அவர் தலையில் கட்டிவிட்டார்கள்.

"அடர்ந்த வனப் பிரதேசம் வழியே செல்லுவதற்கு ஒரு முக்கியமான முகாந்திரமும் இருந்தது. அதுவும் கடவுள் சம்பந்தப் பட்டது என்றால் விட்டுவிடுவான். ஜீவனோபாயம் தேடிப் போவோர அலல. கடவுளை நாடிப் போவோர் என்று எடுத்துச் சொல்ல வேண்டும்" என்று மனதுக்குள் தீர்மானம் செய்து கொண்டார்.

இன்னும் ஒரு முறை சுற்று முற்றும் திரும்பிப் பாரத்தார்.

பொன்னம்மாளைப் பார்த்தார். அவள் முகத்தில் கோபம். 'ராணிபோல திருவதிகையில் இருந்திருக்கலாம். இத்தகைய தர்ம சங்கடத்தை எதற்காக வருவித்துக் கொள்ள வேண்டும்...? தில்லையில் ஒரு ஆண்டியைப் போல பொழுதைப் போக்கலாம் என்று வந்தேன். இங்கேயும் இந்த லட்சணமாயிருக்கிறது' என்று அவள் முணு முணுத்துக்கொண்டிருந்தாள். எல்லாம் பாழாய்ப் போன சுவாதியால் வந்தது என்று சபித்துக் கொண்டிருந்தாள். அவளைக் கண்டவுடன் தவில்காரருககுக் கொள்ளையனே தேவலை என்று தோன்றியிருக்கும் போல பேசத தொடங்கினார்.



பெண்கள் வைத்திருக்கும் நகைகள் ஏராளம். அதுவும் ஊர் விட்டு ஊர் செல்லும் மக்கள் வீட்டைக் காலி செய்து கொண்டே வந்திருக்கிறார்கள். இதர பொருள்கள் ஏராளம். பேசிப் பார்த்து அதில் பாதியாவது எடுத்துக்கொண்டு ஓட்டம் பிடிக்க வேண்டும் என்று எண்ணினார்.

"நாங்கள் தில்லைக் கோயிலுக்கு சேவகம் செய்யப் போகிறோம். சாமி காரியமாகப் போகிறோம். எங்கள் குறுக்கே நிற்கலாமா? எங்களை ஒரு துன்பமும் நேராமல் நீர் விட்டு விட வேண்டும்" என்றார்.

பேசியதில் விமோசனம் ஏதேனும் தென்படுகிறதா என்று நந்தனை உற்றுப் பார்த்தார். அவனும் ஆழ்ந்த சிந்தனையில் இருந்தான். நொடிகள் நகர நகர அவருக்கு பயமும் அதிகரித்தது. இவன்தான் தலைவனா என்றும் சந்தேகம் எழுந்தது. வாய் திறவாவிட்டாலும் எல்லோரும் அவ்வப்போது அவன் முகத் தையே பார்த்தனர். அதனால் அவன்தான் தலைவன் என்று நினைக்கத்தோன்றியது.

மௌனத்தால் பீடிகை போட்டுக் கொண்டு இருக்கும் இவனை எப்படிச் சமாளிப்பது? என்று அவர் நினைத்தது போலல்ல. நந்தன் ஆழ்ந்த சிந்தனையில் இல்லை.

அவனது நாக்கு மேலண்ணத்தில் ஒட்டிக் கொண்டு விட்டது. நாக்கு மட்டுமல்ல. உடலில் மற்ற பாகங்களும்தான். அவர் பேசுவது அவன் காதுகளில் விழவில்லை.

இப்போது சூரியன் வானில் மெல்ல மெல்ல ஏறத் தொடங்கினான். பார்க்க அந்தப் பெண் இன்னும் அழகாக இருந்தாள். அரை இருளில் பார்த்த அவளது முகம் இப்போது சிவந்து ஞாயிறைப் பார்த்த செந்தாமரை போலிருந்தது. எழுந்து போய் அவளை நெருங்கிப் பார்க்கலாமா? யௌவனக் கண் களுக்கு விருந்து என பல இள நங்கைகள் அவன் வாலிபப் பிரயா ணத்தில் வந்து சென்றிருந்தார்கள். இன்று நினைத்துப் பார்க்கும் போது அவர்களெல்லாம் வழிப்போக்கர்கள்தான்.

சராசரிப் பெண்களையே பார்த்துப் பார்த்து அலுத்துப் போன கண்கள் உயிருள்ள ஒரு தேவதையின் முகத்தைப் பார்ப் பதில் ஆனந்தம் கொண்டது.

அவள் நின்ற அதே இடத்தில்தான் நின்றிருந்தாள். ஆனால் அவள் முதல் முறை வண்டியிலிருந்து இறங்கி வந்த போது ஒலித்த சதங்கை அவன் காதில் இன்னமும் ரீங்காரித்தது.

கால் சலங்கையின் ஒலி தேவகானமாகவே இருந்தது. அவள் தரிசனம் கிடைத்த உடனே, காதல் வெள்ளம் பெருக்கெடுத்தது. அந்த வெள்ளத்தில் அகப்பட்டுக்கொண்டு திக்குமுக்காடிப் போனான். இந்த மாதிரி காதல் அவனுக்கு முற்றிலும் புதுமையாயிருந்தது. பெண்களின் மேனிக்கு ஆசைப் பட்டிருந்தான். அவனுடன் உறவாடிய பலருக்கு இருதயம் என்று ஒன்றிருந்ததே அவன் உணரவில்லை. இப்போது இந்தப் பெண்ணுக்கு ஒரு இருதயம் உண்டு. அதனுள் புக வேண்டும் என்று வெறி.

'இந்த மௌனத்தை எத்தனை நேரம் சகித்துக் கொண்டிருப்பது? என்ன பேசினாலும் கவனிக்க மாட்டான் போலிருக்கிறதே' என்று தவில்கார் தவித்திருக்க மற்ற கொள்ளையர் பொறுமையாய் இல்லை. வண்டி வண்டியாய் சோதனை போட ஆரம்பித்தனர்.

சராசரிப் பொருட்களுக்கு இடையே சில பொருட்கள் அவர்களுடைய கவனத்தைக் கவர்ந்தன. வினோதமாய் இருந்தது. ஒவ்வொரு வண்டியாய்ப் பார்வையிட்ட போது தென்பட்ட இசைக் கருவிகள் தாம் அவை. மேளம், நாதஸ்வரம், தவில், வீணை என பல இருந்தன. எல்லாம் சுவாதியின் நடனத்துக்கு உபயமாகும் பக்க வாத்தியங்கள். ஒரு வண்டியிலிருந்து கொள்ளையன் ஒருவன் மத்தளத்தையும் .நாதஸ்வரத்தையும் எடுத்ததுதான் தாமதம். உடனே ஒரே கூத்தும் கும்மாளமும்தான். ஒரு வினாடி நேரத்தில் காடே அல்லோல கல்லோலப்பட்டது.

ஒருவன் மேளத்தை ஆனந்தமாய்த் தட்ட, இன்னும் ஒருவன் அபஸ்வரமாய் நாதஸ்வரத்தை ஊத சிரிப்பொலியுடன் சேர்ந்து கலகலவென இருந்தது இடம். கானக வாழ்க்கை நடத்தும் கொள்ளையருக்கு அந்த இசைக்கருவிகள் கண் கொள்ளாக் காட்சியளித்தது. இசைக் கருவிகளையெல்லாம் தட்டிப் பார்த்தனர். மீட்டிப் பார்த்தனர். மேளத்தை ஒருவருக்கு ஒருவர் தூக்கி எறிந்து விளையாடினர். இரைச்சல் போட்டுக் கொண்டு வானில் விட்டெறிந்து அதைப் பிடித்தனர். பிடிக்கும் போதே இரு கையாலும் அதன் பக்கங்களைத் தட்டினான். ஒருவன் வீணையைத் திருப்பி இன்னும் ஒருவனை விளையாட்டாகத் தாக்க முற்பட்டான்.

அதைப் பார்த்த வித்வான்களுக்கு அழுகை வந்தது. ஆனால் ஒன்றும் சொல்ல முடியவில்லை. அந்த வீரன் மேளத்தைத் தூக்கி எறிந்து விளையாடி எடுத்து அடித்த போது



அதன் உரிமையாளர் ஒன்றும் சொல்ல முடியவில்லை. கீழே விழும் என்ற பயம். இப்படிப்பட்ட கேவலத்தைக் கற்பனை செய்யவும் முடியாது!.. *சீச்சீ!* எத்தனையோ ஏற்றத்தாழ்வுகளை அனுபவத்தில் கண்டிருந்தும், கலைவாணியின் அம்சமான இந்த இசைக்கருவிகள் இந்தக் கொள்ளையர் கையில் பட்ட பாடு அவனை நோகச்செய்தது.

வேறொரு சந்தர்ப்பம் என்றால் அந்த அசட்டுத்தனத்தை நந்தன் ரசித்திருப்பான். ஏன் கூட்டத்தினரின் கேலிக் கூத்தில் பங்கேற்றிருப்பான்.

ஆனால் அந்த நொடி அவளைப் பார்த்தபோது அவள் முகம் கோபம் கொண்டது தெரிந்தது. முதலில் ஏன் என்று உடனே புலப்படவில்லை. அந்த மேளம் பட்ட அவதியைத் தனது சொந்த இடர் போல எண்ணுகிறாள் எனப் புரிந்தவுடன் அவனுக்குப் பதற்றம். இசை அவளுடைய உள்ளத்தைப் பூரணமாக கவர்ந்திருந்தது என அவள் முகத்தில் வெடித்த எள்ளும் கொள்ளும் காண்பித்தன.

நந்தன் மறுபக்கம் திரும்பிப் பார்த்தான். கூட்டத்தினர் இடைவிடாத கூத்தும் கேலியும் செய்த வண்ணமிருந்தார்கள். கட்டுக்கடங்காமல் நிலைமை போய்க்கொண்டிருந்தது. இவன் கண்ட பெண்ணோ விசித்திரமாக நின்றாள். கோபத்தில் முகம் சிவந்தது. கண்களிலும் நீர் ததும்பிற்று. ஓடி வந்து தன்னை அறையப்போகிறாளோ என்ற பயம் ஒரு நிமிடம். அப்படிச் செய்தால் தன் கையை உயர்த்தக்கூட அவனிடம் சக்தி இல்லையே!

மற்றவரென்றால் அழுது கூக்குரல் போடுவார்கள். அவள் கண்களில் நெருப்பு. திரும்பி நந்தனை முறைத்தாள். இருவருடைய கண்களுக்கிடையில் யுத்தம் மூண்டது. வேல் விழியிலிருந்து வெற்றி பெறுவது அபூர்வந்தானே? பிழைக்க வழி இல்லை. அதுவும் அழகிய முகத்தில் கோபம் நொடிக்கு நொடி வலுப்பெற்று வந்தது.

இந்த நிலையிலிருந்து விடுபடுவதற்காக என்ன செய்வதென்று தெரியாமல் இருந்தவன் ஒரு தீர்மானத்துக்கு வந்தான். கூட்டத்தாரை அதட்டினாலொழிய மேற்படி விஷயம் முடியாது என்று அறிந்தான். பதற்றத்தில் காணாமல் போன அவன் குரல் திரும்ப வந்தது.

“நிறுத்துங்கள்” என்று ஒரு சப்தம் போட்டான்.

உடனே எல்லோரும் சிலையானார்கள். அமைதி ஏற்பட்டது.

"உடனே எல்லாவற்றையும் எடுத்த இடத்தில் திரும்ப வை. போய் வேலையைப் பார்" என்று கடுமையாக எச்சரித்தான்.

உடனே சுற்றுப்புறமெங்கும் எள் போட்டால் எள் விழுகிற சத்தம் கேட்கும் அளவுக்கு நிசப்தம் காட்டில் குடிகொண்டிருந்தது. அவன் குரலில் வெகு நாட்களாய் அவன் கூட்டத்தினர் கேட்டறியாத கோபமும் கண்டிப்பும் தொனித்தது. இசைக் கருவிகளைக் கையில் வைத்திருந்த அந்த வீரர்களுக்கும் மூஞ்சி சிவந்தது. ஒன்றும் பேசாமல் பவ்யமாக எடுத்துச்சென்று பய பக்தியுடன் வண்டிகளில் இருந்த இடத்தில் வைத்தனர். நந்தனின் விசித்திர குணாதிசயங்களை வியந்து கொண்டே சென்றனர். 'என்றும் அவன் இப்படியில்லையே?'

அவர்களுக்கு மட்டுமல்ல. சோகத்தினால் வாட்டமுற்றது மற்ற கொள்ளையர் முகங்கள் எல்லாம். நந்தனின் வினோத செயல்களுக்குப் பழகிப்போயிருந்தாலும் இன்று ஏன் இந்தச் சிறிய விஷயத்துக்குக் கோபம் கொள்கிறான் என்று புரியவில்லை.

இசைக்கருவிகள் எல்லாம் இருந்த இடத்தில் வைக்கப் பெற்றவுடன்தான் நந்தன் முகத்தை அந்தப் பெண்ணை நோக்கித் திருப்பினான். அவன் திரும்பியபோது அவனை ஏற்கனவே நோக்கிக்கொண்டிருந்தாள். அவள் கண்களில் ஒரு நடனம் தனைக் கண்டான். அது நன்றியா? அன்பா? அவனுக்குப் புரியவில்லை.

ஆம் உண்மைதான். சுவாதியின் மனதில் ஆரம்பத்தில இருந்த கொந்தளிப்பு என்பதே அடியோடு இல்லாமல் அவன் மேல் ஒரு மதிப்பு ஏற்பட்டது. அவளுடைய கண்கள் அளவிலா வியபபினால் விரிந்து நந்தனை நோக்கின. அவளுடைய அந்தரங்கக் கருத்துக்களையெல்லாம் கண்பாஷையில் அறியக் கூடியவனா இவன்?

முதலில் சுவாதிக்குக் கொள்ளையர் மேல் கோபம். அதுவும் தெய்வமாய் மதிக்கும் இசைக் கருவிகளை அவர்கள் தூசென மதித்து விளையாடியது அவள் கலையை அவமதித்தது என்று தோன்றியது. இதர்க்கெல்லாம் காரணம் இந்தக் குழுவின் தலைவன் என்று நந்தன் இருக்கும் திசையை நோக்கினாள். பார்வையால் எரிக்க முடியுமென்றால் நந்தன் அன்று பஸ்பமாயிருப்பான். ஆனால் அவன் தன் கோபத்தைப் புரிந்து



கொண்டு அவன் ஆட்களை அடக்கியது அவளுக்கு ஒரு திருப்தியைக் கொடுத்தது. சுற்றி ஏற்பட்டிருந்த அபார அமைதியில் அவள் மனதுக்குத் தெளிவாய் அவனது செயல் புரிந்தது.

ஆனால் வேலையை விட்டு விளையாடிக் கொண்டிருக்கிறார்கள் என்று கூட கூட்டத் தலைவன் கோபித்திருக்கலாம் அல்லவா என்று சுவாதியின் கோஷ்டியினருக்கு பயம். மற்றவரைப் போல இந்தப் புது அனுபவத்தால் சுவாதிக்கும் பயம்தான். ஆனால் பயத்துடன் கலந்த உணர்வு ஒன்றும் எழுந்தது. பெயரில்லாத உணர்வது. இதுவரை அனுபவித்திராத உணர்வு.

தாமரை முகம் சமிக்ஞையினால் நன்றி கூறிக் கொண்டிருந்த சமயத்தில், அவள் முகம் மலரந்தது. செவ்விதழ் விரிந்தன. குறுநகை பிறந்தது. மெல்ல நகைத்தவாறு அவனையே பார்த்தாள். நகைப்பில் அவள் அணிந்திருந்த நகைகளெல்லாம் மங்கிப் போயின. மாந்தளிர் நிறம் கொண்ட முகம் முழு நிலவு போலப் பிரகாசித்தது.

முக்கியமாக முன்பு அவள் விழிகளில் இருந்த மானின் மருட்சி போனது. பின் ஏற்பட்ட எரிமலையின் வெப்பமும் போனது. விளக்க முடியாத ஒரு உணர்வு அந்தப் பிரதேசத்தை ஆக்கிரமித்தது. தனக்கு ஆபத்து ஒன்றும் நேராது என நிம்மதி அடைந்தாள். எதிரில் நிற்பவன் தனக்கு ஒரு காவல் என்று தோன்றியது.

நிசப்தம் நிலவியது. அடுத்து என்ன செய்வது என்று இரு குழுககளும் மீண்டும் யோசித்தன.

நந்தன இப்படிப் புரியாமல் கோபப்படுகிறான் என்றவுடன கொள்ளையர் எல்லோரும் வண்டிகளிடமிருந்து அகன்றனர். நந்தனுக்கோ இதறகு மேல் இந்த விவகாரத்தை வளர்க்கக் கூடாது என்ற தீரமானம்.

ஆனால் உடனே மனதுகுள் போராட்டம். இவளை அருகிலேயே வைத்துக் கொண்டு கண் கொட்டாமல் ரசிகக வேண்டும என்று பெரும்பான்மையான மனம் சொன்னது. ஆனால் அவள் இங்கே இருந்தால் நம் மேல் அவளுக்கு இன்னமும் வெறுப்புதான் ஏற்படும் என்று ஒரு சிறிய பாகம் எச்சரித்தது.

முக்கிய முடிவெடுத்தான். அவர்களைப் போகச் சொல்லுவதென்று. இந்தக் கூட்டத்தை இன்னும் இங்கு வைத்திருநதால் கூட்டத்துக்குள் சண்டை வரும் என்று அறிந்தான். ஆனால்

தன்னை விட்டுப் பிரிந்து எங்கேயாவது தொலைதூரத்துக்குப் போகப்போகிறாள் என்ற ஏக்கம் அவன் கண்ணில் தெரிந்தது. அவனுக்கு அவளை விட மனமில்லைதான். உள்ளத்தில் ஒரு ஆசை உதயமாயிற்று. கடைசியாக அவளை நோக்கி ஒரு வார்த்தையாவது பேசிவிடவேண்டும் என்று. ஆனால் அவனுக்கு தைரியம் வரவில்லை.

நீ மனம் கலங்க வேண்டாம் என்று சொல்லாமல் சொல்லும் பார்வையை அவள் மேல் செலுத்தி "அவர்கள் செல்லட்டும். வழி விடுங்கள்" என்று உத்தரவிட்டான். நந்தனின் கட்டளைகளுக்கு அடிபணிந்தே பழக்கப்பட்ட கூட்டத்தாரின் முகங்களில் ஆச்சரியம் இருந்ததே தவிர எதிர்ப்பேதும் இல்லை.

அளவில்லா அதிசயத்துடன் அவன் போகச் சொன்னது உண்மையா என்று நம்பாமல் சுவாதி பார்த்தாள். நம்பாமல் பார்த்தது அவள் மட்டுமல்ல. நந்தனின் கூட்டத்தாரும்தான். ஆனால் கேட்டால் சவுக்கால் அடிப்பான். பேசாமல் ஒதுங்கி நின்று வழி விட்டனர்.

அடுத்த நிமிஷம் மாடுகளைப் பிடித்தவர்கள் தலைவனே ஆக்ஞையிட்டிருந்தபடியால் பேசாமல் வண்டிமாடுகளின் கடிவாளத்தின் மேல் இருந்த கையை அகற்றினார்கள். மாடுகளுக்கும் இனி விடுதலை என்று புரிந்தது போல தலையை அசைத்தன. அந்த மணியோசை காட்டின் நிசப்தத்தைக் கிழித்தது.

விட்டால் போதும் என்று வண்டிக்காரர்களும் வண்டியில் ஏறினார்கள். ஏன் மாடுகளும் பயணத்துக்கு ஆயத்தமாயின. பெரும் விபத்திலிருந்து காப்பாற்றிய விதியை மனதில் வாழ்த்தியபடி அவன் மனம் மாறும் முன் அந்த க்ஷணமே எல்லோரும் ஓடி தத்தம் வண்டிகளில் ஏறினர்.

அவள் மட்டும் நிதானமாக கால் சதங்கை 'கலீர் கலீர்' என்று சப்திக்க அன்ன நடை நடந்து வண்டியில் ஏறிக் கொண்டாள். வண்டியில் ஏறியவுடன் அவனைப் பார்த்தாள். அவன் கண்களையே நோக்கினாள். நயன பாஷையினால் நன்றி சொல்லி விடைபெற்றுக்கொண்டாள். தன் விழிகளால் வதைத்தவளைக் கண் இமைக்கவும் மறந்து பார்த்துக் கொண்டிருந்தான்.

அடுத்த கணத்தில், ஊர்வலம் காற்றாய்ப் பறந்து சென்றது. கண்கொட்டாத ஆர்வத்துடன் கண்ணுக்குப் புலப்படாத



தூரம் செல்லும் வரை பார்த்திருந்தான். காட்டுச் சாலை திரும்பும் வரை அவளும் அவனைப் பார்த்துக் கொண்டே இருந்தாள்.

நந்தனுக்குத் தன் பிராணனே தன்னை விட்டுப் போவது போலிருந்தது. இது வரை இது போல எந்தப் பெண்ணும் அவன் மனதைப் பூரணமாகக் கவர்ந்திருக்கவில்லை. அநேக விஷயங்களுக்குத் தெளிவாய் அர்த்தம் புரியும் அறிவு கொண்டவன் இதற்கு மட்டும் தடுமாறினான். ஏதோ ஜன்மமெல்லாம் அவள் இவனுடன் நெருங்கிப் பழகியது போல் ஒரு உணர்வு. முக்கியமாக மீதி ஜன்மமெல்லாம் அவளுடன் இருக்கவேண்டும் போலிருந்தது அவனுக்கு.

ஆனால் இனி அவளுடன் பேசவேண்டும் என்ற மனோரதம் நிறைவேறுவது சாத்தியமாகாது என்பதையும் அவன் நன்கு உணர்ந்தான். நேரேயும் பார்க்க இயலாது. இதில் வேறென்ன கஷ்டம் என்றால் நல்ல கற்பனை செய்யக்கூடியவர் மட்டுமே அவள் முகத்தை மீண்டும் முழுப் பிரகாசத்துடன் நினைவு கூர முடியும்.

பாரம் கொஞ்சமும் இறங்காமல் வண்டிகள் நகர்ந்தன. நந்தன் இதயத்திலே பெரியதொரு பாரத்துடன் விடை கொடுத்தான்.

* * *

## அத்தியாயம் பதின்மூன்று
## வண்டிகள் சென்றன!

அந்த மாட்டு வண்டி அவளது மெல்லுடலைச் சுமந்தபடி நந்தன் கண்களிலிருந்து மறைந்தது. அவளும் பரிவாரங்களும் வெகுதூரம் போன பிறகுதான் அவ்விடத்திலிருந்து நகர்ந்தான் நந்தன்.

வண்டியில் பல செல்வங்கள் இருப்பதாக அறிகுறிகள் இருந்தன. அப்படியிருக்கையில் இந்த நடன கோஷ்டியை ஒரு துன்பமும் இல்லாமல் வழியனுப்புவது என்பது கூட்டத்தாருக்கு வியப்பைத் தந்தது. எல்லோருக்கும் இப்படி க்ஷேமலாபங்களை விசாரித்து விட்டுவிட்டோமே என்று வருத்தம்தான்.

ஒவ்வொரு முறையும் விருந்தாளிகள் போன பிறகு காரியம் எவ்வளவு தூரம் வெற்றியடைந்தது என்று அறிய கொள்ளையர்

எல்லோரும் ஆர்வம் கொண்டு கைப்பற்றியதை எல்லாம் தரையில் பரப்பிப் பார்ப்பார்கள். இன்று அதற்கு வேலையில்லை

"ஏன் விட்டுவிடத் தீர்மானித்தர். இந்தச் சந்தர்ப்பத்தை நழுவ விட்டிருக்கக் கூடாது" என்று பரபரப்புடன் யாரும் பேச வில்லை. அப்படி நந்தனிடம் பேசிப் பழக்கமில்லை. முன் வைத்த காலைப் பின்வைக்க முடியாது என்றெல்லாம் சொல்ல இயலாது. நந்தன் பிடி என்றால் பிடிக்க வேண்டும். விடு என்றால் விட்டு விடவேண்டும்.

எனினும் அவன் முகத்தையே உற்றுப் பார்த்தனர். அவர் களைப் பின்தொடர்ந்து போகலாம் என்று மனதை மாற்றிக் கொண்டு சொன்னாலும் சொல்லுவான என்ற ஏக்கம். ஆனால அப்படி நடப்பதாய்த் தெரியவில்லை.

ஒன்றும் சொல்லாமல் தட்டுத் தடுமாறி நந்தன் நடந்து சென்றான். மயக்கம் கொண்டவனுக்கு மெல்ல மெல்ல ஸ்மரணை வருவது போல இருந்தது பார்ப்பவருக்கு.

ஆனால் அவன் காதுகளில் படாமல் "பாரப்பா, நாட்டிய கோஷ்டியின் பேரில் உள்ள கரிசனத்தை! கலா ரசிகன் என்றால் இப்படியல்லவோ இருக்க வேணும்!" என்றான் ஒருவன. எல்லோரும் சிரித்தார்கள். யாருக்கும் அப்படித் தலை போகிற விஷயம் இது என்று தோன்றவில்லை. ஒரு வண்டி போனால் என்ன? நாளை இரண்டு வண்டிகள் வரும். போனதைப் பற்றிக் கவலைப்பட்டுக் கொண்டிருக்கும் தொழிலல்ல இது என்று வேலைக்குச் சேர்ந்த முதல் நாளே அறிவுரைகள் கேட்டி ருந்தார்கள்.

கானகத்துக் கொள்ளையரிடம் சராசரியாய் போகத தொடங்கியது வாழ்க்கை. ஆனால் அவர்கள் எல்லோரும ஒன்றை எதிர்பார்க்கவில்லை. அன்றிலிருந்தே நந்தனிடம் பெரும் மாற்றம் ஏற்பட்டது. அவனிடம் மாற்றங்கள் இருந்தன என்றறிய மற்றவர்க்கு அதிக நேரம் ஆகவில்லை.

அதற்குப் பின் தனியே அமர்ந்து ஆழ்ந்து யோசனையில் ஈடுபடத தொடங்கினான். மனதுக்குள் அவள் நினைவுகள வளர்ந்த வண்ணமாகவே இருந்தன. அந்த நினைவுச் சாகரத்தில் தனது சுய நினைவை இழக்கத் தொடங்கினான்.

'இப்படி இருந்திருக்கக் கூடாதா. அப்படிப் பேசியிருக கக்கூடாதா' என்று நடவாததைப பற்றியே கற்பனை செய்தான. 'ஒரு ஏகாந்தமான பிரதேசத்தில் அவளை சந்தித்திருக்க



கூடாதா? தனியாக அவளுடன் உரையாடியிருக்கக் கூடாதா? என்ன அருமையான நினைவுகள் தங்கி இருந்திருக்கும்' என்று வருந்தினான்.

இரவுக்கும் கனவுக்கும் அதில் வரும் அவளுக்கும் காத்தி ருந்தான். இந்தப் பாழாய்ப் போன ஞாயிறு எப்போது மேற்கு வானத்தில் மறையுமென்று காத்திருந்தான். கடைசியாக கழியாத நீளபகலும் கழியும். நாலு பக்கங்களிலும் சூழ்ந்து வந்த இருள் பகலவன் செங்கதிர்களை அடித்து விரட்டும்.

அப்போது அவள் முகத்தை மீண்டும் அவன் கண் முன் கொண்டு வந்து "ஆஹா! அவளுடைய அழகினால் எப்படி மெய் மறந்து போனேன், சிலருக்கு உள் அழகு சிலருக்கு வெளி அழகு. எல்லாவித அழகுகளும் பார்த்த அளவினாலே அப்பட்டமாகத் தெரிவது இவளிடம்தான்' என்று பூரித்தான்.

இதுவரை எந்தப் பெண்ணைக் கண்டும் மனம் இளக வில்லை. அதாவது ஒரு வாரத்துக்கோ ஒரு மாதத்துக்கோ மேல் ஆகவில்லை. நிரந்தரமாக அவன் யாரிடமும் சரணாகதி அடைய மாட்டான் என்று தெளிவாய்த் தெரிந்தது. தனக்கே வேண்டும் என்றும் தன்னை இன்னொருவரின் உடமையாக்கவேண்டும் என்றும் ஆசைகள் இதுவரை நந்தனுக்கு வந்ததில்லையே? இப்படி அந்த நாட்டியக்காரி தெளிவில்லாத எண்ணங்களைக் கிளறிவிட்டுச் சென்று விட்டாளே.

கற்பனாலோகத்தில் அடிக்கடி சஞ்சரித்துக் கொண்டி ருந்தவனை ஆனந்தன் கவனியாததுபோல் கவனித்தான். அவள் போன பிறகும் பல பெண்கள் கிணற்றடிக்கு வந்து சென்றனர். ஆயினும் இப்படியெல்லாம் இன்பம் தரும் பெணகளால் கூட ஒரு முறை பார்த்த பெண்ணின் நினைவுக்குக் கொடுக்க முடிய வில்லை. வண்டிகள் மறைந்தாலும் கன்னங்கள் குழியும்படி சிரித்த அந்த அழகிய முகத்தின் தோற்றம் மட்டும் கானகத்தில் பின் தங்கி இருந்தது- அவன் மனதில்.

வண்டிகளுக்கு விடுதலை கொடுத்தபின் மற்ற எல்லோரும் முகமலர்ச்சியுடன் மட்டும் கிளம்பவில்லை. முகத்தில் ஒருவித 'தப்பித்தோமடா சாமி' என்று ஒரு உணர்வு தோன்றியது எல்லோர் முகத்திலும். ஆனால் அவன் முகத்தில் மட்டும் ஒரு விசித்திர உணர்வு இருந்தது. அது என்ன என்று வியந்தான் நந்தன். அன்றைய தினம் அவன் வாழ்க்கையில் ஒரு முக்கிய சம்பவம் நிகழ்ந்தது என யூகித்தான்.

நந்தன் நிலை இப்படியிருக்க சுவாதியின் கோஷ்டியினர் எப்படியிருந்தார்கள் என்று பார்ப்போம். இதில் அதிசயமென்னவென்றால் இப்படி நந்தன் தவிக்க சுவாதியின் நிலையும் வேறுபடவில்லை. வண்டியில் சென்றுகொண்டிருந்த சுவாதிக்கும் அதுபோலவே தோன்றியது. கொள்ளையனைப் பற்றியே நினைத்திருந்தாள். ஒரு திருப்பத்துக்குப் பின் கொள்ளையர் தெரியவில்லை. எனினும் இன்னும் கொஞ்ச நேரம் பிரயாணித்த பின்தான் எல்லோருக்கும் நிம்மதி வந்தது.

இன்னும் சின்னஞ்சிறிய தொலைவுதான். தில்லைக்கு இன்னொரு மூன்று காத தூரத்துக்குமேல் இராது. குறுகலான காட்டுப்பாதை கானகத்துக்கு வெளியே போகப் போக அகன்று கொண்டு சென்றது. இதற்குள் வெளிச்சமும் வர வர அதிகரிக்கத் தொடங்கியது. ஆள் நடமாட்டமும் அதிகரித்தது.

இனி அபாயம் ஒன்றுமில்லை. இருந்த பயமெல்லாம் சடுதியில் நீங்கிற்று. ஆனால் ஆச்சரியம் அடங்கவில்லை. "கொள்ளையனைத் திருப்திப்படுத்த சிற்சில முயற்சிகள் கூட செய்யாமல் எப்படி விட்டுவிட்டான்" என்று வியந்தனர்.

மிக அதிசயமான சம்பவம் ஒன்று நிகழ்ந்தது என எல்லோரும் நினைத்தனர். 'என்ன கொடுமையான காரியம் செய்யப் போகிறார்களோ?' என்று வியந்தபோது 'இப்படி விட்டு விட்டார்களே. எல்லாம் போனது என்று நினைத்த போது இப்படி ஒரு திருப்பமா?'

"படுபாதகனான எண்ணத்தில்தான் நம்மை எல்லாம் நிறுத்தினான். ஆனால் ஏனோ மனம் மாறி விட்டுவிட்டான். சந்தேகமே இல்லை. நிச்சயமாக இது நமது அதிர்ஷ்டந்தான். அந்த நெருக்கடியான சமயத்தில் நடேசனே நம்மைக் காப்பாற்றினார். எல்லாம் நடேசனின் மகிமை" என்று வண்டியினுள் வைக்கப்பெற்றிருந்த ஐம்பொன் நடேசனை மற்றவரெல்லாம் சேவித்தனர்.

ஆனால் சுவாதிக்கு மற்றும் ஒரு சிறு சந்தேகம். இது நடேசனின் அருளாய் இருக்க முடியாது என்று மட்டும் அவளுக்குத் தெரியும். சத்ரு சம்ஹாரிதான் நடேசன். அவன் காத்தருள்வான் என்று அவளுக்கு அடிமனதில் தெரியும். ஆனால் இந்த முறை அந்தக் கொள்ளையனாகப் பார்த்துத்தான் விட்டு விட்டான். அப்போதுதான் சுவாதி நினைத்தாள். அதிசயத்திலும் அதிசயம்தான். இந்தக் கஷ்ட நேரத்தில் மற்றவரெல்லாம்



அவனையே பிரார்த்திக்க நாம் நடேசனை நினைக்கக் கூடயில்லையே. சிறு வயதிலிருந்து மனதிலிருந்து அகலாமல் இருந்த நடேசனை அவள் அந்தக் கொள்ளையனின் சமீபத்தில் சிறிது நேரம் கூட நினைக்கவேயில்லையே என்பது ஆச்சரியத்தைக் கொடுத்தது.

தில்லைக்குச் சென்றால் தன் வாழ்க்கையில் எத்தனையோ ரசமான அனுபவங்கள் ஏற்படக் காத்திருந்தன என்று தெரியும். ஆரம்பமே இப்படியா? அதனால் கவலை உண்டாயிற்று. உண்மையில் சுவாதிக்கு மனதில் ஆயிரம் எண்ணங்கள். எல்லாம் காற்றின் வேகத்தில் இங்கும் அங்குமாய்ப் பறந்தோட தலைக்குள் சொல்ல முடியாத அல்லோலகல்லோலமாகி விட்டது. தன் தேகநிலை மற்றவருக்குத் தெரிந்து விடுமோ என்ற பயம் கூட எழுந்தது.

'தெரிந்தால் தெரியட்டும். கொள்ளையரைக் கண்ட பரபரப்புதான்' என்று நினைத்துக் கொள்வார்கள் என்று விட்டுவிட்டாள்.

உப்பனாரைக் கடக்கும்போது எல்லோரும் கீழே இளைப்பாற வண்டியிலிருந்து இறங்கினார்கள். சுற்றி நூற்றுக் கணக்கானவர் பாதையில் இருந்தார்கள். அதனால் பயமில்லை என்று தோன்றியது. உள்ளத்தில் ஏற்பட்ட கிளர்ச்சியினாலும் பரபரப்பினாலும் தேகம் நடுங்கிற்று. சற்று நேரம் நடந்தவற்றை நினைக்காமல் இளைப்பாறினால் நல்லது என்று தோன்றியது.

தனியாய்ச் சென்று ஆற்றங்கரை மண்ணில் அமர்ந்தாள் சுவாதி. எல்லோரும் அருகில் அமர்ந்தபடி நடந்தவற்றை எல்லாம் அலசிக் கொண்டிருந்தனர். கிராதகன் மனதில் தெய்வ அருள்தான் நற்புத்தியையும் கருணையையும் சிருஷ்டித்திருக்கிறது என்று பேசிக்கொண்டனர். "அந்தக் கொள்ளைக்காரன் இரக்கமற்ற ராட்சதனாயிருக்கலாம்; அவனது கருங்கல் இருதயத்துக்குள் இருந்த ஒரு துளி ஈரத்தினால்தான் தப்பினோம்" என்றார் தவில்காரர்.

"என்ன சுவாதி அப்படியா?" என்று ஒரு குரல் சுவாதியின் செவிக்கு அருகாமையில் கேட்டது. அது அவளுடைய தோழியது குரல். அவள் மனநிலையை துல்லியமாகக் கணக்கிட்டு விட்டாள் தோழி சுகந்தி.

சுவாதி திடுக்கிட்டு மௌனம் சாதித்தாள். "காட்டில் கொள்ளையர் பிடியிலிருந்து நாம் தப்பியதன் காரணம் என்ன என்று ஒருவேளை நீ ஊகித்திருப்பாய். அஞ்சா நெஞ்சங்

கொண்ட வீரனை வேல் விழியால் உற்றுப் பார்த்தே கவிழ்த்து விட்டாய்" என்றாள் சுகந்தி.

"சீ அப்படியெல்லாம் இல்லை" என்று மறுப்பளித்தாள் சுவாதி.

ரதியின் சகோதரி ஒருத்தி இருக்கமுடியுமானால் இவள்தான். இல்லை ரம்பையின் அத்தை மகளோ என்று அவள் செவிபட அவளைப்பற்றியே ஊரில் பேசுவார்கள். மனதில் லேசாக ஒரு ஆணவம் பிறக்கத்தான் செய்யும். ஆனால் கொள்ளையனின் முன் அந்த அகம்பாவமெல்லாம் மரக்கால் படிக்குக் கூட அளவில்லை.

"இவனும் நல்ல அழகன்தான்" என்றாள் சுகந்தி. அவ்வார்த்தைகளைக் கேட்டவுடன் சுவாதி கொள்ளையனை நினைத்துப் பார்த்தாள். நல்ல திடகாத்திர தேகமுடையவன். பிராயம் இருபத்தைந்து இருக்கும். அழகன்தான். ஆயினும், அவன் நல்ல குணம் படைத்தவன் என்று சொல்வதற்கில்லை. ஆனால் உள் மனது சொன்னது. அவன் நல்லவன்தான் என்று.

சுவாதிக்கு மனதில் ஒரு நெருடல். இன்னும் அந்தக் கொள்ளையனின் பிம்பம் மனதை விட்டு அகலவில்லையே? அவனது முகத்தை மீண்டும் மீண்டும் தன் கண் முன்னால் கொண்டு வந்தாள். அவனது அலட்சிய பார்வை தன்னைப் பார்த்தவுடன் எப்படி மாறியது என்று அவள் கூர்மையான பார்வை கவனிக்கத் தவறவில்லை. அவன் கண்களிலும் ஆசை இருந்தது. தன்னுடைய அழகினால் மெய்மறந்து போனான் என்பதில் ஐயமில்லை.

கொள்ளையன் என்றாலும் ஆசையைக் கட்டுக்குள் வைத்துக் கொண்டிருந்தான். பார்வையை உடலின் வெவ்வேறு பாகங்களின் மேல் அலையவிடவில்லை. அவளை ஓயாமல் சுற்றித் திரியும் ஸ்த்ரீலோலர்களுக்கு இவன் எவ்வளவோ மேல் என்று தோன்றியது.

சட்டென்று அவள் மனத்தில் ஏதோ ஒரு உண்மை உதயமாகியது. "திருடன் இப்படி திருட்டுத்தனமாக சடுதியில் சந்தடியில் மனதுக்குள் உள்ளே நுழைந்துவிட்டானே!" உடனே முகம் வேர்த்தது. காட்டில் ஒரு சுந்தரமான யௌவன புருஷன் தோன்றி மனதைக் கலைத்துவிட்டானே என்ற கோபம். மனதில்



முழுவதுமாய் நிறைந்திருந்த மற்றும் ஒருவனை சற்று ஓரம் தள்ளி விட்டு இடம் பிடித்துக் கொண்டுவிட்டான் என்று பயம் வேறு.

பதில் ஏதும் வரவில்லை என்றவுடன் சுகந்தி மீண்டும் சொன்னாள். "கொள்ளையன் நல்ல அழகன் தானே?"

தன் மனதில் இருந்ததை சுகந்தி அறிந்துவிடாமல் இருக்க ஒரு பதிலைத் தயார் செய்தாள் சுவாதி. "யார் அழகன்? நடேசனே சாமுத்ரிகா இலட்சணம் அனைத்தும் பொருந்தியவன்" என்று வாதிட்டாள். ஆனால் வாதிட்ட குரலில் அப்படி ஒரு அழுத்தம் இல்லை.

"எந்த லட்சணத்தில் அம்மா மனிதனுக்கு நான்கு கைகள் உண்டு?" என்றாள் கேலியாய் தோழி.

"போடி" என்று சொல்லி சுவாதி சிரித்தாள். அவளுடைய முகத்தில் மலர்ந்த புன்னகையில் நாணமும் கலந்திருந்தது.

மீண்டும் மௌனம் ஏற்பட்டது. சுவாதியின் மனதைப் பிடித்திருந்தவன் சாமானியன் அல்ல. ஏற்கனவே மனதில் இருந்த நடேசனைப் பார்த்து 'சற்று தள்ளிக்கொள், எனக்கும் கொஞ்சம் இடம் கொடு' என்று பேச்சு வார்த்தை நடத்தியவன்.

அவள் மனத்துள்ளேயே ஒப்பிட்டுப் பார்த்தாள். கொள்ளையனை நடனமாடும் கோலத்தில் நினைத்துப் பார்த்தாள். நடேசனைக் கொள்ளையனாக நினைத்துப் பார்த்தாள். முதலில் சிரிப்பு வந்தாலும் வருத்தமும் இருந்தது.

ஒரு நெடிய பெருமூச்சு விட்டாள். அவளுடைய உள்ளத்தில் என்னென்ன சிந்தனைகள் எழுந்தனவோ, மற்றவரால் புரிந்து கொள்ள முடியவில்லை. பின் ஒருவாறு தன் உணர்ச்சிகளை அடக்கிக் கொண்டாள்.

அவள் நினைவுகளைக் கலைத்தபடி தோழி சுகந்தி சொன்னாள். "அவன் ஏதும் கொள்ளையடிக்கவில்லை என்று எல்லோரும் நினைக்கிறார்கள்...."

"என்ன சொல்கிறாய். செல்வமெல்லாம் வந்து விட்டதல்லவா?"

"முக்கியச் செல்வம் ஒன்று காட்டில தானாகப் பின் தங்கி விட்டது. அதற்கே அந்தக் கொள்ளையனைப் பிடித்து கழுமரத்தில் ஏற்றவேண்டும். ஆனால் உன்னால்தானம்மா நாங்களெல்லாம் இன்று உயிருடன் தப்பித்தோம். ஒன்று மட்டும்

சொல்கிறேன். தப்பித் தவறி அவன் கண்ணிலே மட்டும் நீ மீண்டும் பட்டுவிடாதே" என்றாள் தோழி.

"ச்சீ அவனைப் பார்த்தால் ஆளையெல்லாம் கொள்ளையடிப்பவன் போலில்லை."

"அதற்குள்ளாகப் பார் பரிவை. அவன் மட்டும் உன்னைத் தேடி வரவில்லையென்றால்... என்னுடைய புத்தியை விறகுக் கட்டையால் அடித்துக் கொள்ளுகிறேன்" என்று சங்கல்பம் செய்தாள் தோழி சுகந்தி.

திடீரென தில்லை கோபுரங்கள் தெரிந்தவுடன் பெரும் ஆரவாரம் ஏற்பட்டது. கூட்டத்தில் எல்லோரும் பெரும் கை தட்டலுடன் கூச்சலிட்டனர். ஓரிருவர் தேவாரத்தையும் உரைத்தனர்.

உடனே புத்துயிர் பெற்றது போல வந்ததைவிட வண்டிகள் வேகமாகச் சென்றன. வண்டிக்குள் அமர்ந்திருந்தோர் குலுங்கியதும் மாடுகளின் கழுத்தில் கட்டியிருந்த மணிகள் தொடர்ந்து ரீங்காரித்ததும் அதைத் தெளிவுபடுத்தின. ஆனாலும் பழக்க தோஷத்தில் கடைசி முறை கூட்டத்தினர் கடந்து வந்த பாதையைத் திரும்பித் திரும்பிப் பார்த்தனர். கொள்ளையர் மனம் மாறிவிட்டால்?

அதற்கெல்லாம் விதிவிலக்கு அந்த நாட்டியக்காரப் பெண் தான். அவளுக்கு மட்டும் அந்தக் கொள்ளைக்காரன் தொடர்ந்து வர மாட்டானா என்று ஏக்கம். வருவான் என்று தெரியும். உள்ளுணர்வு சொன்னது. இன்று இல்லையென்றாலும் என்றாவது வருவான்.

அப்போது மனம் மாறி மனதுக்கு ஒரு வேலி போட முற்பட்டாள். நடத்தை மாசற்றதாய் இருந்தால்தான் நடேசனுக்குத் தன்னை அர்ப்பணம் செய்து கொள்ளமுடியும் என்று ஆண்களை மனதுக்குள் அண்டவிடாமல் இருந்தவள் இன்று அந்தக் கொள்ளையர் கூட்டத் தலைவனை மனதிலிருந்து அடித்து விரட்ட முற்பட்டாள்.

சுகந்தி சுவாதியைப் பார்த்தாள். அவளுக்கு சுவாதியின் கண்களைப் பார்த்தவுடன்தான் அதிசயம். கொள்ளையன் கண்களைக்கூடப் புரிந்து கொள்ள முடிந்தது. நெடுநாள் தோழியின் கண் பாஷை புரியவில்லையே?

* * *



# அத்தியாயம் பதினான்கு
# காவி உடுத்திய சாமியார்

கொள்ளைக்காரனே கொள்ளையடிக்கப்பட்டிருந்தான்.

அதுதான் உண்மை. கொள்ளையன் உள்ளத்தைக் கொள்ளை கொண்ட பெண்ணின் நினைவாகவே நந்தன் பல நாள் கழித்துவிட்டான். வேறேதும் அவன் செய்ய விரும்பவில்லை. வேறேதும் செய்தால் அவள் சிலந்திவலைபோல பின்னிவிட்டுச் சென்ற அருமையான நினைவுகள் கலைந்துவிடும் என்ற பயம் அவனுக்கு.

பார்த்த மாத்திரத்திலேயே அவளுடன் வெகு நாளாக நின்று கூடிப் பழகியது போலொரு எண்ணம். ஜன்மாந்திரத் தொடர்பு போலக்கூட இருந்தது. வேறெந்தப் பெண்ணிடமும் அவன் அனுபவித்திராத இன்பம் ஒன்றைத் தந்துவிட்டுச் சென்றிருந்தாள். அதுவும் பேசவில்லை. தொடவில்லை. அவளருகில் சென்று கூட பார்க்கவில்லை. பெயரும் தெரியாது. ஊரும் தெரியாது.

ஆனால் காமதேவனின் ஆட்சிக்கு உட்பட்ட இவ்வுலகில் நேசங்கொள்ளக் காரணமும் ஏதேனும் வேண்டுமா என்ன? அதையே சதா நினைத்திருக்க சிறப்பாக ஏதேனும் வேண்டுமா என்ன?

முதலில் அவள் வந்து சென்றதிலிருந்து அவன் கால்கள் பூமியிலேயே நிற்கவில்லை. ஆகாசத்தில் மிதப்பது போலொரு எண்ணம். உதய சூரியனையும் பூரண சந்திரனையும், வண்ண மலர்களையும், பாடும் பறவைகளையும், பறக்கும் பட்டுப் பூச்சிகளையும் பார்க்கும்போது இதுவரை ஏற்படாத குதூகலம் அவனுக்கு உண்டாயிற்று. பாதித் தூக்கத்தில் மூச்சுவிட முடியாமல் எழுந்திருப்பான். உடலெங்கும் வேர்த்திருக்கும்.

வானவெளியில் மினுமினுக்கும் கோடானுகோடி நட்சத்திரங்களைக் கண்டு ரசித்தான். பார்ப்பவருக்கெல்லாம் அவன் மனக்கெட்டு அவற்றை எண்ணுவது போலத் தோன்றியது.

நாட்டியக்காரி காட்டுக்கு விஜயம் செய்து நந்தனை ஆனந்தக் கடலில் ஆழ்த்திய சில நாட்களுக்குப் பின் மெல்ல மெல்ல அவளைத் திரும்பப் பார்க்க முடியுமா என்ற கேள்வி எழுந்தது. போகும்போது அவனை ஒரு தடவை அலட்சியமாகப் பார்த்துவிட்டுச் சென்றாளே? அந்தப் பார்வைக்குத்தான் என்ன

அர்த்தம்? இனி என்றென்றும் உன்னைப் பார்க்கத் தேவை யில்லை என்று அர்த்தமோ? உடனே அவனுக்குள் எழுந்த சோகம் அவனை இரும்புப்பிடியில் பிடித்துக் கொண்டது. மற்றவர் பேசியது எல்லாம் கனவிலே கேட்பதுபோல் நந்தன் காதில கேட்டது. வேலை ஒன்றும் ஒடவில்லை. இந்த உலகம பிடிக்காமலிருந்தது. எதிலும் ஒரு ஆர்வமின்றி வாழ்ந்தான்.

நந்தனின் மனச்சோர்வை மற்றவரும் கவனித்தார்கள். அவனை உற்சாகப்படுத்தும் பொருட்டு, பலவித வேலைகளை செய்து பார்த்தார்கள். கள்ளையும் உணவையும் கூட அவன் பெரிதாக மதிக்கவில்லை. அவ்வப்போது சென்று வந்த பாழும் கிணற்றின் அருகே செல்லக்கூடவில்லை. கிணற்றின் பக்கம் வந்துவிட்டுப் பல பெண்கள் ஏமாற்றத்துடன் சென்றார்கள். ஆனால் அவன் கால் சுவடுகள் கூட அதன் சுற்றுப்புறத்தில் பதியவில்லை. நாட்டியக்காரியின் நினைவுகளைக் கலைக்கும் எந்த ஒரு காரியத்தையும் செய்ய அவன் துணியவில்லை. வேறேதும் பெண் அதைக் கலைத்துவிடுவாள் என்ற பயம்.

முக்கியமாக அவன் சம்மதம் இன்றி எந்த வண்டியையும் கொள்ளையடிப்பதில்லை என்ற தீர்மானம் காட்டில் இருந்தது. அது அவன் கூட்டத்தினரிடையே எழுதாத சட்டம். பயணிகளோ வண்டிகளோ காட்டுக்குள் பிரவேசிக்கின்றன என்று தெரிந்தவுடன் நந்தனிடம் ஓடி வருவார்கள். அவன் கொள்ளை அடிக்க தருணம் சரியாய் உள்ளதா என்று கணித்துக் கூறிய வுடனேயே ஆயத்தமாவார்கள். இப்போது முக்கியமாக கொள்ளை அடிக்க அவன் விரும்பவில்லை. அடிதடி வெட்டு குத்து போன்றவை அவன் மனோ நிலைக்கு உகந்ததாய் இல்லை.

வண்டி சப்தம் கேட்கும் போதெல்லாம் ஏக்கமாய் அவனைக் கூட்டத்தார் பார்ப்பார்கள். தலையசைப்பான், இல்லை, வேறு பக்கம் திரும்பிக்கொள்வான்.

கூட்டத்தாருக்கு முதலில் புரியவில்லை. நந்தன் சில நாளாகவே சிடுசிடு என்றான். அவனிடம் போனால் எரிந்து விழுவான்.

அன்று அந்த ஆடல்காரி வந்ததிலிருந்து நந்தனுக்கு உற்சாகக் குறைவு ஏற்பட்டிருக்கிறது. நடன கோஷ்டியைப் பாவம் பார்த்துக் கொள்ளையடிக்காமல் அனுப்பிவிட்டோமே என்று வருத்தப்படுகிறான் என்று நினைத்தனர். கொள்ளை போய் விட்டான் நந்தன் என்று யூகிக்கவில்லை. அதற்குக் காரணம்



காமதேவனுடைய புஷ்ப பாணங்களாகத்தான் இருக்கும் என யாரும் யூகிக்கவில்லை. பின்தான் புரிந்தது.

"நந்தனுக்கு வாழ்க்கை வேப்பங்காயாகி விட்டது! அதன் காரணம் என்ன தெரியுமா?" என்று மர்மமாகப் பேசிக் கொண்டனர். மர்மமாகச் சிரித்தனர். அண்ணன் அந்த மாயக் காரியின் மோக வலையில் விழுந்து பரம சாதுவாகி விட்டார் என்பதில் ஐயமில்லை என்று பேசிக்கொண்டனர். கல்லால் ஆன சிலைபோல் இருந்தவன் கண்ணுக்கு முன்னால் கனிந்து விட்டான் என்று கெக்கெலி கொட்டி மகிழ்ந்தனர்.

முதலில் யாரும் கவலைப்படவில்லை. தலைவன் அப்படியோ தொண்டரும் அப்படித்தான் என்று அவர்களும் ஆங் காங்கு மரங்களின் அடியில் உட்கார்ந்து ஆடுபுலி ஆட்டம் ஆடுவதும், கதை பேசுவதும், பாட்டுப் பாடி மகிழ்வதுமாய் காலத்தைக் கழித்துக் கொண்டிருந்தனர்.

ஆனால் எத்தனை நாள்தான் இப்படி ஓடும்? பின் னாளும் கொஞ்சம் பொறுப்பை தக்க வைத்துகொண்டிருந்தவர் முன்னெடுத்தால் சேகரித்து வைத்திருந்த உணவுப் பொருட்களெல்லாம் குறைந்திருந்தன. காசு கொடுக்கவில்லை என்றவுடன் கள் இறக்குபவனும் இந்தப்பக்கம் தலை வைத்துப் படுக்கவில்லை. சிலர் சென்று வேட்டையாடி வந்த மாமிசத்தை மட்டும் தீயில் சுட்டுச் சாப்பிடவேண்டிய நிலை.

ஒரு வகைத் தடையுமின்றி பல வணிகர வண்டிகள் நந்தனின் நாட்டைக் கடந்தன. தலைவனின் மனப்போக்கையும் அது இன்னமும் எத்தனை நாள் நீடிக்கும் என்றும் தெரியாமல் தவித்தனர் கூட்டத்தினர்.

"இனி போகும் வண்டிகளுக்கெல்லாம் நாம் கையாட்டி போய் வா என்று சொல்ல வேண்டியதுதான். நல்ல நாட் களிலேயே வேலை என்பது சொற்பமதான். இப்போதோ கேட்க வேண்டியதில்லை. இருந்த பொன்னெல்லாம் தீர்ந்து விட்டது. இருக்கும் மீதி மிச்சம் சோற்றைத் தின்றுகொண்டு ஓரிரு மாத காலமாக இங்கே வீணில் காலங்கழித்துக் கொண்டிருக்கிறோம்" என்று அடக்கிய குரல்களில் முணுமுணுப்புகள் கேட்கத் தொடங்கின. நந்தன் இந்தக் கொள்ளையர் வேலைக்கு முழுக்குப் போட்டுவிட்டானோ, வேறெங்காவது போக எண்ணுகிறானோ என்ற பயம் கூட பலருக்கு.

கடைசியாக குழுவின் தலைவரிடம் பேசியாகவேண்டும் என்று முடிவெடுத்தனர். அதற்கு சிறு வயதிலிருந்து நந்தனுடன் பழகிய ஆனந்தனையே தேர்ந்தெடுத்தனர். முதலில் தயங்கிய ஆனந்தன் பேச அவசியம் நேரிட்டதனால்தான் ஒப்புக் கொண்டான். அவனுக்கு அவசரமும் அவசியமும் புரிந்தது. நந்தனுடைய மனப்போக்கே மாறிப் போயிருந்தது. அதனால் ஏதாவது விபரீதம் நேராமல் இருக்க வேண்டுமே என்று நினைத்த போது அவன் நெஞ்சு துணுக்குற்றது.

ஆனந்தன் சென்று நந்தனிடம் பேசினான். பல முறை ஒத்திகை பார்த்துப் பேசவேண்டிய வார்த்தைகளைப் பற்றி மாற்றி மாற்றி யோசித்துச் சொன்னான். பாறையின் மீது சாய்ந்தபடி வானத்தில் நகர்ந்த மேகங்களை ஆராய்ச்சி செய்து கொண்டிருந்தான் நந்தன்.

அருகில் நின்ற ஆனந்தனின் நிழலானது அவன் மேல படவே தன் முக்கியமான வேலை தடைப்பட்ட எரிச்சலுடன் "என்ன? ஏதாவது சொல்ல வேண்டுமா?" என்றான்.

"நந்தா, நான் சொல்லி உனக்குத் தெரியவேண்டாம்...." என்று ஆரம்பித்தான். இந்த வார்த்தைகள் மரியாதை நிமித்தமாக. உனக்குத் தெரியவில்லை, அதனால்தான் நான் சொல்லுகிறேன் என்பது இருவருக்கும் புரிந்த அர்த்தம்.

"நந்தா, கூட்டத்தினர் கஷ்டப்படுகிறார்கள். இப்படியே போகும் வண்டிகளையெல்லாம் விட்டுக் கொண்டேயிருந்தால் பின் என்ன ஆவது? பயிற்சி விட்டுப் போகும். நமக்கு தினந் தினம் தேவையான பொருட்களும் குறையும். இந்த ஒரு சாண வயிறு இருக்கிறதே. எல்லோருக்கும் பசி வயிற்றைக் கிள்ளும்போது வெவ்வேறு இடங்களுக்குப் போய் விடுவார்கள் என்று எனக்கு பயமாயிருக்கிறது. கூட்டம் சிதறிப்போய் விடக்கூடாது. அதற்கு இடங்கொடுக்க மாட்டாய் அல்லவா?" என்று ஒரே மூச்சில் கூறினான்.

நந்தன் வெடிக்கப் போகிறான். "இந்தக் கூட்டம் எக்கேடோ கெட்டுப்போகட்டும்" என்று கத்தப் போகிறான் என்று எதிர்பார்த்து தன்னை அறியாமல் கண்ணை மூடி பல்லைக் கடித்தான் ஆனந்தன்.

ஆனால் நந்தன் மனம் இளகியது. தன் கஷ்டம் தன்னோடு. அவன் நிதானப் போக்கு தனக்கே மிகுந்த வியப்பை



அளித்தது. எழுந்தான். ஆனந்தனின் தோளின் மீது நேசக் கரத்தைப் போட்டான்.

"அப்படியெல்லாம் ஒருநாளும் நடவாது!"

ஆனந்தன் கண்களில் கண்ணீர். ஆனந்தக் கண்ணீர்தான்.

நந்தன் ஆறுதலாய்ப் பேசினான் "அடுத்து யார் வந்தாலும் கொள்ளையடிக்கலாம். பாரபட்சமே கிடையாது" என்றான்.

நந்தன் மீண்டும் குலத்தொழிலைத் தொடர அனுமதி கொடுத்துவிட்டான் என்று கொள்ளையர் கூட்டத்தைச் சேர்ந்தவரெல்லாம் ஆனந்தம் அடைந்தனர். கத்திகளைத் தீட்டினர். வழி மேல் விழியை வைத்துக் காத்திருந்தனர்.

காலை முழுவதும் யாரும் வரவில்லை. ஆனால் யார் வந்தாலும் இருப்பதைப் பிடுங்கிவிடவேண்டும் என்ற தீர்மானம் இருந்தது.

கொஞ்ச நேரத்துக்கெல்லாம் யாரோ வருவது தெரிந்தது. பல நூறு பறவைகள் விருக்ஷங்களிலிருந்து வானத்துக்கு எழுந்தன. இவ்வளவு ஆர்ப்பாட்டம் பக்ஷிகள் செய்தால் அது நிச்சயமாகப் பெரும் கூட்டமாகத்தான் இருக்க வேண்டும் என்று எல்லோருக்கும் ஆனந்தம்.

இதற்குள்ளாக பாதையோர மரம் ஒன்றில் சாய்ந்தபடி நந்தன் அமர்ந்திருந்தான். எல்லோரும் நந்தனைத் திரும்பிப் பார்த்தனர். அவனும் ஏதோ நினைப்பில் தலையசைத்தான். வருபவனைக் கொள்ளையடிக்கலாம் என்று ஒப்புதலாய் அதை எடுத்துக் கொண்டனர்.

யாரோ நெருங்குவது காதில் இலேசாக விழுந்தது. ஆனால் என்ன ஏமாற்றம்! பக்ஷிகள் இப்படி ஏமாற்றி விட்டனவே? வந்தது ஒரே ஒரு ஆள்தான். அதுவும் புலித்தோல், ருத்திராட்ச மாலை, ஜடாமுடி முதலியவைகளைத் தரித்துக் கொண்டவன் வந்தான்.

தலையில் சடை முடியும், நெற்றி நிறையத் திருநீறும், அப்போதுதான் நரை தோன்றிய நீண்ட தாடியும், கழுத்தில் ருத்திராட்ச மாலையும், இடையில் காவி வஸ்திரமும், மார்பில் புலித்தோலுமாக அந்தச் சிவனடியார் விளங்கினார். அவருடைய முகத்தில் அபூர்வமான தேஜஸ் திகழ்ந்தது. ஆனால் வெறும் சிவ தேஜஸுடன் கூடிய சிவயோகி போல அவன் முகம் இல்லை. ஏதோ குறும்பும் அவன் முகத்தில் விளையாடியது.

விசாலமான கண்களில் அறிவொளி வீசிற்று. தோற்றமோ வெகு கம்பீரமாயிருந்தது. நடையிலும் ஒரு பெருமிதம் காணப்பட்டது. பார்ப்பவருக்கு மற்ற சாமியார் போல முற்றும் துறந்தவன இவனல்ல என்று தோன்றியது.

சிவனடியார் என்றவுடன் பாதிப் பேர் பயபக்தியுடன ஒதுங்கி விட்டனர். அவர் கையில் கமண்டலம் இருந்தது. கமண்டலத்திலிருந்து கொஞ்சம் ஜலம் எடுத்து முகத்தில் தெளித்தால் ஆடு மாடாய் மாறிவிடுவோமோ என்ற பயம்.

மற்றவரோ சாமியாரிடம் என்னயிருக்கும் என்று விட்டுவிட்டால் பின்னால் நந்தன் மீண்டும் மனம் மாறிவிடுவான் என்று பயந்து கொள்ளையடிக்கத் தீர்மானம் கொண்டனர். அந்த தாடி வைத்தவன் ஏதாவது வைத்திருப்பான். இல்லை குறைந்த பட்சம் அவனிடம் ஏதாவது செய்தி கிடைக்கும். திரும்ப நம் தொழிலைத் தொடங்க நந்தன் அனுமதி கொடுத்துவிட்டான் என்ற குஷியில் சிலர் அந்தச் சாமியாரிடம் இருப்பதைப் பிடுங்கிக் கொள்ளலாம் என்று முடிவெடுத்தனர்.

காவி வஸ்திரம் அணிந்தவனைக் கொள்ளையடிப்பதா என்று மனசாட்சி கேட்டது. வணிகர் ஒருவன் திருடர்களுக்கு பயந்து மாறுவேடம் பூண்டு காட்டைக் கடக்க எண்ணுகிறான் என்று ஆறுதல் சொல்லிக்கொண்டனர்.

மரத்தின் பின் மறைந்தனர். ஒரே சமயத்தில் பலரும் குதித்து கத்திக்கொண்டே வழி மறிக்கவேண்டும். வந்தவனுக்கு இருதயமே நின்றுவிடவேண்டும். பயத்தில் கால்கள் கல்களாய் மாறவேண்டும். அப்போது தெரியும் எல்லோருக்கும் அவனது வலிமையெல்லாம். உடனே இருப்பதைப் பிடுங்கி அனுப்பி விடலாம்.

அது போலவே சாமியார் நெருங்கி வந்தவுடன் குதிக்க ஆயத்தமாயினர். தனிமை நிறைந்த காட்டில் எதிர்பாராத நேரம் மரத்தின் பின்னாலிருந்து கிராதகர்கள் தாவினால் எவரும் பயம் கொள்வார்கள். மான்போலத் துள்ளுவார்கள். அழுவார்கள் உளறுவார்கள். பார்க்க கொள்ளையருக்கு மிகவும் நகைச் சுவையாக இருக்கும். சாமியார் அப்படிச் செய்வதைக் காண எல்லோரும் ஆவலாய்க் காத்திருந்தனர். புலித்தோல் கீழே விழும். கமண்டலம் வேறு திக்கில் சென்று விழும் என்றெல்லாம் கற்பனை செய்தார்கள்.



சாமியார் நெருங்கியவுடன் அர்த்தமற்ற சப்தங்களைச் செய்து கொண்டு, வாள்களை வீசிக்கொண்டு பத்து பேர் மட்டும் பாய்ந்தனர்.

ஆனால் என்ன அதிசயம்! அந்தக் காவித் துணி கட்டியிருந்த சாமியாரோ சற்றும் அசரவில்லை. கொள்ளையரைப் பார்த்து குடல் தெறிக்க ஓடியிருக்கவேண்டும். ஓடவில்லை. அமைதியாய் நின்றார் சாது. தன்னைத் தடுத்து தூரநோக்குடன் நிறுத்துவார்கள் என்று நினைக்கவில்லை போல. கத்திக்கொண்டு குதித்தவர்களைப் பார்த்தால்தான் மற்றவருக்கு சிரிப்பு வந்தது.

ஒருவன் மட்டும் அவர் அருகில் சென்றான். அவரை அருகிலிருந்து உற்று கவனித்தான். ருத்ராக்ஷ மாலையைப் பார்த்தான். பின் கம்பைப் பார்த்தான். வளைந்து நெளிந்திருந்த கம்பு எதையோ நினைவுபடுத்தியது. தெளிவாய்த் தெரியவில்லை. "இதுதான் உம்மிடம் இருக்கும் சொத்தோ ?" என்றான்.

சாமியார் பதில் ஏதும் சொல்லவில்லை. கொள்ளையரைக் கண்டால் வீரம் நிறைந்தவர் கூடப் பதறுவார்கள். தொடை நடுங்குவார்கள். உயிருக்காகக் கெஞ்சுவார்கள். மண்டியிட்டு மன்றாடுவார்கள். ஆனால் அந்தச் சாமியாரோ ஏதும் செய்யாமல் நின்றார்.

பின் அந்தச் சாமியார் ஒரு விசித்திர வேலை செய்தார், மிக மூடத்தனமான வேலை கூட. கொள்ளையரை பயமுறுத்தும் நோக்கத்துடன் தன் கையில் இருந்த தடியை எடுத்து சுழற்றினார்.

எல்லோருக்கும் ஒரே சிரிப்பு. பாறையின் மீது சாய்ந்தபடி அமர்ந்திருந்த நந்தனுக்கும் சிரிப்பு. வேலுக்கும் வாளுக்கும் சற்றும் அஞ்சாத வீரர்கள் வெறும் மரக் கம்புக்கா பயம் கொள்வார்கள் ?

அப்போது திடீரென கம்பில் ஒரு மாற்றம். நேராக இருந்த தடி நெளிவது போலொரு பிரமை. ஆம் நெளிகிறது. மின் வெட்டும் நேரத்தில் கண்களுக்கு நேரே அந்தக் கம்பு பாம்பாய் மாறியது. திகைத்துப் போய் அவரவர் நின்ற இடங்களிலேயே நின்று விட்டனர்.

கையிலிருந்த கம்பு பாம்பாய் மாறியிருந்தது. காட்டில் காணாத பாம்பா? கண்ணில் பார்த்தால் வெறும் காலால் மிதிப்பார்கள் கொள்ளையர். எனினும் கம்பு பாம்பாய் மாறுவதைக் கண்ணுக்கு முன் கண்டவுடன் எல்லோரும் மிரண்டனர்.

பேசச் சக்தியற்றவர்களாக பிரமித்து நின்றார்கள். ஏன் அசையக்கூட சக்தியற்று சிலை போல் நின்றார்கள். சிலையின் கால்கள் போல இவர்களது கால்களும் கல்லாயின.

* * *

## அத்தியாயம் பதினைந்து
## கைத்தடி பாம்பானது



வந்தவனின் மாயா ஜாலத்தைக் நேரில் கண்டவுடன் எல்லோருடைய கால்களும் முதலில் கற்கள் போலாயின. பின் அங்கங்களிலெல்லாம் ஸ்மரணை வந்தது. மெல்ல மெல்லப பின்வாங்கிச் சென்றனர். இப்போது சாமியார் அருகில் யாரும் இல்லை. அவனைச் சுற்றிய காலியிடம் நொடிக்கு நொடி



பெரிதாகிக் கொண்டேயிருந்தது. அவர் மெல்ல நடந்து தன் வழியே சென்றாலும் இப்போது கேட்பாரில்லை.

ஆனால் அவன் செல்லவில்லை. இவன் காட்டில் காலடி வைத்தவுடனே விவகாரம் செய்யும் எண்ணத்துடன்தான் வந்திருக்கிறான் என்பதில் ஐயம் இல்லை. இந்த மானிலத்திலேயே பொல்லாத சாமியார் இவராகத்தான் இருக்க வேண்டும்! தன் கையில் ஒரு சீறும் சர்ப்பத்தைக் கொண்டு பயமில்லாமல் நின்றார் அந்தச் சாமியார். ஆறடி நீளமுள்ள நாகசர்ப்பம். அவ்வப்போது அதன் வால் தரையில் பட்டதால் நன்றாய் உயர்த்திப் பிடித்தார். மேலும் எச்சரிக்கையேதுமின்றி அந்தச் சாமியார் பாம்பை வெவ்வேறு திசையில் திருப்பித் திருப்பிக் காட்டி பயம் காட்டிக் கொண்டிருந்தார். பயந்த கூட்டத்தார் எல்லோரும் கால்களை இன்னமும் பின் எடுத்து வைத்தனர்.

அதைக் கண்டு சாமியார் கலீர என்று நகைத்தார். காட்டின் மரங்களுக்கிடையே அந்த நகைப்பின் பிரதித்வனியும் கேட்டது. எல்லோரும் தன்னையறியாமல் நடுக்கம் கொண்டனர். தங்களைவிட அதிக பலம் கொண்ட எதிரியாய் அவரை பாவித்து சலனம் செய்யாமல் நின்றனர். ஒருவர் கூட கண் இமைக்கவில்லை.

பாம்பைக் கண்டால் படையும் அஞ்சும் என்று தெரிந்து கொண்டவர இந்தச் சாமியார். ஆனால் அவர் கையில் பிடித்திருந்த பாம்பு கொடுத்த அருவருப்பைவிட அதை அவர் கையாளுகிற செயல் அதிக பயங்கரத்தை அளித்தது.

ஆனால் மொத்தத்தில் தத்தம்முடைய ஆயுளை அவசரத்தில் முடிவு செய்து கொள்ள பலரும் தயாரில்லை எனத் தெளிவாய்த் தெரிந்தது. கொள்ளையடிப்பதும் சற்று நேர சந்திப்பு தானே, நாளைக்கு இந்நேரம் நீ எங்கேயோ நான் எங்கேயோ என்று நடக்கும் விவகாரம். இன்று நடப்பதோ புதிதாய் இருந்தது. இதுவரை தங்களைக் கண்டு பயந்து ஓடியவரும் நடுங்கியவரும் சொல்வதையெல்லாம் கேட்கும் முன்பே கொடுத்தவரையும் பார்த்திருந்தார்கள். தங்களுக்கு பயத்தை உண்டாக்கக் காரணமாயிருந்தவன் இவன் மட்டும்தான்.

மீண்டும் நந்தன் பழைய வாழ்க்கைக்கு சம்மதம் கொடுத்து ஒப்புக்கொண்டபோது மிக்க குதூகலத்துடனே இருந்தார்கள்.

நந்தன் பழைய நிலைக்கு வந்தபின் முன்போல் அடிக்கடி கொள்ளையடிக்கலாம் என்று ஆனந்தம் கொண்டவர்கள் இப்போது வருத்தப்பட்டார்கள். "அதிர்ஷ்டக் குறைவினால இவனா முதலில் வரவேண்டும்?" என்று நினைத்தனர். இப்போது முதலுக்கே மோசமாகிவிடும் போல. ஒன்றும் இல்லையென்றாலும் பரவாயில்லை. இப்படி விவகாரத்தைக் கொண்டு வந்து விட்டானே?

கைத்தடி எப்படி சீறும் சர்ப்பமாய் ஆனது ? பார்த்து பிரமிப்படைந்தது மட்டுமல்ல. பயமும் கொண்டனர். பாம்பைக் கண்டு மட்டுமல்ல பயம். எல்லோருக்கும் மனதில் தேக்கி வைத்திருந்த அர்த்தமற்ற பயமெல்லாம் சாமியாரின் மாய ஜாலத்தைப் பார்த்தவுடன் பீறிக் கொண்டு வெளிவந்தது. அவ்வளவும் வெறும் கனவே என்று குழம்பினார்கள். இல்லை குழம்பிப் போன மூளையின் மீது விசித்திரக் கற்பனைகளை ஏவி விடக்கூடிய பெரிய மந்திரவாதியா இவன்? இதற்குள்ளாக எல்லோரும் பயந்து பத்து பதினைந்தடி தள்ளி நின்றனர்.

சாமியாரை துச்சமாய் நினைத்திராவிட்டால் இந்த நிலைமை வந்திருக்காது என்று பலரும் கருதினர். இப்போது இந்த ஆளை எப்படியாவது காட்டை விட்டு வெளியே அனுப்பிவிடவேண்டும் என்று தோன்றினாலும் எப்படி என்று தான் தெரியவில்லை. விட்டால் இங்கேயே குடித்தனம் மேற்கொண்டுவிடுவான் போல தோன்றியது.

எல்லோரையும் சுற்றிப் பாரததான் சாமியார், ஒரு பெருமையுடன். சுற்றிய பார்வை கடைசியாக நந்தனிடம் வந்து நின்றது.

ஒய்யாரமாய் சாய்ந்திருந்த நந்தன் இப்போது நிமிர்ந்து உட்கார்ந்திருந்தான். சாமியார் தன்னை உற்றுப் பார்ப்பது சவால் விடுவது போலவும் அவனுக்குத் தோன்றியது. அவனுடைய முகத தோற்றம் நந்தனுக்கு அச்சத்தை அளிக்கவில்லை. ஏதோ விளையாட்டுக்கு அழைப்பவர் போலப் பார்க்கிறார். மெதுவாக எழுந்தான்.

அவன் மனதில் ஒரு முடிவுக்கு வந்தான். இதையெல்லாம் பார்த்ததனால் கூட்டத்தாருக்கு உண்டான பிரமிப்பு நீங்குவதற்கு முன்னால், அந்தச் சாமியாரை எதிர்கொள்ளவேண்டும். "இந்த அற்பனுக்கும் தக்க புத்தி புகட்டி விட்டுத்தான் மறுவேலை" என்று எண்ணி நந்தன் எழுந்தான்.



அஞ்சா நெஞ்சம் படைத்த வாலிபன்தான். ஆனாலும் எதிரில் கண்ட மாயாஜாலக் காட்சி அவனை நிதானம் கொள்ளச் செய்தது. சாமியாரை நோக்கி நடக்கும் போதே பாம்பை உற்றுப் பார்த்தான். அதுவும் அடிக்கடி இரட்டை நாக்கை நீட்டி நீட்டி தான் உயிருடன் இருப்பதை விளம்பரப்படுத்தியது.

ஒரு நிமிடம் யோசித்தான். மந்திரவாதிகள் என்று சொல்லிக் கொள்கிறவர்களில் முக்கால்வாசிப் பேர் வெறும் ஏமாற்றுபவர்கள் என்று இதுவரை சொல்லி வந்தவன் நந்தன். இவன் கையில் பாம்புடன் சலனமற்றிருப்பது எப்படி? தைரியத்தாலும் பழக்கத்தின்பாலும்தானே? அப்படியென்றால் நம்மாலும் அதே காரியம் முடியுமல்லவா. இல்லை அவனிடம் இருக்கும் தனி சக்தி ஏதாவது நம்மிடம் இல்லையா? அருகில் செல்வதால் தீங்கு நேருமோ என்று யோசித்தாலும் என்னவானாலும் சரி என்று நடை தளராமல் நடந்தான்.

நந்தன் சாமியாரை எதிர்கொள்ள முடிவெடுத்ததில் முக்கியமானது அவன் கூட்டாளிகளின் அச்சமிக்க செயல்பாடு. இதுவரை அவன் காலால் இட்ட பணியைத் தலையால் செய்யக் காத்திருக்கிறார்கள் என்று நினைத்தான். இப்போது அந்தச் சாமியாருக்கு அருகே செல் என்றால் கூட அஞ்சுவார்கள். அவர்களின் மனத்தில் பீதி குடி கொண்டது. எந்த நேரம் இந்த மாயாவி என்ன செய்வானோ என்று எண்ணி, அனைவரும் தப்பிப் பிழைப்பதற்கு வேண்டிய உபாயங்களைப் பற்றி யோசித்துக் கொண்டிருந்தார்கள்.

நந்தன் இந்த மர்ம மனிதனின் செயலை ஒரு சவாலாய் எடுத்துக் கொண்டான். இப்போது தன் அதிகாரத்தைக் காட்டாவிட்டால் தன் கூட்டத்தினரிடயே என்றென்றும் தன் மேல் ஒரு களங்கம் நிலைகொள்ளும் என்று முடிவெடுத்தான். அதனால் தன் தலைமையை நிலைநாட்டிய பின்தான் இந்த மாயாவியை அனுப்ப வேண்டும் என்று உறுதிகொண்டான் நந்தன்.

தன் ஆயுத பலத்தையும் வீரத்தையும் அவ்வளவு துச்சமாகக் கருதி செயல்படும் இவனுக்கு ஒரு பாடம் புகட்டுகிறேன் என்று சங்கல்பம் செய்து கொண்டவனுக்கு திடீரெனக் கோபம் கொழுந்துவிட்டு எரிகிறது. உள்ளத்தில் குரோதக் கனல் கொழுந்து விட்டது. கண்கள் செந்நிறத்தை அடைந்தன. விசித்திர ஜால வித்தைகள் புரியும் இவன் கொட்டத்தை அடக்கவேண்டும். தற்பெருமை கொண்ட அந்தச்

சாமியாரின் கர்வத்தை ஒடுக்க வேண்டும் என்று ஒவ்வொரு காலடிக்கும் ஒரு காரணம் கற்பித்துக்கொண்டான்.

அதுவரையில் அவன் கண்ட காட்சியும் அடைந்த அனுபவமும் இதுவரை இல்லாதது. அடிவயிற்றில் திகிலையும் உண்டாக்கியது. நெஞ்சு "தடக் தடக்" என்று அடித்துக் கொள்ளத் தொடங்கியது. கண்ணுக்குத் தெரியாத ஒரு பிரம்மாண்டமான சிலந்திப் பூச்சியானது தன்னைச் சுற்றி மாய வலை ஒன்றை அமைக்கிறது என யூகித்தான். நிதானத்தை இழக்கக்கூடாது என்று தனக்குத் தானே சொல்லிக்கொண்டான்.

ஆனால் அந்த வீரனின் நெஞ்சில் புதிய தீரத்துவம் துளிர்த்து எழுந்தது. அந்தச் சாமியாரை வித்தை காட்டும்போது கையும் மெய்யுமாய்ப் பிடித்துவிட வேண்டுமென்னும் எண்ணத்துடன் அவர் முன்னே போய் நின்றான். இந்த மாய ஜாலத்திலிருந்து போராடி, வெற்றி கொள்ளத் தீர்மானித்தான். கையை நீட்டினான். சாமியாரின் கையிலிருந்து பாம்பைப் பிடித்தான். பற்களைக் கடித்துக்கொண்டு, சர்ப்பத்தை இறுக்கிப் பிடித்துக் கொண்டு பிடுங்கினான்.

பார்த்தவருக்கெல்லாம் பூமி சுழல்வதே நின்றது போல உணர்வு. பாம்பு நந்தன் கையில் நெளிந்தது.

பாம்பைப் பிடித்த போது நந்தனுக்கு கை கூசியது. கொல கொல என்று உணர்வு இருந்தது. என்னவானாலும் இந்தப் பாம்பை எட்ட எறியவேண்டும் என்று சங்கல்பம் செய்து கொண்டு தான் பிடித்தான். ஆனால பாமபு கைகளோடு ஒட்டிக்கொண்டது போலொரு எண்ணம். அவனுடைய உடம்பில் ஓடிய இரத்தம் உறைந்து கொண்டேயிருக்கிறது. சீக்கிரத்தில் கையை வீசி பாம்பை எட்ட எறியவேண்டும் என்றால் முடியவில்லையே? நந்தனுக்கு ஒத்தாசை செய்ய வேண்டும் என்று விசுவாசம் காரணமாக எல்லோருக்கும் தோன்றினாலும் யாராலும் நகர முடியவில்லை.

அங்கு இன்னொரு வியப்பான சம்பவம் ஏற்பட்டது. ஒரு நொடி கையில் பாம்பு நெளிந்தது. பின் மறுபடியும் அசைவற்றிருப்பது போலத் தோற்றமளித்தது. நந்தனின் அந்தச் செயலால் கூட்டத்தினர் எல்லோரும் கட்டுண்ட மந்திர சக்தியிலிருந்து விடுபட்டனர். நந்தன் கையில் இருந்தது வெறும் கம்பு தான் என்று கண்டனர். திடீரென கரகோஷமும் ஜயகோஷமும் கேட்கவே கண்களைத் திறந்தான் நந்தன்.



பின் அவன் கண் திறந்து சுற்றுமுற்றும் பார்த்தான். சமீபத்தில் வந்துவிட்டனர் கூட்டத்தார். பின்தான் கையில் இருந்த சர்ப்பத்தைப் பார்த்தான். மீண்டும் கைத்தடியாக மாறியிருந்தது.

இப்போது சாமியார் அவனைப் பார்க்கும் பார்வையில் சற்று மரியாதை தெரிந்தது. தன் மந்திர தந்திரங்களைக் கண்டு அதைச் சோதிக்க முற்பட்டவர் வரிசையில் இவன் ஒருவன்தான் இருப்பான் எனத் தெரிந்துவிட்டது.

'இனிக் கவலை இல்லை" என்று எல்லாரும் பெருமூச்சு விட்டார்கள். அடுத்த கணத்திலேயே சிவனடியார் மறைந்து மாயமாய்ப் போய்விடுவாரா என்றால் இல்லை.

தன்னை மாயாஜாலத்துடன் ஏமாற்றியதற்குக் கோபப் பட்டான் நந்தன். கையை உயர்த்தி சாமியாரை அறைய முயன்றான். ஒரு அறை சாமியாரின் முகத்தில் பளீரென்று விழுந்திருக்க வேண்டும். ஆனால் அதை எதிர்பார்த்த சாமியார் தன் தலையை வளைத்தார். மானிடரால் முடியாத கோணத்தில் கழுத்தைச் சுழற்றினார்.

அப்போது அவரது கழுத்தைப் பார்த்தான். கரு நீல நிறத்தில் இருந்தது. அவனது அறை வெறும் காற்றை தள்ளிக் கொண்டு வந்தது. சற்று முன்னால் வரை தன் சாமர்த்தியத்தைப் பற்றி கர்வப்பட்டுக் கொண்டிருந்த நந்தன் சாமியார உதைபடாமல் தப்பிவிட்டாரே என்று கோபப்பட்டான்.

எனினும் இது வெற்றிதான். எல்லோருக்கும் திருப்தி. அவர்களுக்கு ஏற்பட்ட சந்தேகங்களும் பயங்களும் அவர்களை விட்டு நீங்கியிருந்தன. நந்தன் அந்தச் சாமியாரின் மாயாஜாலத்தை நொறுக்கி விட்டான். சாமியார் அமைத்த மாயக்கோட்டை பொல பொலவென்று உதிர்ந்துவிட்டது.

சாமியாரை இன்னும் ஒரு முறை அறையலாம் என்றால் எல்லோரும் அருகில் வந்து சூழ்ந்து கொண்டார்கள். அது மட்டுமல்ல, அவரது கழுத்து மட்டும் வேறு நிறத்தில் இருந்தது நந்தனுக்கு வித்தியாசமான உணர்வைக் கொடுத்தது. நிச்சயமாக அருவருப்பல்ல. ஏதோ தயக்கத்தை உண்டுபண்ணியது.

சாமியாருக்கு சிறைவாசம் நிச்சயம் என்ற நிலை உருவானது. 'வஞ்சக நெஞ்சமுள்ள போலி சாமியாரே!'என்று கூறி சாமியாரைச் சூழ்ந்து கொண்டனர். அவர் கையில் முத்திரைகள் செய்யாமல் கையை முதுகுக்குப் பின் கட்டினர்.

ஆனால் சாமியார் சலனப்படவில்லை. யோகியின் இதழ்களின் மேல் ஒரு முறுவல் தொடர்ந்து தவழ்ந்தோடியது.

ஆனால் நந்தனின் அடுத்த வார்த்தைகளில் முறுவல் மறைந்தது.

"ஏய் இங்கே வாடா, சாமியின் பையை சோதனை போடு."

மற்றவருக்கெல்லம் அவன் செயல் மனத்துக்கு உகந்த தாயில்லை. 'எதற்காக மாயாவியுடன் தொடர்ந்து மோதுகிறோம், இது என்ன பைத்தியக்காரத்தனம்? சிவனடியார் சபித்தால என்னாகும்? என்று எண்ணினார்கள். 'இவருடன் பக்தியுடன் பழகி சிநேகம் செய்து கொண்டால் நல்ல காரியம் நிறை வேறுவதற்கு அநுகூலமாயிருக்கும்' என்று கூட சிலர் நினைத்தனர். ஆனால் எல்லோருக்கும் பொதுவாக ஒரு எண்ணம். இன்று ஏதோ விசித்திரம் நடக்கப்போகிறது. பாம்பு தோன்றிய படலத்தை விட விசித்திரமாக ஏதோ நிகழப்போகிறது. ஆனால் விசித்திரமா,விபரீதமா என்றுதான் தெரியவில்லை. ஆனால் அதைப் பார்க்கப்போகும் தருணம் கிட்ட நெருங்கி விட்டது என்று உறுதியாய்த் தெரிந்தது.

தன்னிடம் இருக்கும் பொருட்களை சோதனை போட கொள்ளையன் உத்தரவிட்டவுடன் அதற்கு மறுமொழியாக 'என்னிடம் என்னப்பா இருக்கப் போகிறது?' என்றான் சிவனடியார். ஆனால் அந்தக் காவிப் பையை இறுகப் பிடித்துக் கொண்டது நந்தன் கண்களுக்குத் தப்பவில்லை. சாமியார மீண்டும் சொன்னார் "என்னிடம் ஒன்றும் இல்லை. என்னைப் போகவிடுங்கள்."

முகத்தைச் சுளித்துக் கொண்டு "அதெல்லாம் எங்களுக்குத் தெரியும்" என்றான். பின் "என்ன சாமியாரே அப்படி என்ன தலைபோற அவசரம்?" பரிகாசக் குரலில் நந்தன் கேட்டான்.

நந்தன் மனோ தைரியத்தில் நிகரற்றவன். மற்றவர் அப்படியல்ல. விபரீதமான சந்தேகம் ஒரு நொடிப்பொழுதில் தோன்றி அவர்கள் மனத்தை அலைத்தது. மிகவும் சக்தியுள்ள சாமியாராய் இருக்கவேண்டும். பட்டப்பகலில் மாயம் செய்யக் கூடியவர் வெறெவரும் இருப்பதாகவே தெரியவில்லை. கம்பைப் பாம்பாக மாற்றுபவரிடம் தாறுமாறாக நடந்தால் ஏதாவது விபரீதம் வருமோ, என்னவோ? கவலை தொனித்த குரலில் கூறினார்கள். "நந்தா வேண்டாம்."



ஆனால் அவன் விடுவதாயில்லை. "பைக்குள் ஒன்றும் இல்லையென்றால் ஏன் இவ்வளவு சிரமப்பட்டு மாயாஜால எல்லாம் காட்டவேண்டும். மடியில் கனமிருக்கிறது. வழியில் பயம் இருக்கும். செயலுக்குத் தகுந்த சன்மானம் இருக்க வேண்டும். அதுபோலவே அவன் எதையோ மறைப்பதற்கே இவ்வளவும் செய்கிறான்" என்று உறுதி கொண்டான்.

'மரத்தடியில் உட்கார்ந்து ஜபமாலை உருட்டிக் கொண்டிருக்கும் சாமியாரில்லை இவன். ஏதோ விதத்தில் வித்தியாசப்பட்டவன் இவன் என்று தோன்றியது. ஏன் இந்த ஜாலமெல்லாம் செய்தான் என்று கூடிய சீக்கிரம் நான் பார்த்தாக வேண்டும்' என்று தோன்றியது.

நந்தன் பேச்சைக் கேட்டு முன் வந்தவன் சாமியின் தோள் பட்டையில் தொங்கியிருந்த பையைப் பிடுங்கினான். அதனுள் இருந்த எல்லாவற்றையும் தரையில் அலட்சியமாய்க் கொட்டினான். ஒரு சிறிய பை கீழே விழுந்தது. கொள்ளையரின் கூரிய கழுகுப் பார்வை எல்லாம் அந்தப் பையின் மேல் சங்கமித்தன. ஓடிச் சென்று ஒருவன் அதைக் கையில் எடுத்து அதன் கட்டை அவிழ்த்தான். அழகிய பெண் சிரிப்பது போல கிணி கிணி என்று சப்தம் செய்து கொண்டு பல பொற்காசுகள் தரையில கொட்டின.

மரக்கிளைகளின் நடுவே வந்த சூரிய வெளிச்சத்தில ஒவ்வொரு காசும் சின்னதொரு சூரியன் போலப் பிரகாசித்தது.

* * *

## அத்தியாயம் பதினாறு
## மாயக்கல்

யாழிசை போலிருந்த சப்தத்தை செய்து கொண்டு கீழே காசுகள் சிதறி விழுந்தன.

தரையில் பளபளவென்று ஏதோ பரவலாக ஜொலிப்பதைக் கண்டு எல்லோருமே பரபரப்படைந்தார்கள். யூகம் சரிதான். எல்லாம் மஞ்சள் வெயில் வீசும் நிறத்தில் சிதறி விழுந்த பொற் காசுகள் தான். பார்ப்பவர் கண்களைக் கூசும்படிச் செய்தது. அதிசயத்தில் முதலில் ஸ்தம்பித்தனர். பின் "எல்லாம் தங்கமா?" என்று பல குரல்கள் ஏக காலத்தில் எழுந்தன.

பாரம் தாங்கமாட்டாமல் திணறிக் கொண்டு பத்துவண்டி செல்லும் வணிகர் ஊர்வலத்தில் கூட இவ்வளவு பொற்காசுகள் கிடைக்காது. துணியும் நெல்லும் வெல்லமும் இருக்குமே தவிர பொன்னாய் இருக்காது.

ஆனால் எவ்வளவுதான் தனத்தின் மீது ஆசையிருந்தாலும் யாரும் அவசரமாய்ப் பாய்ந்து சென்று அவற்றை எடுக்க முயற்சிக்கவில்லை. மாயாவி இவன். வேறொருவர் கையில் எடுத்தவுடன் பொன்னும் களி மண்ணாய் மாறுமோ, இல்லை, கொட்டும் தேளாய் மாறுமோ என்று சந்தேகித்தனர்.

ஆனால் நந்தனுக்கு மனதுக்குள் புரிந்தது. "இதில் சித்து வேலை ஏதும் இல்லை. இவையெல்லாம் மாசற்ற பொற்காசுகள் தான்."

அதில் மட்டும்தான் அதிசயம் இல்லை. வேறொரு அதிசயம் காத்திருந்தது. நந்தன் குனிந்து ஒரு காசை எடுத்தான். அதை உற்றுப்பார்த்தான். பின் திருப்பித் திருப்பி ஆராய்ந்தான். பின் வேகமாகத் தரையில் கிடந்த இன்னும் சில காசுகளை எடுத்து ஆராய்ந்தான். பொன்னைக் காணாதவன் போல நடந்து கொள்கிறானே என்று எல்லோரும் வியந்தனர். ஆனால் நந்தன் ஆச்சரியப்பட ஒரு காரணம் இருந்தது. காசுகள் எல்லாவற்றிலும் வேங்கை சித்தரிக்கப் பட்டிருந்தது. வேங்கை என்பது சோழரின் சின்னம். அப்போது இவை எல்லாம் சோழரின் காசுகளா ?

அதில்தான் ஆச்சரியம் இருந்தது. இன்றைக்கு வட பெண்ணை வரையில் பாண்டியரின் கயல் கொடி பறந்து வருவதெல்லாம் தெரிந்ததே.

ஆனந்தன் அருகில் வந்தான். அவனும் ஆச்சரியப் பட்டான். "என்ன நந்தா? வேங்கைக் காசே இன்று கிடையாதே. பின் இவனிடம் எப்படி ?"

சோழர் காசுகளைப் பற்றி எல்லோரும் கேள்விப் பட்டதுண்டு. இரண்டு புலிகள் காவல் காக்கும் விதத்தில் செத்த மீனைப் போல பொன்னை உருக்கி லட்சோப லட்ச காசுகளை சோழர் செய்தனர். பாயும் வேங்கையை சித்தரித்தும் செய்தனர். ஆனால் அவர்கள் குலம் அஸ்தமனமாகி நூறாண்டு கூட ஆக வில்லை. அவர்கள் காசுகளைப் புழக்கத்தில் பார்க்க முடியாது. கடைகளில் கைமாறுவதும், கடல் கடந்து செல்வதும், ஏன் கொள்ளையடித்த பொற்காசுகளிலெல்லாம் இரட்டை மீன்கள்தான்



பொறிக்கபட்டிருக்கும். ஒரு நூறாண்டுகளாக தங்கள் சக்தியைப் பெருக்கிக் கொண்டிருந்த பாண்டியரின் சின்னமது.

அந்தந்தப் பரம்பரை தங்கள் குலச் சின்னத்தை நாணயங்களில் பொறித்துக் கொள்வார்கள். ஆனால் முன் ஆண்ட சாம்ராஜ்ஜியத்தில் காசுகளின் மேல் துவேஷம் காட்டுவதில்லை. ஆனால் சோழர் காசு வேங்கையுடன் இருப்பது இப்போது புழக்கத்தில் இல்லை. அது ஒரு சுவாரசியக் கதை.

பாண்டியனே வட பெண்ணை வரையில் இன்று வெற்றி கொண்டு ஆணை செலுத்தினான். ஆனால் ஒரு காலத்தில் பாண்டியரின் பூர்வீக ராஜ்யம் சோழப் புலியின் வயிற்றுக்குள்ளே போனது. ஆனால் வெறியுடன் போரிட்டனர். வெறி விடுதலைக்காக மட்டுமல்ல, சோழரின் மீதும்தான். ஆட்சிக்கு வந்த பின் அவர்களது அடையாளங்களையே அழிக்க முற்பட்டனர்.

சோழர்களுடைய கொட்டத்தை அடக்க வேண்டும் என்பதில் எந்தவித மாற்றுக் கருத்தும் பாண்டியருக்குப் பத்துப் பதினைந்து தலைமுறைகளாக ஏற்படவில்லை. அந்த விஷயத்தில் மட்டும் வம்சாவளியில் வந்த எல்லாருக்கும் பூரண மன ஒற்றுமை இருந்தது. சோழர் வம்சத்தை அடியோடு அழித்து விட வேண்டும் என்று அவர்கள் ஏகமனதாக முடிவு செய்தார்கள்.

பாண்டியர் சோழர் பிரதேசங்களைப் பிடித்தபின் அவர்கள வெறி அத்துடன் அடங்கவில்லை. ஊரெங்கும் சோழர்கள் செய்து வைத்திருந்த கல்வெட்டுகளை உளி கொண்டு அழித்தனர். ஆயிரமாயிரமாண்டுகள் நிலைத்திருக்கும் என்று நினைத்து ராஜேந்திரன் கட்டிய மாளிகைகளை இரும்புச் சங்கிலிகளில் கட்டி யானைகளைக் கொண்டு இழுத்து தரை மட்டமாக்கி, பின் அவையிருந்த இடங்களின் மீது கோவேறு கழுதைகள் கொண்டு உழுது விஷக்கடுகு பயிரிட்டனர். அடையாளம் தெரியாமல் மாற்றினர்.

அது போலவே சோழர் காசுகளை எல்லாம் கைப்பற்றினர். இருந்த ஒவ்வொரு புலிக்காசையும் வாங்கி உருக்கி மீன் காசுகளாய் செய்துவிட்டனர் பாண்டியர்.

ஆனால் ஒரு இடத்தில் மட்டும் புலிக்காசுகள் இன்னமும் கிடைத்தன. அவை புதையல்களில்தான் கிடைக்கும். பூமிக் கடியில் புதைத்து வைத்து என்றாவது தேவை என்றபோது எடுத்துக் கொள்ளலாம் என்று சோழர் காலத்தில் விட்டுச் சென்ற

வர்கள் பலர். படையெடுப்புகளுக்கும், கொள்ளையருக்கும் பயந்து பூமாதேவியின் காவலை நாடியவர் ஏராளம்.

ஆச்சரியம் தொடர்ந்தது நந்தனுக்கு. சாமியாரைப் பார்த்தால் உழைத்து சம்பாதிப்பவன் போலில்லை. இவனிடம் எப்படி சோழக் காசுகள். ஒன்று இரண்டு என்றால் பரவாயில்லை. 'ஒருவன் கையில் இவ்வளவு சோழர் காசுகளா? அப்படியென்றால் இது புதையல் தானா?' என்ற வினா எழுந்தது.

இது புதையலாகத்தான் இருக்கவேண்டும் என்று நந்தனுக்கு நிச்சயமாகத் தெரிந்தது. உறங்குபவன் திடீரென எதையோ கேட்டு தூக்கி வாரிப்போட்டுக்கொண்டு கண் விழித்ததுபோல ஞானோதயம் வந்தது. ஞானம் மட்டும் உதிக்க வில்லை, பழைய ஞாபகமும் வந்தது.

ஆம், மனதின் பின் பக்கத்திலிருந்து பழைய நினைவு ஒன்று வந்தது.

தன்னை சொந்தப் பிள்ளைபோல் வளர்த்த முருகையனை பற்றிய நினைவு அது. கொள்ளையர் கூட்டத்தின் தலைவனான முருகையன் தினந்தினம் ஆற்றில் இறங்கிக் குளிக்கும் போது சிறுவனாயிருந்த நந்தன் கரையில் அமரந்திருப்பான். பொழுது



போகாமல் ஒரு குச்சியால் ஆற்றங்கரையைக் குத்திக் குடைந்து கொண்டிருப்பான். தினந்தினம் இப்படியே போய்க் கொண்டி



ருக்கும்போது ஒரு நாள் குச்சி கிளறிய மண்ணில் சூரிய ஒளியில் ஏதோ ஒன்று மின்னியது.

பொன் வண்டு அது என்று ஆர்வத்துடன் வெளியே எடுத்த வனுக்கு அது பொற்காசு என்று தெரியவந்தது. அதில் ஒரு பாயும் புலி சித்தரிக்கப்பட்டிருந்தது. உடனே அமர்க்களம் செய்து முருகையனை வெளியே அழைத்தான்.

முதலில் வேங்கை பொறித்த காசைப் பற்றி முருகையனுக்கும் ஆச்சரியம்தான். நந்தனிடம் சோழர்கள் பற்றியும் அவர்கள் அழிவைப்பற்றியும் அவர்கள் சுவடே இருக்கக் கூடாது என்று பாண்டியர் கங்கணம் கட்டிக்கொண்டது பற்றியும் சொன்னான் முருகையன்.

"பின் இந்தக் காசு எப்படித் தப்பித்தது?" என்று நந்தன் வினவ, ஆற்றங்கரைக்கு அருகேயிருந்த குன்றை நோக்கினான் முருகையன். "மலையில் இருந்து ஏதாவது புதையலிலிருந்து மழை நீர் அடித்து வந்திருக்கும்" என்று சொல்லிவிட்டான். அப்போது சிறுவனை சந்தோஷப்படுத்த கோப்பெருஞ்சிகனின் கதையையும் சொன்னான். சொல்லிவிட்டுப் பல நாள் அதற்காக வருத்தமும் பட்டான்.

அவ்வளவுதான். சிறுவன் நந்தனுக்குப் புதையல் பைத்தியம் பிடித்துவிட்டது. மலை மேல் நந்தன் தினந்தினம் சென்று தீவிரமாகப் பலநாள் தேடினான். காலை எழுந்ததும் ஆற்றங்கரைக்குச் சென்றுவிடுவான். முனை கூர் செய்யப்பட்ட குச்சியை வைத்து மலை அடிவாரமெங்கும் கிளறிக் கொண்டிருப்பான். தனக்குத்தான் கோப்பெருஞ்சிகன் புதைத்து வைத்துவிட்டுச் சென்றிருக்கிறான் என்று பூரணமாக நம்பினான். ஆனால் புதையல் கிடைத்தபாடில்லை.

அவனும் விடுவதாய் இல்லை. எப்போதும் காடும் மேடு மாய்ப் பார்த்து ஒரு குச்சியால் குத்தி கோழிபோல கிளறிக் கொண்டே இருந்தான். நந்தனின் செயல்களைப் பற்றிய செய்தி பரவியது. ஆனால் மற்ற கூட்டத்தினர் பரிகாசம் செய்தாலும் அவன் கவலைப் படுவதில்லை.

இதெல்லாவற்றையும் பார்த்துக் கொண்டும் மற்றவர் இதைப் பற்றிய கேலி பேசுவதைக் கேட்டுக் கொண்டும் இருந்த முருகையன் கோபம் கொண்டான். இப்படியொரு சிந்தனைப்

போக்கில் நந்தன் உள்ளம் ஆழ்ந்தது முருகையனுக்குப் பிடிக்க வில்லை.

இவனையே தனக்குப் பின்னர் இந்தக் கூட்டத்தின தலைமையை ஏற்கப் பயிற்சி கொடுக்கவேண்டும் என்று எண்ணிய முருகையனுக்கு அவமானமாய்ப் போனது. எல்லா வற்றையும் கற்றால்தானே வயது வந்தவுடன் வேலையைத் தொடங்கலாம்? இப்படி நாட்களை வீணாகக் கழிக்கிறானே என்று வருந்தினான். ஆற்றங்கரைக்குப் போக வேண்டாமென்று சொல்லிப் பார்த்தான். இரவு ஏமாற்றத்துடன் திரும்பும் சிறுவனைக் கண்டு எல்லோரும் கேலிப் பேச்சு பேசுவார்கள். முருகையன் சோர்ந்து போயிருக்கும் நந்தனிடம் "நாமெல்லாம் புதையல் புதைத்து வைக்கும் பரம்பரையடா! அதைத் தேடும் வேலை உனக்கெதற்கு?" என்று அதட்டியும் பார்த்தான்.

நந்தன் கேட்பதாயில்லை. நந்தனால் அந்தத் தேடுதலை விட்டுவிட்டு ஒருநாள் கூட இருக்கமுடியவில்லை. அப்படி ஒரு வெறி அவனைப் பற்றியிருந்தது. ஒரு கையில் அந்தப் பொற காசையும் மற்றொரு கையில் அந்தக் குச்சியையும் வைத்தபடி ஆற்றங்கரையில் சதா தவமிருந்தான். தொடர்ந்து தன் முயற்சிக்குத் தோல்விதான் என்றவுடன் முருகையன் ஒரு கணம் தயங்கி நின்றான். 'சிறுபிள்ளைத்தனம் என்று விட்டுப் பிடிக்கலாமா? தானாகத் திருந்திவிடுவானா?' என்று யோசித்தான்.

ஆனால் அடுத்த கணத்தில் ஒரு தீர்மானத்துக்கு வந்த வனாய்ச் சட்டென்று எழுந்தான். அதற்கெல்லாம் காலம் கடந்து விட்டது. அவ்வளவுதான்! ஆற்றங்கரையில் இருந்த நந்தனைத் தேடிச் சென்றான். அவன் கையிலிருந்த பொற்காசைப் பிடுங்கி ஆற்றில் விட்டெறிந்தான். தன் கையில் பிரம்பை எடுத்தான். தன் முழுபலத்தையும் கொண்டு விளாசினான். சிறுவனின் உடலெங்கும் ரத்தம் கசியும் வரை அடித்தான். இன்றும் புதையல என்றால் ஆங்காங்கே உடல் வலிக்கும் நந்தனுக்கு.

சில நாள் பல்லைக் கடித்துக் கொண்டு பொறுமையாக இருக்க வேண்டியதுதான் என்று அந்த ஆசையைக் கட்டுக்குள வைத்திருந்தான் சிறுவன் நந்தன். ஆனால் அப்படியே அந்த ஆசை மறந்து போனது. இன்று அதே ஆசையை வெளிக



கொணர்ந்த புண்ணியம் இந்தக் காவி உடுத்திய வேஷ தாரியுடையது.

ஆம். இவன் முக்காலமும் உணர்ந்த மகான் அலல. வெறும் வேஷதாரி. பொன்னுக்காக இந்தச் சாமியார் வேடம் தரித்திருந்தான். மற்ற ஞானிகள்போல செல்வத்தை இவன் கண்ணெடுத்தும் பார்ப்பதில்லை என்று இருப்பவனில்லை. சிவ பக்தியிலும், விரக்தி மார்க்கத்திலும் ஈடுபட்டவர் என்று நினைக்க முடியாதபடி தங்கத்தின் மீது ஆசை இன்னும் போகவில்லையே? கேவலம் இந்த உலக செல்வத்தைக் காட்டிலும் சிவலோகச் செல்வம் எவ்வளவோ மேலானது என்று நம்பி வாழும் சிவ யோகிகளின் மத்தியில் ஒரு வேஷதாரியா? நந்தன் அவனை உற்றுப் பார்த்தான். கூட்டத்தாரின் இரும்புக்கரங்கள் அவனை நன்றாய்ப் பிடிததிருந்தன. எனினும் தன்னை விடுவித்துக் கொள்ள அவன் முயற்சிக்கவேயில்லை.

இவன் வழிப்போக்கனாகக் காட்டுக்குள் வரவில்லை என்று ஊர்ஜிதமானது. கோப்பெருஞ்சிகன் புதைத்து வைத்த செல்வத்தைத் தேடித்தான் வந்திருப்பானோ? கோப்பெருஞ்சிகன் புதைத்த செல்வம் இந்தக் காட்டில்தான் ஒளித்துவைக்கப் பட்டிருக்கிறது என்று பொதுவாக ஒரு பேச்சு. நூறாண்டாகப் பெருந்திரளான மக்கள் இந்தக் காட்டுக்குள் வந்து அந்தப் பொக்கிஷத்தைத் தேடினார்கள். பலருக்குக் கனவில் அது இருக்குமிடம் தெரிந்தது என்று சொல்லிக்கொண்டு காட்டுக்குள் வந்தனர். அவர்களுள் பலரும் வெளிச் செல்லவேயில்லை. வெளி வந்தவரில் பலர் பித்துப் பிடித்துப் பிதற்றிக்கொண்டு வந்தனர்.

சாமியாரிடம் இவ்வளவு செல்வம் வியப்பில்லையா? சாமியாரை நோக்கினான் நந்தன். பரிகாசக் குரலில் "எப்படியடா இருபப் பொற்காசுகள். எவ்வாறடா உன்னிடம் இவ்வளவு பொன்? தவ வலிமையில் வானத்திலிருந்து விழ வைத்தாயோ? நான் அபகரித்தால் இதுவும் பாம்பு போல செப்புக் காசுகளாய் மாறுமா?

மௌனமாய் இருந்தான் சாமியார்.

"சொல். உனக்கு எப்படிக் கிடைத்தது?"

"எனக்கு ஒருவர் கொடுத்தார். கோயில் திருப்பணிக்காக."

"பொய் சொல்லாதீர்."

ஆனால் நந்தனுக்கு ஊர்ஜிதமானது. நிச்சயமாகப் புதையல் ஒன்றை இவன் கண்டு பிடித்திருக்கிறான். பின் அதை

விடப் பெரும் புதையலைக் கண்டுபிடிக்கும் நோக்கத்துடன் வந்தி ருக்கிறான். நந்தனுடைய இரு கண்களிலிருந்தும் இரு மின்னல்கள் தோன்றி ஒளி வீசி உடனே மறைந்தன. அன்று முருகையனால் தடைப்பட்டது இன்று இந்தக் காவி உடுத்திய சாமியாரால் நிறைவேறுமா? வெட்டவெளி ஆகாசத்தில் தடை யின்று சிறகு விரித்துப் பறக்கும் பறவையைப் போல நந்தனின் கற்பனை நகர்ந்தது.

திடீரென யோசனை தடைப்பட்டது. கூட்டத்தினரில் ஒருவன் சிதறிக்கிடந்த காசுகளைச் சேகரிக்கும்போது வேறு எதையோ கண்டு பிடித்துவிட்டான். தரையிலிருந்து மங்கலான நிறத்தில் ஒரு கல்லைக் கையில் எடுத்து வந்தான். "நந்தா இந்தக் கல்லும் இந்த சுருக்குப் பையிலிருந்துதான் உருண்டோடி யிருக்கவேண்டும்" என்றான்.

பார்க்க ஒன்றும் விசேஷமாக இல்லையே என்று நினைத்துக் கையில் வாங்கினான் நந்தன்

அதே சமயத்தில் ஓரக் கண்ணால் சாமியாரைப் பார்த்தான். கல்லை நோக்கிய சாமியாரின் முகத்தில் முன்னை விடக் கடுகடுப்பு அதிகமாயிற்று. இந்தப் பொன்னையெல்லாம் விட அந்தக் கல்லுக்கு அதிக மதிப்பை அவன் கொடுத்தான என்று புரிந்தது. ஆனால் ஏன் என்றுதான் புரியவில்லை. அதை



ஆராய வாங்கும்போதே ஒரு சிறப்புமில்லை என்றுதான் தோன்றியது. ஆனால் அவனுக்கு ஒரு அதிர்ச்சி. பொற்காசு வைத்திருந்த கையை நீட்டியே அந்தக் கல்லை வாங்கினான். அந்தச் சின்னக் கல்லினுள் மின்னல் போல, வைரம் போல ஒரு



ஒரு நொடிக்கு ஜொலித்தது. இல்லை இல்லை ஆயிரம் சூரியன் ஒளியை ஒத்த வெளிச்சம் வெளி வந்தது. ஆமாம் அந்தக் கல்தான் மாறிவிட்டது. வெளிச்சத்திற்குக் காரணம் அதுதான்! என்ன அதிசயம். கல் ஜொலித்தது. அது மட்டுமல்ல, புயல் குமுறும் வானத்தைப்போல் உறுமியது.

'ஆ! இந்தக் கல் உயிர்பெற்றதுபோல் மின்னுகிறதே' என்று நினைக்கும்போதே உடம்பிலிருந்து ஒவ்வொரு ரோமமும் குத்திட்டு நின்றது. இது சாத்தியமில்லையே? தனக்குப் பைத்தி யந்தான் பிடித்து விட்டது என்று நந்தன் நினைத்தான்.

காசை ஆனந்தனிடம் கொடுத்துவிட்டுக் கல்லை மீண்டும் நன்றாய் ஆராய்ந்தான். என்ன அதிசயம்? கல் மீண்டும் மங்கலானது.

"ஆனந்தா அந்தக் காசை அருகே கொண்டு வா" என்றான்.

ஆனந்தனும் அப்படிச் செய்ய மீண்டும் வானத்திலிருந்து ஒரு மின்னல் பாய்ந்து வந்து அவன் சுற்றுப்புறத்தை வெளிச்சப் படுத்தியது போலொரு உணர்வு. பொற்காசுகளைக் கண்டவுடன் மின்னல்போல மின்னி வேங்கைபோல உறுமல் சத்தமிடுகிறது அந்தக் கல். சோதனைக்காக மீண்டும் ஒரு முறை பொன்னை நகர்த்தியவுடன் கல் மீண்டும் இருண்டது.

சுவர்ணத்தின் அருகே இருந்தால் ஜொலிக்கிறது. அகற்றினால் ஒளியும் அகல்கிறது.

அப்படியென்றால் அவன் நினைத்தது தவறு. நெஞ்சத்தை ஒரு நிலையில் நிறுத்தி சுற்றுப்புற உலக நினைவையே அகற்றி இறையருளில் மூழ்கிவிடும் இந்தத் தவசிகள் பலவித சக்திகளைப் பெறுகிறார்கள் என்பது இவன் விஷயத்தில் தவறு. இந்தச் சாமியாருக்குப் புதையலை கண்டுபிடிக்கும் சக்தியும் உண்டா என்றால் அது இந்தக் கல்லினால்தான்.

ஆனால் இந்தக் கல் எல்லோர் பேச்சையும் கேட்குமா? இல்லை பிரத்யேக மந்திரம் ஏதேனும் இருக்குமா என்றுதான் நந்தனுக்குப் புரியவில்லை.

அதனால் இந்தச் சாமியாரைப் பகைத்துக் கொள்ளாமல் ஸ்னேகம் செய்துகொண்டால் இந்தக் காட்டில் எங்கே அந்தப் புதையல் இருந்தாலும் கண்டு பிடித்துவிடலாம் என்ற முடிவுக்கு வந்தான் நந்தன்.

* * *

## அத்தியாயம் பதினேழு

## காசு கிடைத்தது

தங்கத்தை அருகில் கொண்டுவந்தால் மாயக் கல்லுக்குள் பளிச பளிச்சென்று மின்னல்கள் தோன்றி மறைந்தன. அகற்றியதும் மின்னலைப் போலவே மறைந்துவிட்டது. எதிர பார்த்ததைக் காட்டிலும் மிகவும் ஆச்சரியமான காரியங்கள் நடக்கின்றனவே என்று மின்னுகிற கல்லின் மீது எல்லாருடைய கண்களும் கவனமும் சென்றன.

எல்லோரும் மாயக்கல்லின் ஜாலங்களைக் கண்டு வியந்தபோது நந்தனுக்கு மட்டும் சிந்தனை வேறு விதம் சென்றது. தங்கம் பக்கத்தில் வைத்தால் மட்டுமே மின்னுகிறது. இல்லை யென்றால் வெறும் கல்போல உடனே கருத்துவிட்டது என்பது நந்தனின் மனதில் அழுத்தமாகப் பதிந்தது. நந்தனின் ஆர்வத்தை வார்த்தைகளால் வர்ணிக்க முடியாது. ஆசைகளையும்தான்.

தற்போது கை நிறைய பொன் இருந்தது. ஆனால் இதைவிட ஆயிரம் மடங்கு அதிகப் பொன்னைப் பெற வாய்ப்பும் இருந்தது. அதை நினைத்த போது அவனுடைய நெஞ்சு 'படபட' என்று அடித்துக் கொண்டிருந்தது. உடம்பெல்லாம் வியர்வை யினால் சொட்ட நனைந்து போயிருந்தது. ஏற்கனவே, சாமியாரின தந்திர மந்திரங்களை எதிர்கொண்டதில் சற்று களைத்துப் போயிருந்தான். இப்போது அதிவேகமாக சிந்தித்ததனால அவனுடைய களைப்பு மிகுதியாகியிருந்தது. கால்கள் தளர்ந்து தடுமாறின. உட்காரவேண்டும் போலிருந்தது.

எல்லோருக்கும் புதைத்து வைக்கப்பெற்ற பொக்கிஷத்தைக் கண்டுபிடிக்க ஆசையுண்டு. ஆனால் சிலருக்குப் பொக்கிஷம்தனைக் கண்டுபிடிக்கும் பிரத்யேகத திறன் உண்டு. பொக்கிஷம் வைக்கும் இடத்தில் ஒரு வகைச செடிகளே வளரும். இல்லை ஒரு வகை மிருகங்களோ பறவைகளோ கூடும் என்று அவர்களுக்குத் தெரியும். அதை வைத்துக் கண்டுபிடிப்பார்கள் என்றெல்லாம் வதந்திகள் உண்டு. இவனோ வித்தியாசமான வழியைக் கடைப்பிடிக்கிறானே ? ஆனால் பலன் நிச்சயமாகக் கொடுக்கக்கூடிய வழி இதுதான்.

சாமியார் சிந்திக்கும் நந்தனை உற்றுப் பார்த்தான். அவனும் சாமியாரின் பார்வையைச் சந்தித்தான். அறிவு ஊறித் ததும்பும் கண்கள் கொண்டிருந்தான் சாமியார். அறிவு மட்டுமா,



வேறேதோ இருந்தது. 'நான் உங்களையெல்லாம் விடப் பெரியவன்' என்ற அகந்தை இருந்தது. 'வா வா ஒரு கை பார்த்துவிடலாம்'. என்றது. முதுமையிலும் ஒரு இளமைத் துடுக்கு. சாது என்றாலும் சாத்வீக குணத்துக்கு சற்று பற்றாக்குறை போலும்.

கல்லை மீண்டும் சோதித்துப் பார்க்கும் எண்ணம் அவனுக்கு வந்தது. 'இந்தக் கல்லைக்கொண்டு எப்பேர்பட்ட பொன் இருப்பதையும் கண்டு பிடிக்குமா ?'

தலையசைத்தான் சாது.

'சோதித்துப் பார்க்கலாமா ?'

சரி என்பது போலத் தலையசைத்தான் சாது.

'நீர் திரும்பிக் கொள்ளுங்கள். ஒரு பொற்காசை இங்கிருக்கும் ஒருவனிடம் கொடுக்கிறேன், நீர கண்டுபிடியுங்கள்' என்று கல்லை சாமியாரிடமே கொடுத்தான்.

சாமியார் திரும்பிக் கொள்ள, காசை கூட்டததில் ஒருவனிடம் நந்தன் கொடுக்க, அவனும் இடுப்புத் துணியில் அதை ஒளித்து வைத்துக் கொண்டான.

'சரி திரும்புங்கள்' என்று சாமியாரிடம் உத்தரவிட்டான் நந்தன். ' முடிந்தால் யாரிடமிருக்கிறது என்று கண்டு பிடியுங்கள்.'

திரும்பிய சாமியார் மெல்ல எல்லோர் அருகிலும் நடந்து வந்தார். ஒருவரிடமும் நிற்கவில்லை.

திடீரென ஒருவன் முன் நின்றார். அவராக நிற்கவில்லை. கையில் வைத்திருந்த கல் விளக்கேற்றியது போல மின்னியது. கூட்டத்தினரிடையே சலசலப்பு நிசப்தமாக மாறியது. பேச்சிழந்து நின்றனர்.

அவனும் மடிப்பில் வைத்திருந்த பொன்னை எடுத்துக் கொடுத்தான. வெற்றியுடன் அதைக் கொண்டு வந்து நந்தனிடம் கொடுத்தார் சாமியார்.

இன்னும் முழுவதுமாக் நந்தனுக்கு நம்பிக்கை வரவில்லை. முதல்முறை போலவே இன்னும் மூன்று முறை சரியாகச் செய்தார். மொத்தம் நான்கு முறை காசு வைத் திருந்தவனைக் கண்டுபிடித்தார். தன் பலத்தை மந்திர சக்தி யினால் நிரூபித்தவுடன் சற்று பயந்து போனார்கள் எல்லோரும். ஏதாவது செய்தால் நாய்க்குட்டியாய் மாற்றினாலும் மாற்றிவிடுவார் இந்தச் சாது என்ற பயம்.

நந்தனுக்கு வேகத்தில் ஓடியது மனம். இந்தச் சாமியார் பொக்கிஷத்தைத் தேடிக் கொண்டு காடு காடாய் அலைவான்

போல். தனக்குப் பெரும் உதவியாய் இருப்பான். எனினும் இவனை வைத்து முதலில் சிறு பிள்ளைப் பிராயத்திலிருந்து தான் தேடிய பொக்கிஷத்தைக் கண்டு பிடிக்கவேண்டும் என்ற ஆசை.

அதுவும் ஒரு புதையல் இருக்கும் இடம் தோராயமாகத் தெரியும். முருகையனிடம் தர்மத்துக்கு அடி வாங்கிய ஆற்றங் கரையிலோ அதை ஒட்டிய குன்றிலோ நிச்சயமாக ஒரு புதையல் இருக்கிறது என்று அவனே அறிந்திருந்தான்.

நந்தன் புதையல் வேட்டையைக் கைவிட்டுவிட்டான் என்று எண்ணி அதைப் பற்றிய பேச்சை சாகும் வரை எடுக்க வில்லை முருகையன். எனினும் புதையலின் பொருட்டு நந்தன் அடியை மறக்கவில்லை. அதுவரை அவனைக் கைநீட்டி முருகையன் அடித்ததில்லை. அப்படிக்கும் சேட்டை செய்வதில் நந்தனுக்கு நிகர் அவனே. அன்று வாங்கிய அடி இன்றும் வலித்தது- மனதில்.

பல ஆண்டுகள் மனதில் ஒளிந்திருந்துவிட்டு வெளியே வந்தது பூதாகார உருவத்தில் புதையலின் மீது ஆர்வம். அதற்குக் காரணம், தானே மறந்தபோது கும்பிடப் போன தெய்வம் குறுக்கே வந்தது போல், புதையல் கண்டுபிடிக்க ஒரு வழி. இந்தக் கல்லின் மகிமை உண்மையாக இருக்கும் பட்சத்தில் இந்தப் பிராந்தியத்தில் உள்ள புதையல் எல்லாம் அவனுக்கே சொந்தம் என்று புரிந்தது. 'ஒரே இடத்தில் பானை பானையாக தங்கமும் வைரமும் வைடூரியமும் இருக்குமாமே? எல்லாம் அது கண்டுபிடிக்கும் ஒருவனுக்கே சொந்தமாமே' என்று எல்லோரும் புதையலைப் பற்றி வர்ணிப்பார்கள். புதையலைப் போல ஒருவன் வாழ்வை மாற்றுவது ஏதுமில்லை என அவனுக்குத் தெரியும். பல வருஷங்களாக மனதின் ஓரத்தில் தனக்கு தெரியமல் நிலைபெற்று இருந்த ஆசையைத் துறந்துவிட அவன் தயாராயில்லை. இந்தச் சாமியாரின் உதவியை நாட முற்பட்டான்.

இப்போது பார்த்தால் சற்று நேரத்துக்கு முன் நந்தன் முகத்திலே எள்ளும் கொள்ளும் வெடித்தன எனச் சொல்ல முடியாது. இந்தச் சாமியாரிடம் ஸ்னேகம் செய்துகொண்டு பலனை டைய முற்பட்டான். இவ்வளவு நேரம் நையாண்டியாகவும் கோபம் தொனிக்கவும் பேசிக் கொண்டிருந்தான். இப்போதோ இளகிய குரலில் 'நான் உனக்கு விடுதலை தருகிறேன். அதற்குப் பிரதியாக நீ எனக்குச் செய்யக்கூடியது ஒன்று இருக்கிறது' என்றான்.



தன்னை விடுதலை செய்ய ஒரு தேவையும் இல்லை என்று சாமியாரும் முரண்டு பிடிக்கவில்லை. "அப்படியானால் உடனே அதைச் சொல்லு, எனக்குத் தில்லையில் வேலை இருக்கிறது."

"என்னுடன் ஒரு இடத்துக்கு வாரும். அங்கு சொல் கிறேன்" என்று சொல்லிவிட்டு மற்றவரைப் பார்த்து "நானும் இவரும் ஆற்றங்கரைக்கு அருகே சென்றுவிட்டு வருகிறோம்" என்றான்.

நந்தன் தனியாகச் சாமியாருடன் செல்கிறான் என்ற அங்கு கூடியிருந்த எல்லோருடைய முகத்திலும் பரபரப்புக் காணப்பட்டது. முன்பின் யோசனையில்லாமல் காரியம் செய்கிறான் என்று பயந்தனர். ஆட்சேபிக்கும் குரல்களும் கிளம்பின. இந்தச் சாமியாரால் அவனுக்கு யாதோர் அபாயமும் நேரிடாதபடி பார்த்துக் கொள்வது எப்படி என்று வருந்தினர்.

"இவருடன் தனியாகப் போகவேண்டாம்" என்று எல்லோரும் வலியுறுத்தினர். எப்படியாவது அவனுக்கு நல்ல காரணத்தை சொல்லித் தங்களையும் அழைத்துக்கொண்டு போக வைக்க வேண்டும் என்று ஆன மட்டும் முயற்சித்தனர.

நந்தனுக்கோ ஆற்றங்கரையில் ஏமாற்றம் காத்திருக்கிறதா என்று தெரியவில்லை. அதனால் தனியாகவே செல்லப் பிரியப் பட்டான். அந்த ஆற்றங்கரை அவனுக்குப் பழைய ஞாபகங்களைக் கொடுத்ததும் ஒரு காரணம்.

"இவனால் என்னை ஒன்றும் செய்ய முடியாது. இருக்கவே இருக்கிறது என் வாள்" என்றான்.

"ஆமாமப்பா, இவனை என்னால் ஒன்றும் செய்ய முடியாது" என்று நையாண்டியாகக் கூறினான் சாமியார்.

நந்தனும் சாமியாரும் தனியாக ஆற்றங்கரைக்குப் புறப் பட்டார்கள். போகும் வழியில் பேச்சு கூடக் கொடுக்கவில்லை நந்தன். தன் நெடுநாள் ஆசை நிறைவேறும் தருணம் நெருங்கி விட்டதாகவே தோன்றியது அவனுக்கு. அவசரமாகச் சென்று அதை நிறைவேற்ற வேண்டும் என்ற ஆவல். இந்தக் கல் செயல் பாட்டைக் கண்டபின் அதை உபயோகித்துப் புதையலைக் கண்டுபிடிக்கலாம் என்ற ஆர்வம் இருந்தபோதும் அது சாத்தியமா என்று அறியும் ஆவல் மனத்தில் பெரும் பாரமாய் அமர்ந்து அவனை அமுக்கிக் கொண்டிருந்தது. சாமியாரோ எதைப் பற்றியும் கவலைப் படாமல் நடந்தான். ஏதோ பாடலை முணு

முணுத்தபடி சில சமயம் நந்தன் பின் தொடர்வான். சில சமயம் வழிதெரிந்தவன் போல அவனை முந்திக்கொண்டு செல்வான். ஆற்றுக்கு நெடுந்தூரப் பிரயாணம் அல்ல. அதிக நேரம் செல்லவில்லை.

திடீரென காட்டுப்பாதை முடிந்தது. ஆரண்யத்தின் நடுவிலே ஒரு மனோகரமான ஆறு ஓடியது. அதைக் கண்டவுடன் நந்தனுக்கு ஆர்வம் உச்சிக்கு ஏறியது. அந்த ஓடும் நீருக்குள்தான் முருகையன் விட்டெறிந்த அந்தக் காசு இன்னும் இருக்க வேண்டும். அந்தக் காசைக் கண்டுபிடித்ததுதான் அவன் வாழ்வில் முதல் சாதனை. அதற்குப் பின் மூட்டை மூட்டையாய்ப் பொன்னைக் கொள்ளையடித்தாயிற்று. மூட்டை மூட்டையாய் அதை செலவும் செய்தாயிற்று. ஆனால் அந்த ஒரு காசு போல வராது.

சாமியாரிடம் திரும்பினான் "அய்யா இந்த இடத்தில்தான் நான் ஒரு பொற்காசைக் கண்டேன். அது ஒரு புதையலின் அங்கம் என்று தெரிந்து அதைத் தேடித் தேடிக் காலம் கழித்தேன். என் தந்தை அந்தக் காசை இந்த ஆற்றில்தான் விட்டெறிந்தார்" என்று விளக்கினான்.

"அதற்கென்ன, அந்தக் காசு உனக்கு வேண்டுமா? இந்தக் கல்லைக் கையில் வைத்துக்கொள். அந்த ஆற்றில் இறங்கு. முயற்சி செய்" என்று உற்சாகப்படுத்தினார்.

மறு வார்த்தை பேசாமல் கல்லைக் கையில் வாங்கிக் கொண்டு ஆற்றில் இறங்கினான் நந்தன். நீர் உடம்பின் மீது பட்ட போது குளிர்ந்தது. ஆர்வத்தில் உடல் எவ்வளவு உஷ்ணமாக இருக்கிறது என்று கண்டு கொண்டான்.

தண்ணீர் அவனையே இழுத்துச் செல்லப் பார்த்தது. இது போலவே வெகுகாலம் வேகமாய் ஓடிய ஆறு இது. இதில் முருகையன் விட்டெறிந்த காசு அதே இடத்திலா இருக்கும் என்ற சந்தேகம் வந்தது. காசை விட்டெறிந்து பல நாள் ஆகிவிட்டதாலும் நடுவில் பல முறை பெரு மழையும் வெள்ளமும் வந்ததாலும் நம்பிக்கை குறைவாகவேயிருந்தது. இருபது ஆண்டுகளில் ஆற்றில் நீர் வரத்து கொஞ்சமா நஞ்சமா?

இடுப்பளவு தண்ணீர் வந்தது. கல்லை இரு கைகளிலும் உயர்த்திப் பிடித்து நிற்காமல் நடந்தான். ஆற்றங்கரையில் நின்ற சாமியாரோ திரும்பிப் பார்க்கும் போதெல்லாம் சமிக்ஞை பாஷையினால் ஏதோ சொல்ல முயன்றார்.



கழுத்து வரை நீர் வந்த போது திடீரென கல் உறுமியது. மின்னல் போல வெளிச்சம் உள்ளிருந்து வந்தது.

ஆற்றின் கீழ் இருந்த சகதியில் நடக்கும்போதே அவனுடைய கால்கள் தடுமாறின. எனினும் கல்லை கெட்டியாகப் பிடித்து நீரில் தலை முழுகினான். கண்களைத் திறந்து உற்றுப் பார்த்தான்; அந்தக் கல் கலங்கிய நீரிலும் இன்னும் வழி காண்பித்தது. நந்தன் குனிந்து மண்ணில் கையை விட்டு ஆராய்ந்தான். திடீரென கல்லைத் தவிர இன்னமும் வேறு ஏதோ மினவே அதை ஒரு கையில் எடுத்தான். கையில் ஒரு பொற்காசு தட்டுப்பட்டது.

கிடைத்துவிட்டது! பல வருஷங்களுக்கு முன் முருகையன் விட்டெறிந்த அதே பொற்காசு. அது அவனுடைய பொற்காசு.

அவன் மனதில் புதுத் தெம்பு ஏற்பட்டது. அடையாளம் கண்டுபிடிக்க முடியாத நீர்நிலைக்குள் ஒரு தங்கக்காசை இருபது ஆண்டுகளுக்குப் பின் கண்டு பிடிக்க முடிந்தால் பின் இந்தக் கல்லால் வேறென்ன செய்ய முடியாது?

தொப்பலாக நனைந்து வெளிவந்தான். வெளிவரும்போது அந்தக் குளிர்ந்த வாடைக் காற்றின் கொடுமைகூட அறியவில்லை. கையிலிருந்த ஒரு காசை உயர்த்திப் பிடித்துக் கொண்டே வெளிவந்தான். நனைந்த முகத்தில் வெற்றிப் புன்முறுவல் செய்தான்.

மலர்ந்த புன்னகையுடன் கூடிய கண்களில் ஒரு வெறி. அடுத்த வேலை என்னவென்று உணர்ந்தவன்போல் வேறு திசையை நோக்கினான். ஆற்றின் அருகிலிருந்த சிறிய குன்று ஒன்றை அண்ணாந்து பார்த்தான்.

நிச்சயமாக பாறைப் பிரதேசத்தில் ஒரு புதையல் இருக்கிறது. அதைத் தேடித் தேடி சிறுபிள்ளைக் காலத்தில் எவ்வளவு நாள் செலவழித்திருப்பான். இந்தக் கல் இருந்தால் ஜயத்துக்கு மேல் ஜயம் நிச்சயம்! நெடு நாள் ஆசை நிறைவேறும் தருணமிது என்று குன்றை நோக்கிப் பார்த்தவன் அதில் திடுதிடுவென்று ஏறத் தொடங்கினான். அவனுக்கு சற்றுப் பின்னால் தன் கல் பறிபோய்விடுமோ என்று பயந்து சாமியாரும் பின்னால் ஓடினார்.

"எங்கு செல்கிறாய் ?" என்றார் மூச்சிரைத்தபடி சாமியார்.

"இந்தக் காசு அந்த மலையிலிருந்துதான் மழையில அடித்து வந்திருக்க வேண்டும். நாம் அதையும் கண்டு பிடிப்போம்" என்றான்

சாமியார் காரியம் எவ்வளவு தவறானது என்பதை எடுத்துச் சொல்ல முற்பட்டார். "வேண்டாம். இது வேங்கையின் ரத்தவெறி போன்றது. உன்னை அப்புறம் விடாது."

"இல்லை. இல்லை. அந்தப் புதையலைக் கண்டு பிடித்தால் உமது காசுகளை உம்மிடமே கொடுத்து விடுகிறேன்" என்று உறுதியளித்தான்.

"அப்படியென்றால் செல்" என்றார் சாமியார் தன்னை மீறி வந்த சிரிப்பை அடக்கிக்கொண்டு.

மலை மேல் பாதை என்பதே இல்லை. இருந்தாலும அதன் மேல் அவன் பார்வை இருந்திராது. கண்ணெல்லாம் கல்லின் மீதுதான். மரஞ்செடிகளிலும் புதர்களிலும் இடித்துக் கொண்டே பைத்தியம் பிடித்தவன்போல நந்தன் நடந்தான். உட லெங்கும் சிராய்ப்புகள். ரத்தம் கசியத்தொடங்கியது. புன் முறுவலோடு பின்தொடர்ந்து போகலானார் சாமியார்.

பித்துப் பிடித்தவன் போல சொட்டச் சொட்ட நனைந்தபடி குன்றின் மேல் ஏறினான். பாதி மலை கூட ஏறியிருக்க மாட்டான், ஒரு புதரின் அருகே கல் உறுமியது. வாளை எடுத்தான். அதைக்கொண்டு புதரை அகற்றினான். கையளவில் ஒரு மண் பானை புதைந்திருந்தது.

அதை ஆர்வததுடன் பாரததான. அதன் அளவு சற்று சிறியதாய் இருந்தது ஏமாற்றத்தைக் கொடுத்தது. சுற்றுப புறமெங்கும் விரிசல் விட்டு ஓரிடத்தில் மட்டும் உடைந்திருந்தது. புதரின் வேர் அதை உடைத்திருக்கவேண்டும். அந்த ஓட்டை வழி யாகத்தான் அந்த ஒரு காசு வெளியே வந்திருக்க வேண்டும்.

வாளைத் திருப்பிக் கைப்பிடியால் பானையை ஒரு போடு போட்டான். சிதறிக்கீழே தரையில் விழுந்த பொற்காசுகளை எண்ணினான். அதில் சரியாகப் பதினேழு பொற்காசுகள இருந்தன. மீதிக் காசானது நனைந்து போய்க் கையில் இருந்தது.

வேறேதாவது பானை அங்கு இருக்குமா என்றால் கையிலிருந்த மாயக்கல் மங்கலாய் இருந்தது. ஒளி ஒன்றும் இல்லை.

"ச்சீ இதற்காகவா வாழ்வெல்லாம் இவ்வளவு சிரமப்பட்டோம். அடி வாங்கினோம்" என்று நினைத்தவுடன



வெறுப்பாய் வந்தது. பதினெட்டு காசுகளுக்காகவா இவ்வளவு கஷ்டம். மனம் கசந்து போனது. அவனுடைய ஆகாசக் கோட்டைகள் தகர்ந்து இடிந்து அவன் தலை மீது விழுந்து கொண்டிருந்தன.

உடைந்த பானைக்கு அருகே இடிந்து போய் உட்கார்ந்தான் நந்தன்.

* * *

## அத்தியாயம் பதினெட்டு
## கம்பூஜ ராஜனின் கல்

நந்தன் புதையலைப் பெரும் சிரமத்துடன் எடுத்தபோது கைகள் வலித்தது கூடத் தெரியவில்லை. ஆனால் புதையல் இத்தனை சொற்பமானது என்று அறிந்தவுடன் மனம் வலித்ததை முகம் வெளிக்காட்டியது. சட்டென அமர்ந்தான். அவனருகில் அமர்ந்தார் சாமியார். அவனை நோக்கினார்.

"கிடைத்த தங்கம் போதவில்லையா? இன்னும் கண்டு பிடிக்க வேண்டுமா?" என்று வினவினார் அவன் மனதைப் படித்த சாமியார்.

வெந்த புண்ணில் வேலைப் பாய்ச்சுகிறார் எனத் தோன்றியது அவனுக்கு. "உமக்கே ஆசை இருக்கும் போது எனக்கு இருக்கக்கூடாதா?" என்று பதில் கேள்வி போட்டான்.

"ஏனப்பா? தங்கத்துக்கு ஆசைப் படாதவர் யார்?"

"ஆசை எல்லோரிடமும் இருக்க வேண்டும் என்று அவசியம் இல்லையே? ஒரு சாமியாரிடமா இந்த ஆசை யென்றுதான் பெரு வியப்பு உண்டாகிறது!"

"சரி உனக்குத்தான் இந்தக் கானகத்தில் சுவர்ணத்துக்கு என்ன பயன்? பசியென்றால் அதை உண்ண முடியுமா?" என வினவினார்.

பதில் சொல்ல முடியாமல் நந்தன் ஒரு நொடி விழித்தான். சாமியார் சொல்வதிலும் உண்மையிருந்தது. ஒரு பொருளுக்கு நேரடி உபயோகமில்லாமல் இவ்வளவு மதிப்பிருப்பது தங்கத்துக்கு மட்டும்தான். அதனால் தங்கம் பேரளவில் வைத்திருப்பவர் அடைந்திருக்கும் செல்வச் செருக்கை மற்றவருடன் ஒப்பிட்டுப் பார்த்தால் புதிராய் இருந்தது.

சாமியார் தொடர்ந்தார். "உழைக்க சோம்பல்படுபவன்தான புதையலைத் தேடுவான். ஆனால் பூமிக்குள்ளேயிருந்து புதையலை எடுப்பது உழைப்பதைவிட கஷ்டமப்பா. புதைப்பவன காவல் இல்லாமல் புதைப்பானா? புதையலை வைப்பவன வெறுமனவேவா வைப்பான். ஏதாவது மந்திரத்தை ஓதி வைப்பான். இல்லை பூதத்துக்கு பலி கொடுத்து காவல வைப்பான். வெகுநாள் பூதத்தின் ஆளுகை அவ்விடத்தில நீடித்து நிற்கும். புதையலைத் தேடி வருபவர்கள் எல்லோரும் பீதி அடைவார்கள். கண்டுபிடிப்பவன் பாட்டுக்குப் பாவம். புதையலைத் தொட்டால் பூதம் பிடித்துப் கொள்ளும். பூதம் வந்து நெருப்புப் பிழம்பு போல அகன்ற வாயைக் காட்டும்போது செத்துப் போய்விடுவான். இல்லை பித்துப் பிடித்து விடும்."

இப்படிப் பெரியோர் சொல்லி நந்தனும் கேள்விப் பட்டிருந்தான். அது இப்போது ஞாபகத்துக்கு வந்தது. சாமியார சொல்வதுபோல அறிவு தனை இழந்து பிரமை பிடித்த மக்களை இந்தக் காட்டில் பார்த்ததுண்டு.

நந்தன் கையில் இருந்த ஒரு பொற்காசை நெடுநாளாய்ப் பிரிந்து இருந்த அதன் உறவினர்களுடன் சேர்த்தான். பதினெட்டு வேங்கைகள் சூரியனில் ஜொலித்தன. காசுகள் கொஞ்சம்தான். ஆயினும் அது அபூர்வமான சுகத்தை கைக்கும் விரல்களுக்கும் அளித்தது. கல்லின் மேலிருந்த கோபமும் குறைந்தது. ஆப்பை யிலிருப்பதுதானே சட்டியில் வரும். ஏமாற்றம் மெல்ல மெல்லக் குறைந்தது. இந்தக் கல் தங்கத்தை உற்பத்தி செய்யாது அல்லவே. கண்டுதான் பிடிக்கும்.

அவன் மனம் சாந்தமடைந்தாலும் சாமியார் விடுவதாய் இல்லை. "புதையல் புதையல் என்று சொல்கிறாயே? புதையலைத் தேடி அலைவோரின் சித்தம் அவ்வளவு சுவா தீனத்தில் இல்லை என்றுதான் சொல்லவேண்டும். இது வெல்லாம் மாயை" என்றார்.

நந்தனுக்கு வயிற்றெரிச்சல். இப்படிப்பட்ட சாமியார்கள் எல்லாவற்றையும் பொய் என்பார்கள். தேகம் பொய்யானது, மனம் பொய்யானது, சந்தோஷம் பொய்யானது, வலி கூடப் பொய்யானது என்று ஊரெல்லாம் விளம்பரம். முதுகில் நாலு திருச்சாத்து சாத்தினால் கத்துகிறானா என்று பார்க்க ஆசை. அப்போது தெரிந்து போகும் வலியென்பது உண்மையா மாயையா என்று.



ஆனால் கோப்பெருஞ்சிகனின் புதையல் இந்த அனாகாமையில் இருப்பது வாய்வழிச் செய்தி என அவனுக்குத் தெரியும். அதனால் கோபத்தை அடக்கிக் கொண்டு "உன்னுடைய முகராசையிருந்தால் நானும் பொக்கிஷத்தைப் பிடித்துவிடுவேன்" என்று நந்தன் கேட்டு விட்டு ஆவலுடன் சாமியாரின் முகத்தைப் பார்த்தான்.

"உனக்குப் பிராப்தமிருந்தால்தான் உனக்குக் கிடைக்கும் என்று கூடச் சொல்ல முடியாது. உனக்கு நியாயமாக உரியதுதான் உனக்குக் கிடைக்கும்" என்றார்.

நந்தன் பானையை சுட்டிக்காட்டி "அப்போது இந்தத் தங்ககாசுகள் யாருக்கு?" என்றான்.

"உன்னுடையதுதான்".

"நீர் கொண்டு வந்தீரே அவை?

"கண்டுபிடித்தபோது என்னுடையது. இன்று நீ கவியவன். அதனால் உன்னுடையது. தங்கக்காசுகளை வட்ட மாகச் செய்வது ஏன் தெரியுமா? சக்கரம்போல ஒருவனிடமிருந்து மற்றவரிடம் ஓடிச் செல்வதனால்தான்" என்று சொல்லிச் சிரித்தார் சாமியார்.

"திரும்பத் திரும்பச் சொல்கிறேன் புதையல் என்ற எண்ணத்தை விடு. அநாதையாகவும் தன்னந்தனியாகவும் இருக்கும் ஐஸ்வர்யம் அப்படியெல்லாம் ஒருவரிடம் சென்று சமுகமித்துவிடாது. குபேரனின் தயாள குணத்தைப் பெற்றவராலே மட்டுமதான் முடியும். மிதமிஞ்சிய ஐஸ்வரிய யோகம் உனது ஜாதகத்தில் இருக்கவேண்டும். அப்போதுதான் புதையல் கிடைக்கும்".

"ஜாதகமெல்லாம் எனக்குக் குறிக்கவில்லையே. பிரச்சனம் குறி ஜாதகம் எல்லாம் பார்க்காமல் புதையல் கிடைக்கும் வழி இருக்கிறதா?"

"புதையல் கண்டுபிடிப்பவனுக்கு மனத்தில் சிறிதும் சலனம் இருக்கக் கூடாது. புதையல் என்பது பெண்போல. தாபம் உணர்ச்சியேயில்லாத உன்னுடன் அவள் வர மாட்டாள். இருபது வருஷ காலமாக மகத்தான பிரயத்தனங்களினாலேதான் எனக்கே இது கிடைத்தது."

"இந்தப் பழைய கதையெல்லாம் எதற்காக? ஏன் இப்படி வளைத்து வளைத்துப் பேசிக் கொண்டிருக்கிறீர?" என்று கடுமையான குரலில் கேட்டான் நந்தன். சாமியார் தட்டிக்

கழிக்கிறார் என்றவுடன் கோபமும் ஆத்திரமும் பொங்கிக் கொண்டு வந்தன. நந்தன் அதை நம்பவில்லை. மண்ணாசை, பெண்ணாசை, பொன்னாசைகளை வெறுத்து ஊர் ஊராய் அலையும் இந்தச் சாமியாரிடம் இருக்கும் திறன் தனக்கும் இராதா?

"சரி இவ்வளவு நாளாய் இவ்வளவு ஆசையைத் தேக்கி வைத்திருந்தாயே? இந்தக் காட்டில் அப்பேர்ப்பட்ட புதையல் இருக்கிறதா என்ன?" என்று வினவினார் சாமியார்.

சாமியார் வாயைப் பிடுங்குகிறார். எனினும் சொன்னான்.

"கோப்பெருஞ்சிகன் என்ற மாவீரன் ஒருவனிருந்தான். அவனது காடவர் குலத்தினர் சோழப் பேரரசின் காலத்தில் புகழ் பெற்ற வீர வகுப்பாராயிருந்தனர். புராதன சோழர் குலம் நீடிப்பதற்கு வாய்ப்பில்லாமல் ஆக்கியவன் கோப்பெருஞ்சிகன். அவனது புதையல் இந்தக் காட்டில்தான் எங்கோ இருக்கிறது."

"கோப்பெருஞ்சிகன் பெரும் சிவ பக்தன். உனக்குத் தெரியுமா?" என்று வினவினார் சாமியார்.

"அப்படியா?"

"ஆம். தில்லையில் ஒரு கோபுரத்தை அவன்தான் கட்டினான். அவன் சாகும் முன் சேர்த்து வைத்த சொத்துகள் ஏராளம். நிச்சயமாக இந்தக் கானகத்தில்தான் எங்கோ புதைத்து வைத்திருந்தான். அதில் கொஞ்சத்தை எடுத்து தில்லையில் ஒரு கோபுரம் கட்டி மற்ற கோபுரங்களைச் சீரமைத்தான். மீதியிருக்கும் சோழர் புதையலும் சிதம்பரம் கோயிலுக்காகத்தான் எங்கோ ஒளித்து வைத்திருக்க வேண்டும்" என்றார் சாமியார்.

இப்போது நந்தனின் நம்பிக்கை இன்னும் வலுப்பட்டது. செல்வமெல்லாம் இந்தக் காட்டில்தான் எங்கோ புதைந்து கிடந்தது. அதைக் கண்டுபிடிக்கப் பலரும் எத்தனித்து மடிந்து போயிருந்தனர். தலைமுறை தலைமுறையாக காட்டில் உள்ள குகைகளிலும் புதர்களிலும் எவ்வளவுதான் தேடினாலும் புதையல் தேடுவோருக்கு அனுப்பு ஏற்பட்டதாகத் தெரியவில்லை. தேட கானகத்துக்குள் சென்ற பலரும் வெளி வரும் போது பித்தர்களாய் வந்தனர். பித்தில் உளரும் போது வெளி உலகுக்குப் புரிந்த சில வார்த்தைகளில் அவர்கள் அந்தப் புதையலைப் பார்த்ததாகச் சொல்லிக் கொண்டிருந்ததும் புரிந்தது. பெரியதொரு மர்மம் இருந்தது. நந்தனுக்குக் காட்டில் ஒவ்வொரு கல்லும் முள்ளும் தெரியும். மூலை முடுக்கும் தெரியும். அப்படியொரு புதையல்



இருப்பதாகத் தெரியவில்லை. இல்லையென்றால் மண்ணுக்கு மிகு ஆழமாகத்தான் அது இருக்க வேண்டும். ஆனால் அவ்வளவு சாதுர்யமாக அவற்றை சேகரித்தவன் சாமானியன் கண்டுபிடிப்பது போலவா விட்டுச் சென்றிருப்பான் என்று இதுவரை அதைப் பற்றி நந்தன் பெரிதாகக் கவலைப்பட்டதே இல்லை. இந்தக் காட்டில் எங்கோ ஒளித்து வைக்கப்பட்டிருந்த கோப்பெருஞ்சிகனின் புதையல் தனக்கு உரியது என்ற எண்ணமே அவன் உள்ளத்தில் வெகு நாளாய் உதயமாகாமல் இருந்தது. ஆனால் இப்போது இந்தச் சாமியாரின் கைங்கரியத்தால் நந்தனுக்குள் சின்னஞ்சிறு ஆசை எனும் சிறிய தீப்பொறி அதிவிரைவில் பெரிய காட்டுத் தீ ஆகிவிட்டது.

புதையல் என்பது அவனைப் பெரிதும் சிந்தனையில் ஆழ்த்தியது. அந்த ஒரு காசை வைத்து அவன் சிறு பிள்ளை காலத்தில் எவ்வளவு சந்தோஷம், எவ்வளவு ஏமாற்றம், எவ்வளவு வலி. எல்லாம் அலை போல திரும்பி வந்து ஞாபகமாய் மூழ்கடித்தது.

"நவநிதி என்று சொல்வார்களே; அவ்வளவும் இங்கே இருக்கிறது! இந்தக்காட்டில்தான் இருக்கிறது. குபேரனுடைய ஐஸ்வர்யத்தையும் தோற்கடிக்கும் செல்வக் களஞ்சியம் இங்கே இருக்கிறது. அதைக் கண்டுபிடிக்கும் ஆயுதமும் நம் கையில் இப்போது கிட்டிவிட்டது. உதவிக்கு இந்தச் சாமியாரும் இருக்கிறார். இதை விட்டு எதற்காகக் கொள்ளையடிக்க வேண்டும்! வெட்டில்லை. குத்தில்லை. சரியான இடத்தில் தோண்டினால் ஆயுட்காலம் வரை அனைவரும் ஆனந்தமாய் இருக்கும் அளவுக்குப் பொன்னும் மணியும் கிடைக்கும். ஒருவர் வாயிலும் இருக்க வேண்டாம். யாரும் என்னை சபிக்க மாட்டார்கள்" என்றெல்லாம் யோசித்தான்.

அவன் மனதைப் படித்தவன் போல சாமியார் "புதையலின் மீதொரு ஆசை ஏற்படுவது மனிதனுக்கு எவ்வளவு குரூரமான தண்டனை தெரியுமா? மாய மாரீசனைத் தொடர்ந்து இராமர் சென்ற கதை கேட்டிருக்கிறாயா? அது போலத்தான் இந்தப் புதையலைத் தேடுவது. நாம் தேவை எனும் போது கிடைக்காது. புதையல் என்பது பெண் மோகம் போன்றது. இருதயத்தின் தணியாத தாபம். பெண்ணின் சௌந்தரிய வடிவத்தைப் போன்றது பொன்னின் மோகன உருவம்."

பொன்னின் பயங்கர மோகன சக்தியையும் இந்தச் சாமியார் எவ்வளவு சரியாக அளந்து மதிப்பிட்டு வைத்திருக்கிறார் என்று வியந்தான் நந்தன்.

"எல்லாம் எங்களுக்குத் தெரியும்" என்று அவர் அறிவுரையை நிறுத்த வேண்டும் போலிருந்தது. ஆனால் திடீரென ஒரு நினைவு.

அந்த நாட்டியப் பெண்ணின் கோமள இருதயத்துள் நுழைவதே ஒரே குறிக்கோளாய் வைத்திருந்தவனுக்குக் கொஞ்ச நேரமாக அவள் நினைவே இல்லை. இதுவரை அந்த நடனக் காரியின் நினைவில் தவித்திருந்தான். பெருமுயற்சி செய்து அந்தச் சோர்வைப் போக்கிக் கொள்ள முயலும்போது அவளையே அடியோடு மறக்கவைக்கும் சம்பவம் இந்தப் புதையல். அவளை எண்ணி எண்ணி நொந்து கொண்டிருந்தவனுக்கு, அந்த நடனக்காரியின் பிரிவினால் அறிவு நாளுக்கு நாள் சிதறிப் போய்விடுமோ என்று பயந்த அவனுக்கு இது ஒரு புதுத்தெம்பைக் கொடுத்தது.

அந்த மாயக் கல்லை உற்றுப் பார்த்தான். பொற்காசுகளுக்கு நடுவே மின்னிக் கொண்டிருந்தது. அதைக் கண்டவுடன் தனக்கே உரியதாக்கிக் கொள்ளவேண்டும் என்ற ஆசை. அது புதுமையாய் இருந்தது. சில நாட்களுக்குள் இரண்டு பொருட்களுக்கு அப்படியொரு ஆசை வந்துவிட்டது. அந்த நாட்டியக்காரியும் இந்தக் கல்லும்.

"இதென்ன அசந்தர்ப்பமான உணர்வுகள்?" என்று மனதை அதட்டிவிட்டு, "விந்தைதான். இப்படிப்பட்ட கற்களெல்லாம் இந்தக் கலி காலத்திலும் இருக்கின்றனவே?"

"உண்டு அய்யனே. கங்கை கொண்ட சோழபுரத்தில் சந்திரகாந்தக் கல் கருவறைக்குள் இருக்கிறது. வெயில் காலத்தில் குளிர்ச்சியாகவும் மழைக் காலத்தில் சூடாகவும் அது மாறி ஈசனுக்கு நல்லதொரு சூழலை ஏற்படுத்தும்" என்றார் சாமியார்.

காசுகளைப் பார்த்தான். "இவை குறைவாய்ப் போனால் என்ன? இந்தக் கல் இருந்தால் எத்தகைய புதையலையும் கண்டு பிடித்துவிடுவேன். இதற்கென ஏதாவது மந்திரம் இருக்கிறதா என்று மட்டும் சொல்லுங்கள்."

"மந்திர தந்திரமெல்லாம் இல்லை. பொன்னைக் கண்டவுடன் இந்தக் கல் அதைப் பிரதிபலிக்கும். கண்ணாடி



போல அல்ல. பிம்பமானது தங்கத்தை விட ஆயிரம் மடங்கு பிரகாசமாயிருக்கும். ஆனால் அதில்தான் ஒரு சிக்கல். அது பூமியில் மிக ஆழமாகப் பதியாத பொற்காசுகளை மட்டும் கண்டு பிடிக்கும். சிறிய புதையல்களைக் கண்டுபிடிக்கும். விரலளவில் இந்தக் கல் இருந்தால் அருகாமையில்தான் மின்னும். பெரிய கல்லிருந்தால் தூரத்திலேயே மின்னும்."

நந்தனுக்குத் தூக்கி வாரிப்போட்டது. இப்படி சிறு சிறு புதையலாய்த் தேடி என்று கரை சேருவது? முதுமை வந்துவிடும். பெரிய கல்லிருந்தால்தான் கோப்பெருஞ்சிகனின் புதையல் கைவசம் வருவது சாத்தியம். அந்த நம்பிக்கை மெய்யாகும் காலம் இப்போது நெருங்கி வந்த போது தடங்கலா?

"இதைவிடப் பெரிய கல் எங்கிருக்கிறது?"

பெருமூச்சு விட்டுவிட்டு, சாமியார் சொன்னார் "தில்லையில் இருக்கிறது, ஆனால் அதை நெருங்குவது எளிதாயிருக்காது."

"தில்லையில் எங்கே?"

"நடேசன் கோயில் கூரை தங்கமில்லையா? அதனடியில் கம்பூஜ நாட்டு ராஜன் பதித்து வைத்தான், ராஜேந்திரன் காலத்தில். அந்தப் பொன்னின் அருகாமையில் உறுமும் சப்தம் எப்போதும் ஒலிக்கும் என்று."

தில்லைக்குச் சென்று அந்தக் கம்பூஜக் கல்லை அபகரிப்பது என்பது விசித்திரமான யோசனைதான்; ஆயினும் ஏன் கையாண்டு பார்க்கக் கூடாது என யோசித்தவனின் முகம் வாடியது. அவனுடைய உல்லாசம் குறைவதற்கு முகாந்தரம் ஏற்பட்டது. தில்லைக் கோயிலுக்குள் எப்படி அதை எடுப்பது? முன்பொரு காலம் தன் பெயர் கொண்ட நந்தனார் கதையைக் கேள்விப்பட்டான். கீழ் ஜாதி நந்தன் கோயிலுக்குள் சென்றவுடன் நந்தி நகர்ந்ததாம். வேள்வித் தீயுனுள் புகுந்து கைலாசம் அடைந்தானாம். இதையெல்லாம் புராணங்கள் கூறும். ஆனால் சேரி மக்கள் சொன்னதும் அவன் ஞாபகத்துக்கு வந்தது. கோயிலுக்குள் நுழைந்துவிட்டான் கீழ் ஜாதிக்காரன் என்று அவனைப் பிடித்து உயிருடன் எரித்து விட்டனராம் அந்தணர்கள். எதை நம்புவது?

இன்னொரு விஷயமும் அவனுக்கு நினைவு வந்தது. அந்த நாட்டியக்காரி தில்லைக்குத்தான் செல்கிறேன் என்று சொன்னார்களே!

கதையைக் கேட்டதும் நந்தன் கண்களில் தோன்றிய ஆசை வெறியை அளந்திட்டார் சாமியார். அந்த நொடியே தில்லைக்குச் செல்வதென்று நந்தன் தீர்மானித்தான். அந்த க்ஷணமே அவன் மனம் அவனிடமில்லை.

இதுவரை நகர்ப்புறத்துடன் போக்குவரத்து ஏதும் வைத்துக் கொள்ளவில்லை. தப்பித் தவறிக்கூட அரசரின் ஆட்களிடம் அகப்பட்டுக் கொள்ளக்கூடாது என்று உறுதியாய் இருந்தவனுக்குள் மாற்றம். அந்தப் புதையல் விஷயம் அவன் உறுதியைக் குலைத்து விட்டது.

மனதை திடப்படுத்திக் கொண்டான். "இங்கே பேசிக் கொண்டு நிற்கும் நேரமெல்லாம் வீண் போவதாகவே நினைக்கிறேன். தில்லைக்குச் செல்ல வேண்டும். அந்தக் கல்லை மட்டும் நான் எடுத்து வந்து கோப்பெருஞ்சிகனின் புதையலைக் கண்டுபிடிக்க வேண்டும்" என்ற ஆர்வம் மனதில் பொங்கிக் கொண்டிருந்தது.

பளிச்சென்று சொல்லி வைத்தாற்போல் அவன் மனதில் ஒரு எண்ணம் தோன்றியது. தேடவேண்டியது அந்தக் கல். போக வேண்டியது தில்லை. அதை உரக்க வேறு தன்னையறியாமல் சொல்லிவிட்டான்.

"நான் தில்லைக்குச் சென்று கொள்ளையடிக்கப் போகிறேன்" என்று தீர்மானமாய்ச் சொன்னான் நந்தன்.

சாமியார் முகத்தில் உடனே புன்சிரிப்பு. தனக்கு மட்டும் கேட்கும் சப்தத்தில்,

"போ, போ, நீ தில்லையைக் கொள்ளையடிக்கிறாயா? தில்லை உன்னைக் கொள்ளையடிக்கிறதா என்று பார்ப்போம்" என்று முணுமுணுத்தான் அந்த யோகி.

* * *

## அத்தியாயம் பத்தொன்பது
## பைரவர் ஏமாற்றினார்!

தமிழகக் கோயில்களில் காலையில் கடைசியாகத் திறப்பது தில்லைதான்.

இரவில் கடைசியாக மூடப்பெறுவதும் அதுதான். மற்றக் கோயில்களில் எல்லாம் கடவுள்கள் சாய்ந்து கண்ணை



மூடிச் சில நாழிகை கழித்தே நடேசனுக்கு அர்த்த ஜாமம் நடைபெறும்.

அதுபோலவே சூரியன் கீழ் வானத்தில் நன்றாய் உயர்ந்த பின்னே தான் தில்லைக் கோயில் கதவைத் திறப்பார்கள். சூரியோதயத்துக்குள்ளேயே கோயில் திறப்பது மார்கழியில்தான். கதவு திறந்தபின்னும் பொது ஜனம் வருவதற்கு முன் ஏகப்பட்ட சடங்குகள். ஆனால் எப்போதுமே பெயருக்குத்தான் திறப்பதெல்லாம். கோயிலுக்குள்ளேயே பல தில்லைவாழ் அந்தணர்கள் காவலுக்குப் படுத்திருக்கவேண்டும். நடேசனுக்குப் பகலும் இரவும் உடனிருந்து காவல் காக்கவேண்டியது தில்லை வாழ் அந்தணரின் கடமையல்லவா?



காலத்தின் தொடக்கம் முதல் சைவத்தின் மணிமகுடமாக விளங்கியது தில்லை. அந்த அற்புத க்ஷேத்திரத்தின் மகிமையைப் பற்றி சான்றோர்கள் ஆயிரமாயிரம் ஆண்டுகளாய் உரைத்துவந்தனர்.

பொதுமக்களும் அந்தக் கோயிலின் அற்புத மகிமையால் கவரப்பட்டு நித்ய நடனம் புரிந்த நடேசனை தரிசிக்க வந்தனர். தேடி வந்தவர்களுக்கு நடனத்தின் நடுவிலும் மெய்ஞானமும்

செல்வமும் ஏன், மீண்டும் ஒரு பிறப்பிலிருந்து விடுதலையாம் மோக்ஷமும் கொடுத்தான் நடேசன்.

இதர கோயில்களிலிருந்து தில்லை வெகுவாக வேறுபட்டிருந்தது. அதன் தொன்மையும், அதனுடன் தொடர்புகொண்ட ஞானிகளும், தொடராய் இடைவிடாது அதற்கு சேவை செய்த தீக்ஷிதர் குலத்தின் பக்தி தோய்ந்த கடமையாலும் இந்தக் கோயிலைச் சுற்றியிருந்த சக்தியானது வேறெங்கும் கிடைப்பதில்லை. ஏன் சைவத்தில் கோயில் என்று சொன்னாலே அது தில்லையைத்தான் குறிக்கும்.

பஞ்ச பூதங்களில் அளவிட முடியாத ஆகாச லிங்கத்தைக் குறித்தது தில்லை. ஆனால் தில்லையின் மகிமைக்கெல்லாம் முதன்மையான காரணம் நடேசனின் நடனம். நாட்டியத்தின் அரசன் அண்டசராசரங்களின் முதல் நடனத்தை இங்குதான் தொடங்கினான். அவன் நாட்டியத்தில் சுழலச் சுழல இப்பூவுலகத்தில் வாழும் மானிடருக்கெல்லாம் விமோசனம் கிட்டியது. இன்னும் அவன் நாட்டியம் ஆடிக்கொண்டிருக்கிறான் என்று நம்பப்பட்டது. இரவில் காவலுக்கு உறங்கும் தீக்ஷிதர்களுக்கு சதங்கை சப்தம் கேட்டது என்று பலரும் காலையில் சொல்லுவார்கள்.

சராசரத்தின் ஜனனத்தின்போது இருந்த ஆழ்ந்த அமைதியையும் அசைவற்ற நிலையையும் சிதறடித்து ஆடத் தொடங்கினான் நடேசன். அவன் மீண்டும் நடந்ததை நிறுத்தும் போது அந்த நிலை திரும்பும் என்று நம்பப்பட்டு வந்தது.

இந்த அற்புதக் கோயிலைக் கண்காணிக்கும் பொறுப்பு ஆண்டவனால் தீக்ஷிதர் குலத்துக்குக் கொடுக்கப்பட்டிருந்தது. தில்லை மூவாயிரமவர் என்றழைக்கப்பெற்ற இந்தக் குலம் எப்போது சிதம்பரத்துக்கு வந்தார்கள் என்றால், நடேசன் நடனத்தைத் தொடங்கியபோது என்று சரித்திரம் சொல்லும். தில்லை மூவாயிரமவர் என்று பெயர் பெற்ற போது அவர்களுள் இருந்தது இரண்டாயிரத்து தொள்ளாயிரத்து தொண்ணூற்று ஒன்பது பேர்தான் என்றும் அந்தக் கடைசி ஜீவன் சாக்ஷாத் நடேசன் என்றுமே நம்பப்பட்டது.

திருஞானசம்பந்தர் தில்லை வாழ் அந்தணரை 'வேதங்களைக் கற்றவாறு வேள்விகள் பல செய்து நாட்டில் வறுமை வாராமே செய்பவர்' என்று புகழ்ந்துவிட்டுச் சென்றார். ஒரு முறை சம்பந்தருக்குத் தில்லைவாழ் அந்தணர்கள் சிவலோக



கணங்களாகக் காட்சி தந்தபோது '*ஆடினாய் நறு நெய்யோடு பால் தயிர்*' என்ற தேவாரத்தில் '*நீலத்தார் கரிய மிடற்றார்*' என்று அவர்களைப் பற்றிக் கூறுவார்.

தில்லைவாழ் அந்தணரும் ஆருயிர் போல நடராஜனை கவனித்து வந்தனர். அவர்களுள் எல்லோருக்கும் அந்தப் பொறுப்பு சரியாகக் கிட்டும் வண்ணம் முறைப்படி சேவைகளைப் பிரித்துக் கொண்டனர். நடேசனை கவனிக்க ஒரு நாள் ஒவ்வொரு தீக்ஷிதருக்கு முறை. தில்லை மூவாயிரமவர் என்று அழைக்கப்பட்டாலும் தற்போது ஆயிரம் ஆண்கள் மட்டுமே மணமுடித்த காரணத்தால் நடேசனைத் தொட்டு சேவை செய்ய அருகதையுள்ளவர்கள். மூன்றாண்டுக்கு ஒரு முறை ஒரு தீக்ஷிதருக்கு அந்த அற்புத வாய்ப்பு கிடைக்கும். அவரே திருப்பள்ளியின்போது கதவைத் திறப்பார். நடேசனே அன்றைக்கு அவர் முகத்தில்தான் கண் விழிப்பார். அவரே இரவு அர்த்த ஜாமம் முடிந்தபின் கதவை மூடுவார். நடுவில் வரும் பல பூஜைகளும் அவரே செய்வார். ஸ்படிக லிங்கத்துக்கு ஆறு முறையும் ரத்தினத்தால் ஆன கையளவு நடேசன்- ரத்தின சபாபதிக்கும் ஒரு முறை அபிஷேகம் செய்வார்.

அன்று முறை கொண்டிருந்த அந்தணர் சபாபதி தீக்ஷிதர். இளமையானவன். அவனுக்கு இரண்டாவது முறை இந்த அற்புத வாய்ப்பு கிடைத்திருந்தது. அது வரும் நாளை மூன்றாண்டு காலமாக பரபரப்புடன் எதிர்பார்த்துக் கொண்டிருந்தான். இன்று சூர்யோதயத்துடன் அந்தப் பொன்னான நாளும் வந்துவிட்டது.

கோயிலைச் சுற்றியிருந்த ஒரு மாட வீதியில் இருந்த அவனது வீட்டில் விஷேச பூஜைகள் நடந்தன. வீடே திருமணக் கோலம் கொண்டது போலிருந்தது. ஏகப்பட்ட பரபரப்பு. அவனோ சில நாட்களாகவே விரதம் பூண்டிருந்தான். அதிகாலையில் எழுந்து தலை ஸ்நானம் செய்தான். நீண்ட கூந்தலைக் காய வைத்து முன்குடுமியாய் சுற்றி அமைத்தான். நெற்றியில் திருநீறு இட்டு ருத்ராக்ஷ மாலையை அணிந்து பார்க்க சிவப்பழமாய் இருந்தான்.

இன்று சபாபதி மிகவும் தூய்மையாய் இருக்க வேண்டும் என்பது சட்டம். இன்று அவன் சபையிலிருந்து கீழே இறங்கும் போதெல்லாம் மீண்டும் குளித்துவிட்டுத்தான் மீண்டும் ஏற வேண்டும்.

பின் குடும்பத்தார் எல்லோருமாக வாழ்த்தி அனுப்ப மங்கல இசை செய்த கலைஞர்களுக்குப் பின் சபாபதி கோயிலுக்கு நடந்தான். தில்லை சாலையில் பார்த்தவரெல்லாம் அவனைக் கையெடுத்துக் கும்பிட்டும், காலில் விழுந்து நமஸ்கரித்தும் வழிபட்டனர்.

கோயிலின் வெளிப் பிரகாரத்தில் அமைந்த ராஜ கோபுரத்தின் வழியாக சபாபதி நுழைந்தான். நான்கு மாட வீதிகளில் தில்லைக் கோயிலுக்கு ஒன்பது வாசல்கள் இருந்தன - மனித உடலின் ஒன்பது துவாரங்கள் போல. ஆனால் மூன்றுக்கு மட்டும் வானுயர்ந்த ராஜ கோபுரங்கள் இருந்தன. வடக்கு கோபுரம் மட்டும் மொட்டையாய் இருந்தது. தமிழகத்தில் முக்கியமான கோயில்களுக்கு மட்டும் வெளிப் பிரகாரத்தில் இந்த கோபுரங்கள் அமைக்கும் பணி ஓரிரு நூற்றாண்டுகளாகத் தொடங்கியிருந்தது. தில்லைக்கு சோழன் ஒன்றும், பாண்டியன் ஒன்றும், காடவ குலத்தோன் ஒருவனும் மூன்று கோபுரங்கள் கட்டியிருந்தனர். தமிழகத்தில் பாண்டியர் ஆட்சி நடந்து வந்ததால் அவர்களே நான்காவது கோபுரத்தையும் கட்டுவார்கள் என்று பேச்சாய் இருந்தது.

தேரடிக்கு நேரே இருந்த கோயிலின் கிழக்கு வாசல் வழியாக நுழைந்தவுடன் நேரே சிவகங்கைக் குளத்துக்குச் சென்றான் சபாபதி. மீண்டும் தலை முழுகினான். இந்தக் குளத்தில் முதல் முதல் குளித்தவன் வெளியே வரும்போது தங்கத் தோலுடன் வந்தானென்று காவியங்கள் சொல்லும். சபாபதிக்கு அப்படி நேரவில்லை. எனினும் இன்று அந்த அரசனுக்கும் தனக்கும் இருக்கும் ஒற்றுமையை நினைத்தான். லேசான சிரிப்பு வந்தது.

குளத்தின் கரையில் தாம்பாளம் இருந்தது. அதன் மேலிருந்த புது ஆடை கோயிலிலிருந்து வந்தது. அதை அணிந்து கொண்டு பிரதான கோயிலின் கிழக்கு வாசல் வழியாக நுழைந்தான். வாசலுக்கு இரு புறமும் இரண்டு கல்லாலான புருஷாமிருகங்கள் காவல் காத்தன. அவற்றின் உடல்கள் பாதி மனிதனாகவும் பாதி சிங்கமாகவும் இருந்தது. துவாரபாலகர்களில் மிக வித்தியாசமான ஒன்று. மிகவும் பொல்லாதவை.

சபாபதிக்குக் காலையில் பரபரப்பு அடங்கவில்லை. யாரிடமாவது அவனுக்கு நேரப்போகும் அதிசயத்தைப் பற்றிப் பேசினால் தேவலை என்று தோன்றியது. ஆனால் அந்த



அதிசயத்தை யாரிடமாவது சொன்னால் கோயிலைக் காக்கும் புருஷாமிருகங்கள் விஸ்வரூபமெடுத்துக் கொன்றுவிடும் என்று பல முறை அவனுக்கு முறை வந்தபோது பெரியோர்கள் மிரட்டியது ஞாபகம் வந்தது. உடனே வாயடைத்துப் போனான்.

அந்த இரண்டு புருஷாமிருகங்களையும் பாராமல் இருந்து ஒரு படிகளில் கீழிறங்கி சபாபதி நடந்தான். இருபுறமிருந்த திண்ணைகளில் முந்தைய இரவு காவல் காத்த பல தீக்ஷிதர்கள் இன்னும் உறங்கிக்கொண்டிருந்தார்கள்.

"சபாபதி வந்தாச்சு! எழுந்திருங்கோ" என்று யாரோ குரல் கொடுக்க பலரும் துயில் கலைந்து எழுந்தனர். யாரிடமும் பேசாமல் சபாபதி நேராக உள்ளே நடந்தான்.

அடுத்து வந்த பெரிய கதவுகளை சபாபதிக்காகக் காத்திருந்த கோயில் சேவகர்கள் திறந்தார்கள். கோயிலின் மையப்பகுதியில் வானைப் பார்க்கும் முற்றம் அமைந்திருந்தது. அதன் நடுவில் உயர்ந்த மேடையின் மீது நடேசன் இருக்கும் சித் சபை. அதனையொட்டி கனக சபை. தங்கக்கூரை கொண்டு நித்ய நடனமாடும் நடேசனின் வீடு அதுதான்.

இரு சபைகளையும் கையெடுத்துக் கும்பிட்டான் சபாபதி. கோயிலுக்குள் ஏகாந்தப் பிரதேசமாய் இருந்தது. சுற்றியிருந்த கட்டடங்கள் இன்னமும் சூரிய ஒளியை முற்றத்துக்குள்ளே அனுமதிக்கவில்லை. கதிர்களில் முதல் கதிர் வரும்போது பொற் கிரணங்கள் பொற்கூரையின் மேல்பட்டால் கேட்கவேண்டுமா? காணக்கண் கோடி வேண்டும்.

பொன்னம்பலத்தைத் தாங்கிப்பிடிக்க இருபத்து எட்டு தூண்கள் இருந்தன- இருபத்து எட்டு ஆகமங்களைப்போல். கூரையைத் தாங்கிப்பிடிக்க அறுபத்து நான்கு உத்திரங்கள் - கலைகள் அறுபத்து நான்கைப் போல. முக்கியமாக கூரையின் மேல் ஒரு சராசரி மனிதன் விடும் மூச்சுகளை எண்ணி இருபத்து ஓராயிரத்து அறுநூறு தங்கத் தகடுகள் இருந்தன. ஒவ் வொன்றிலும் 'சிவாய நம' என்று பொறிக்கப்பட்டிருந்தன.

கனகசபை மேடை மேல் ஏறினான் சபாபதி. மேடையின் நடுப் பகுதியில் இன்னும் ஒரு உயர்ந்த மேடை- அது தான் சிற்சபை. அதற்குச் செல்ல ஐந்து படிகள் ஏறிச் செல்ல வேண்டும். ஐந்து படிகளும் வெள்ளியால் அலங்கரிக்கப் பட்டிருந்தன. அந்தப் படிகளே பஞ்சாட்சரப் படிகள். ந, ம, சி, வா, ய என்ற ஐந்தெழுத்து மந்திரத்தைக் குறிப்பவை. முக்கியமாக

அதைத் தாண்டி யாரும் மேலே செல்லக்கூடாது.– தில்லை மூவாயிரமவரைத் தவிர.

ஒரு காலத்தில் சோழ அரசனுக்கே இந்தப் படிகளில் அமர வைத்துத்தான் அபிஷேகம் செய்து வெளியே கூட்டிச் சென்று ஆயிரம் கால் மண்டபத்தில் மகுடம் சூட்டுவர் தீக்ஷிதர்கள்.

பஞ்சாட்சரப் படியில் ஏறி நடேசனுக்கு முன் இருந்த கதவைத் திறந்தான் சபாபதி. உடனே அறைக்குள்ளிலிருந்து ஒரு மெல்லிய காற்று வெளியே அடித்தது. அந்த மிருதுவான காற்றில் வெட்டிவேர் வாசனை அவனை முற்றும் சூழ்ந்துகொண்டது. நடேசன் மாலையும் சரி காலில் அணிந்த குஞ்சிதபாத மாலையும் சரி வெட்டிவேரால் ஆனது. சபாபதியின் உடல் தானாக நடுங்கியது. பிடரியில் மயிர் கூச்சல் ஏற்பட்டது.

சித்சபையில் இரவில் ஏற்றியிருந்த விளக்குகள் இன்னும் ஒன்றிரண்டு எரிந்து கொண்டிருந்தன. அந்த வெளிச்சத்தில் நடேசனை நெருங்கிப் பார்த்தான். காலில் முயலகன் என்ற அரக்கனை நசுக்கியபடி நடனம் ஆடும் நிலையில் இருந்தார். குஞ்சிதபாதம் நடேசனின் தூக்கிய திருவடி. கைகளில் ஒன்று பீஜா ஹஸ்த முத்திரையில் இருந்தது. தூக்கிய திருவடியை நோக்கி மானிடருக்கு வழி காட்டியது 'இதுதான் உனக்கு மார்க்கம் என்று.'

கையெடுத்து நடேசனைக் கும்பிட்டான்.

உலகில் உள்ள சிறந்த இடங்களில் இதைச் சொல்லலாம். பல தீக்ஷிதர்கள் காலை நுழையும்போதே நடேசன் காலடியில் குவித்து கிடந்த மலர்களோ திருநீறோ அறையெங்கும் சிதறிக் கிடந்ததைப் பார்த்திருந்தார்கள்–நடேசன் இரவெல்லாம் துயிலாமல் நடனமாடிக் கொண்டிருந்ததற்கு அத்தாட்சியாக.

இன்று அப்படி ஒன்றும் இல்லை. ஆனால் சபாபதி அதற்கு வருத்தப்படவில்லை. இன்னும் ஒரு மாயம் இந்த அறையில் நடக்கப்போகிறது என்றும் அதைக் காணப் போகிறோம் என்ற பரபரப்பு அவனுக்கு.

அந்த அகலாத நினைவு கொண்டவனின் கண்கள் தானாக அந்த அறையின் ஈசானியத்தை நோக்கத் திரும்பியது. 'திரும்பாதே. பைரவரைப் பார்க்காதே. அதற்கு முன் நிறைய வேலைகள் இருக்கின்றன' என்று மனம் எச்சரித்தது. இதர பூஜை களில் ஈடுபடத்தொடங்கினான் சபாபதி. சடங்குகள் பலவிருந்தன. எனினும் எல்லாவற்றைச் செய்யும் போதும் மனம்



மட்டும் கடைசியாய்ப் பார்க்கவேண்டிய பைரவர் சிலையின் மேலேயும் முக்கியமாக அவர் காலடியில் லயித்திருந்தது. 'அதற்கு நேரம் இருக்கிறது. இப்போது வேலையை கவனி' என்று சொல்லிக்கொண்டான் சபாபதி தனக்குத் தானே.

கடைசியாகக் காலையிலிருந்து, ஏன் மூன்றாண்டு காலமாகக் காத்திருந்த நேரம் வந்தது. நடேசனை வழிபட்டு சிவகாம சுந்தரியைக் கும்பிட்டுக் கருவறையின் ஈசானியத்தில் இருக்கும் சுவர்ண பைரவரை தரிசனம் செய்ய நேரம் வந்தது.

வலதுபுறமாய்ச் சென்றான். அங்குதான் பைரவர் இருந்தார். மற்ற கோயில்களில் பைரவருக்குத் தனிச் சன்னிதி இருக்கும். வெளிப்பிரகாரத்தில் இருக்கும் பைரவரே கோயிலின் காவலாளி என்று கோயிலைப் பூட்டி சாவியை அவர் காலடியில் வைத்துச் செல்வது வழக்கம். ஆனால் தில்லையில் அப்படி இல்லை. பைரவருக்குக் காவலைத் தவிர இதர தொழில் ஒன்றும் இருந்தது இங்கே. அதனால் பிரதான கருவறையில் அய்யனுக்கும் அம்மைக்கும் அடுத்து அவரையும் அவரது நாய் வாகனத்தையும் இருக வைத்திருந்தனர். அவருக்கு சிறப்புப் பெயரும் உண்டு. பைரவரின் பெயர் இங்கு ஸ்வர்ண ஆகர்ஷண பைரவர். அந்தப் பெயர் தீக்ஷிதர்களுக்கு மட்டும் தெரியும். அதை உரக்கப் பேச மாட்டார்கள். ரகசியமாய்ச் சொல்லுவார்கள். பெயரில் அவர் செய்யும் மாயம் பற்றிக் குறிப்பிட்டதே அதற்குக் காரணம்.

சபாபதி பைரவரின் முன் தீபத்தைக் காட்டினான். பைரவர் அருகே நின்ற நாயுருவத்தின் நிழல் திடீரென சுவற்றின் மீது ஆஜானுபாகுவாக உருவெடுத்தது. விளக்கு அசைய அசைய அதுவும் உயிர்பெற்றது. இந்த நாய்தான் புராணங்களில் சிவனிற்குக் குடைபிடிக்கும் குண்டோதரன் என்ற பூத கணத்தின் மறுபிறவி என்று அவனுக்குத் தெரியும்.

பூதாகார நிழலைப் பார்த்து சபாபதி ஒரு நொடிக்கு பயந்தான். பின் பைரவரின் காலடியில் துழாவினான். அங்கு சதுரமாக ஒரு தகடு இருந்தது. தீபாராதனை செய்துவிட்டு அந்தத் தகட்டை எடுத்து அதே வெளிச்சத்தில் ஆராய்ந்தான். சந்தேகத்தால் அல்ல. அந்த அதிசயத்தை, பிரமன் படைத்த மண்ணில் வேறெங்கும் நடவா மாயத்தை இரண்டாம் முறை காணப்போகிறான் என்ற பூரிப்பு சபாபதிக்கு.

இதுவரை ஒரு முறைதான் இந்தப் பூஜையை செய்திருந்தான். பல வருடம் அதைப் பற்றிக் கேள்விப்

பட்டிருந்தும் ஒரு முறை பார்த்திருந்தும் அதிசயிக்க முடியாமல இல்லை.

நேற்றிரவு விசேஷ பூஜைகள் செய்து தாமிரத் தகட்டை பைரவரின் காலடியில் வைத்துவிட்டே கதவைச் சாத்தியிருப்பார்கள். பைரவரின் அற்புத மகிமையால், தில்லை மூவாயிரமவரின் மேல் ஈசனுக்கு இருந்த தனிப் பரிவினால் ஒரு அதிசயம் அந்த இருள் நிறைந்த அறையில் நடந்திருக்கும். காலம் தோன்றிய காலத்திலிருந்து இந்த இடத்துக்கு அந்தச் சிறப்புண்டு.

சபாபதியின் கைகள் நடுங்கின. தகட்டை ஒளியில் எடுத்துப் பார்த்தான். முகத்தில் யாரோ குத்தியது போல் ஒரு உணர்வு. திடுக்கிட்டான்.

அவ்வளவுதான். தகட்டை அப்படியே கீழே போட்டான். தீபாராதனைத் தட்டையும்தான். அந்த அமைதியில் அது பேரொலியாகக் கேட்டது. அறை மீண்டும் இருளுக்குத் திரும்பியது.

வாரிச் சுருட்டிக்கொண்டு பதறத்துடன் வெளியே ஓடி வந்தான். ஆயிரமாயிரமாண்டுகளாகக் கடவுள் அருளால் தாமிரத் தகடு ரசவாதம் என்ற அனுபவம் பெற்று தங்கமாய் மாறியிருக்கும்.

இன்று ஏனோ ஆகவில்லை!

* * *

## அத்தியாயம் இருபது
## நடேசன் ஏன் சோதிக்கிறார்?

சரியாக அப்போதுதான் தில்லைவாழ் அந்தணருக்கு எல்லாம் தலைவராம் ருத்திராபதி தீக்ஷிதர் தில்லைக் கோயிலின் நடுமையமான முற்றத்துக்குள் நுழைந்து கொண்டிருந்தார். இப்போது கிழவருக்கு வயது அதிகமாகி விட்டது. இருந்தாலும் தடியை ஊன்றிக்கொண்டு தினம் தினம் காலையில் வந்துவிடுவார். காலையில் வந்து அந்தத் தங்கத் தகட்டைப் பெற்றுக் கொள்வது அவரது கடமை. வேறேதாவது நடைமுறை இருந்தால் ரகசியம் வெளியே பரவிவிடும் என்று அந்த அமைப்பு. தங்கத் தகட்டைப் பெற்றுக் கொண்டு அன்று முறை கொண்ட தீக்ஷிதரிடம் கடுமையான எச்சரிக்கையும் செய்வார். வெளியில் சொன்னால் தெய்வக்குற்றம் என்று.



தினமும் அவர் வரும் முன் பூஜை தொடங்கிவிடும். னிலும் முடியும் வேளையில் சரியாக வந்துவிடுவார். எப்போதும் சாடசரப்படிகளை அடையும் முன்பே அவருக்குத் தெரியும், றைகார அந்தணன் சரியாக பூஜை செய்திருக்கிறானாவென்று. றிருந்தால் வாய்திறந்து திட்டமாட்டார். எனினும் அவர் முக றத்திலேயே முறைக்காரன் தெரிந்து கொள்வான்.



சபாபதி உள்ளே சென்றவுடன் இரவு காவலுக்கெனப் படுத் திருந்த தீக்ஷிதர்கள் பலர் மீண்டும் படுத்துவிட்டனர். பெரியவர்

வந்தவுடன் எல்லோரும் முழுவதுமாய்த் துயில்எழுந்து தத்தம் வீட்டுக்குக் கிளம்ப ஆயத்தமானார்கள்.

இன்று வரும்போதே அவர் முகத்தில் மெல்லிய புன்னகை. இன்று முறை கொண்டவன் சபாபதி. அவர் தமக்கையின் பேரன். இரண்டாவது முறையாக அவனுக்கு இந்தச் சந்தர்ப்பம் கிடைத்துள்ளது. அதில்தான் என்னவொரு இன்பம். எழுபது ஆண்டுகளில் இருபது இருபத்து ஐந்து முறை இந்த வாய்ப்புக் கிடைத்தாலும் அவரே முறையை வேறு யாருக்கும் விட்டுக்கொடுப்பதில்லை. ஆனால் யவ்வன காலத்தில் தன் தந்தைக்கோ அண்ணனுக்கு முறை வரும் நாளன்று உடல் சுவாதீனம் இல்லை என்றால் போதும், கெஞ்சி தான் அதைப் பெற்றுக்கொள்வார். முழு நாளும் சபையின் மேல் இருப்பது இந்த வயதில் அவருக்குக் கஷ்டம்தான். எனினும் சித்சபையின் மேலே ஏறுவதும், அந்த ரசவாதக் காட்சியைப் பார்ப்பதும் பெரும் பரபரப்பை இந்த வயதிலும் கொடுத்தன. அப்படியென்றால் இந்தச் சிறுவனுக்கு எப்பேர்ப்பட்ட பரபரப்பு இருக்கும். எவ்வளவு ஆனந்தத்தைத் தரும்?

சரியாக அவர் சித்சபையின் படிகளில் மேல் ஏறி வந்தபோது தகடு கீழே விழும் சப்தம் செவியில் விழுந்தது. அதைத் தொடர்ந்து தீபாராதனைத் தட்டும் கீழே விழ காலை வேளையில் அபஸ்வரமாய்க் கேட்டது அந்த ஒலி. ருத்திராபதிக்குத் தூக்கி வாரிப் போட்டது என்றால் அது மிகவும் குறைத்துச் சொன்னதேயாகும். உடனே அவரது உள்ளுணர்வு சொன்னது 'நடக்கக் கூடாதது ஏதோ நடந்து விட்டது'. வேகமாகப் போர் முரசுபோல அடித்து அதை அவருடைய நெஞ்சு ஊர்ஜிதப்படுத்தியது.

இருந்தாலும், கைதவறி விட்டிருப்பான் சபாபதி என்று நினைத்தார். அதிக அனுபவம் இல்லாததாலும் மாயத்தைக் கண்ட பரபரப்பினாலும் அப்படி அவனுக்கு ஏற்பட்டிருக்கலாம். எனினும் அவருக்குத் தெரிந்து இதுவரை யாரும் அப்படி விட்டதில்லை.

ஆனால் அடுத்த நொடி சித்சபையில் இருக்க வேண்டிய சபாபதி கீழே ஓடிவருவதைக் கண்டு திடுக்கிட்டார். அப்படியெல்லாம் சபையிலிருந்து கீழே இறங்கக்கூடாதே. பெரியவரைப் பார்த்துவிட்டான் சபாபதி. ஓடி வந்து அவர் காலடியில் விழுந்தான்.

"அய்யனே ! என்னவோ தெரியவில்லை, தகடு மாறவில்லை" என்றான்.



"உளறாதே" என்று வன்மையாக அவர் கண்டித்தார். அது எப்படி சாத்தியம்? இரவில் புஜை செய்து பைரவரின் காலடியில் வைக்கப்படும் செப்புத் தகடு காலையில் தங்கத் தகடாய் மாறியிருக்கும். அது பைரவரின் சக்தி. அதனால்தான் சுவர்ண ஆகர்ஷண பைரவர் என்று அவருக்குப் பெயர்.

"இல்லை ஐயனே, என் இரு கண்களால் பார்த்தேன். நேற்றிரவு பைரவர் முன் வைத்த செப்பு செப்பாகவே இருக்கிறது. என்ன பாவம் செய்தேனோ? எனக்கு ஏன் இப்படி நடக்கிறது? என்ன தெய்வகுற்றம் புரிந்தேனோ?" என்று புலம்பினான். பெரியவருக்கோ அவனைத் தேற்ற நேரமில்லை.

"இருட்டில் உனக்குத் தெரிந்திருக்காது. நான் வருகிறேன்" என்று அவன் கையைப் பிடித்து பஞ்சாட்சரப் படிகளின் மீது தரதரவென்று இழுத்துச் சென்றார். அவர் நம்பிக்கையைக் கண்டு சபாபதிக்கும் அப்போது ஒரு நம்பிக்கை பிறந்தது. 'இருட்டில், பரபரப்பில் சரியாகப் பார்த்திருக்க மாட்டோமா? தெய்வகுற்றம் ஏதேனும் நடந்துவிட்டது என்று தேவையில்லாமல் பயந்துவிட்டோமா? ச்சீ. ஒரு நிமிடத்தில் என் உடம்பெல்லாம் சொட்ட நனைந்துபோகும்படி வியர்த்துவிட்டதே. இனி பெரியவர் திட்டுவதை வாங்கிக் கொள்ளவேண்டும். மற்றவர் பரிகாசிப்பதையும் ஏற்கவேண்டும்' என்று தர்மசங்கடத்துடன் நினைத்துக் கொண்டான்.

சபாபதி சாந்தம் அடைந்தாலும் அவனது பரபரப்பு பெரியவர் மேல பரவியது. அவர் படிகளில் ஏறும்போது கதவக்கு நேரே இருந்த நடேசனைக் கூட ஏறிட்டுக் காணவில்லை. நேரே பைரவரிடம் சென்றார். கீழே கிடந்த தகட்டை இருட்டில் துழாவி எடுத்து விளக்கின் ஒளியில் உற்று கவனித்தார்.

இதயம் நிற்பது போலானது. சபாபதி சொன்னது உண்மை தான். இடிந்து போனார் ருத்திராபதி. தகட்டை எடுத்தபடி வெளியே வந்தார். நடேசனைப் பார்த்தபடி பஞ்சாட்சரப் படியின் முன் இடிந்து போய் உட்கார்ந்தார்.

செப்புத் தகடு செப்பாகவேதான் இருந்தது. சிறிது நேரம் திறந்த வாய் மூடாமல் அந்த செப்புத்தகட்டையே பார்த்துக் கொண்டிருந்தார்.

"ஆயிரமாயிரம் ஆண்டுகள் தவறாமல் நடக்கும் இந்த ரசவாத மகிமை எப்படி இன்று நிற்கும்?" என்று நடேசனைக்

கேட்டார். பதில் ஏதும் வரவில்லை. வந்திருக்கலாம். ஆனால் அவருக்குப் புரியவில்லை.

ருத்திராபதி தீக்ஷிதர் இந்த உலகில் தப்பிப் பிறந்தவர். ஆனாலும் ஒவ்வொரு முறையும் இந்தத் தில்லை வாழ அந்தணருள் ஒருவராய்த்தான் பிறந்திருப்பார் என்பதில் ஐயமில்லை. செய்த தவப்பயனாலும் நடேசனுக்குச் செய்த சேவையினாலும் பிறவா வரம் பெற்றிருக்க வேண்டியவர். ஏதோ பிறந்தாயிற்று. அவ்வாழ்வில் அப்பழுக்கு சொல்ல இடமற்றதாய் வாழ்ந்து வந்தார். நெடிய வாழ்க்கையில் ஒரு சோதனையையும் சந்தித்ததில்லை. இதற்கு முன் இந்தக் கோயிலில் வந்த பெரும் பிரச்சினை சோழன் குலோத்துங்கன் காலத்தில் வைணவர் சைவர் சண்டைதான். அது அவர் பாட்டன் காலத்தில் நடந்தது. குலோத்துங்கன் இந்தக் கோயிலிலிருந்து வைணவரின் முக்கியக் கடவுளாம் கோவிந்தராஜரைக் கொண்டு கடலில் இட்டான். அதற்குப் பின் எல்லாம் அமைதியாய்த்தான் சென்று கொண்டிருந்தது. இன்று இது புதுப் பிரச்சினை.

அவர் பேயறைந்த முகத்தைப் பார்த்த சபாபதியோ கதறி அழுது கொண்டிருந்தான். அவனைப் போல அழவேண்டும் என்ற ஆவல் பெரியவருக்கும் அளவில்லாமல் எழுந்தது. அந்த ஆவலை பலவந்தமாக அடக்கிக்கொண்டு, சிலையைப்போல் அசையாமல் அமர்ந்து கொண்டிருந்தார்.

பின் ஒரு முடிவுக்கு வந்தார். சபாபதியை அழைத்தார். "இதைப்பற்றி வெளியில் யாரிடமும் பேசக்கூடாது" என்று எச்சரித்தார். "கேட்கமாட்டார்கள். கேட்டாலும் யாரிடமும் சொல்லாதே. அப்படிக் கேட்டால் எல்லாம் நடக்கவேண்டியபடி நடந்தது என்று சொல். முதலில் முகத்தைக் கழுவு. மீண்டும் ஒரு முறை சிவகங்கைக் குளத்துக்குச் சென்று தலை முழுகு."

கோயில் மானியம், கோயிலின் செலவுகளுக்குப் பொறுப் பேற்றிருக்கும் தீக்ஷிதர் ருத்திராபதிதான். அடுத்த பொது தீக்ஷிதர் கூட்டத்தில்தான் தங்கத்தை ஒப்படைக்க வேண்டும். 'அப்போது பார்த்துக் கொள்ளலாம்' என்று முடிவெடுத்தார். அதற்கு முக்கியக் காரணம் இருந்தது. உண்மை என்னவென்றால், இதை வெளியில் சொல்ல அவருக்கு அந்தரங்கத்தில் விருப்பம் கிடையாது. இது ஒரு நாளோ இரு நாட்களோ நடக்கும் என்றும் மீண்டும் நடேசன் அருளால் அவர்களுக்குப் பழைய நிலை திரும்பும் என்றும் எண்ணினார்.



தனக்குத் தானே சொல்லிக்கொண்டார். "வீணாக பயம் கொண்டாயே! அவன் பெருமையை நீ உணரவில்லை. நடேசன் நம்மை ஏமாற்றமாட்டான்."

அவ்வார்த்தைகளை உச்சரித்து அவரே கேட்டவுடனே, அவரது பழுத்த மூளையானது யூகங்கள் பலவும் செய்தது. திருடன் எவராவது நமது ரகசியம் தெரிந்து கோயிலுக்குள் பிரவேசித்திருக்கிறானோ? முறை தீக்ஷிதருக்கு முன் யாராவது வந்து எடுத்துவிடுகிறானா? அப்படிக் கைதேர்ந்த திருடனா?'

தலையசைத்துக் கொண்டார். 'இருக்காது. அப்படி யெல்லாம் பைரவர் விட்டுவிடுவாரா என்ன? அவரது நாய் வாகனம் அவனைக் குதறி விட்டிருக்குமே?'

'இல்லை இப்படியிருக்குமோ? இன்று காலை அதை எடுக்கச் சென்ற சபாபதியோ நேற்றிரவு தகட்டை வைத்தவனோ சரியாய் சுத்தமாக இல்லையோ? மனதாலோ உடலாலோ அசுத்தப்பட்டிருக்கலாம் அல்லவா? அதனால் பைரவர் கோபம் கொண்டிருக்கலாம் அல்லவா?'

உடனே சபாபதியிடம் விசாரித்தார். அவன் அவர் கைமேல் சத்தியமடித்துச் சொன்னான். "இல்லை அய்யா. ஒரு மாதமாகவே விரதம் கடைப்பிடிக்கிறேன். மனதாலும் தவறான எண்ணங்களை நினைப்பதில்லை" என்று சங்கல்பம் செய்தான்.

'இல்லை, வேறு ஒரு முக்கியமான உண்மையை நடேசன் தங்களுக்கு உணரச் செய்கிறாரா?' என்று எண்ணத் தோன்றியது ருத்திராபதிக்கு.

தீக்ஷிதர்களைத் தவிர யாருக்கும் இந்தக் கோயிலின் ரகசியம் தெரியாது. ஏன் தீக்ஷிதர் குல மகளிருக்கே தெரியாது. வெளியில் சொன்னால் 'சித்தப் பிரமை போலிருக்கிறதே' என்பார்கள். கேட்பதற்கு விசித்திரமாக இருக்கும். ரசவாதம் என்பது கதை காவியத்தில்தான் வரும். பிறர் அறியாவண்ணம் பலவாயிரம் ஆண்டுகளாய் தில்லையில் மட்டும் தானாகவே நடந்த அதிசயமிது. அதைப் பற்றி அறிய ஆவலுற்றவர்கள் பலர் நடேசன் சாபத்தில் அழிந்து போயிருக்கிறார்கள். ஊரெங்கும் இதைப் பற்றி அரசல் புரசலாக செய்தி இருக்கும். தில்லையில் தங்கக்கூரை கட்டிய அரசர் சென்று ஆண்டுகள் பலவாயின. அதெல்லாம் பெயருக்கே. தில்லைக்குத் தங்கக்கூரை இருக்கிற தென்றால் அது அவ்விடத்திலேயே உற்பத்தியான தங்கமே. படி யளக்கும் கடவுள் என்றால் உண்மையில் நடேசர்தான். ஆனால்

இப்போது ஆயிரமாயிரமாண்டாக நடைமுறையில் இருந்து வரும் மாயம் ஏன் திடீரென நிறகவேண்டும் என்றுதான் புரியவில்லை.

'ரத்தினம் வைரம் வைடூரியம் கோமேதகம் என்று இந்த உலகத்தில் என்னென்ன செல்வம் உண்டோ அத்தனையும் அவனுக்கு அணிவித்து அழகு பார்க்கிறோமே? வாயகன்ற அண்டாவில் பாலும் தேனும் அபிஷேகம் செய்கிறோமே? வெட்டி வேர் மாலை கட்டி அவன் ஆனந்தப்படும் அளவுக்கு ஆராதிக்கிறோமே? தினந்தினம் கண் சோராது அவன் இருப்பிடத்தைக் காக்கிறோமே, பின் அவன் கோபப்பட என்ன விஷயம் இருக்கிறது?'

இந்தச் சம்பவத்தைக் கண்ட மாத்திரத்தில் கதிகலங்கிப் போயிருந்தார். எனினும் அவரது வயதும் அனுபவமும் அவரைத் தேற்றியது. 'இப்போதும் ஒன்றும் மூழ்கிப் போய்விடவில்லை. கோயிலுக்கு துர்க்கதி என்று ஏன் எடுத்துக் கொள்ள வேண்டும். இன்னும் ஒரு நாள் பார்க்கலாம். இன்று முறையிருக்கும் தீக்ஷிதரின் மீது ஏதாவது குறையிருக்கலாம். இல்லை நேற்றிரவு வைத்தவனின் மீது தீட்டிருக்கலாம். நாளை நம் கண்காணிப்பில அர்த்தஜாம பூஜையையும் திருப்பள்ளியையும் கவனிப்போம்.'

இந்த யோசனை ஒருவாறு மன ஆறுதல் அளித்தது. சற்றுத் துணிவு பிறந்தது. வருங்காலத்தைப் பற்றிக் கவலைப்படும் அளவுக்கு விபரீதம் ஒன்றுமில்லை என்று தோன்றியவுடன் வெளியே சென்றார். கையோடு சபாபதிக்கு எச்சரிக்கையும் செய்தார். பூஜையை ஒழுங்காகச் செய். இரவு அர்த்தஜாமத்துக்கு நானே வருகிறேன்' என்றார்.

இந்த முறை தகடு வைத்த சபாபதியை பூஜைகளை சரிவர செய்யச் சொன்னார். அடுத்த நாள் முறையிருந்தவனுக்கு சுத்தமாக இருக்கும்படிக் கட்டளையிட்டார். அதற்குப் பின்னும் இரவு முழுவதும் தூங்கவும் இல்லை. அன்று இரவு என்றும் இல்லாதது போல் சிதம்பரம் சாலைகளில் நாய்களின் அட்டூழியம் தாங்கவில்லை. கூட்டம் கூட்டமாகத் திரிவதும் சாலையில் படுத்திருந்த பலரைக் கடித்தும், நள்ளிரவுக்குப் பின் கூட்டம் கூட்டமாக நின்று ஊளையிட்டதையும் நகர வாசிகள் பார்த்தார்கள்.

காலையில் கோயில் கதவைத் திறக்க நடேசனின் அறைக்கு வெளியே ருத்திராபதி நின்றார். உள்ளே சென்ற தீக்ஷிதர் கையிலிருந்து அதிர்ச்சியில் தகடு கீழே விழுந்தவுடன்



...ருக்குப் புரிந்தது. செப்புத் தகடு செப்பாகவேதான் இருந்தது. ...மாய் மாறவில்லை.

'இல்லை, இல்லை நடேசன் நமக்கு ஏதேனும் முக்கிய ...தி சொல்ல நினைக்கிறானோ என்னவோ? இதற்கு என்ன ...சனம்? ஏன் நடேசன் நம்மேலெல்லாம் கோபமாய் ...கிறார்? கண்டறியவேண்டுமே' என்றது உள் மனம். ...னால வந்திருக்கும் நிகழ்வு எப்பேர்ப்பட்டதென்பதை அவரால் ...ியமுடியவில்லை. மனிதனாய்ப் பிறந்தவனுக்குத்தான் ...க்கை என்பது தொடர்ந்து எதையாவது சொல்லிக் ...ண்டிருக்குமே.

'நேற்று வந்த தீட்டு இன்னும் அகலவில்லைபோல. ...ளை அப்படியிருக்காது' என்று ஏதேதோ ஆகாயக் கோட்டை ...டிக் கொண்டிருந்தார். இன்னும் ஒரு நாள் ...ர்த்துவிடவேண்டும் என்று முடிவெடுத்தார்.

மூன்று தினங்களாகக் காலையில் தூங்காமல் வீங்கிப் ...யிருந்த முகத்துடன் சித்சபையில் இன்று வேறேதாவது ...கழுமா என்று துடித்துக்கொண்டு மேலேறிவிடுவார். தினம் ...ம் வெளி வருபவன் முறைக்கார அந்தணன் முகத்தை ஏக்கத் ...ன ஏறிட்டுப் பார்த்து, அது அச்சத்தில் வெளிறிப் ...யிருப்பதைக் கண்டு 'நடேசனுக்கு நம் மேல பரிவு இல்லாமல் ...னதேன்?" என்று ஆதங்கப்படுவார். ஆனால் வெளியில் ...ியவேண்டாம் என்று முறைக்காரனிடம் தவறாமல் ...சரிப்பார்.

ஆனால் காட்டுத் தீயைக் கட்டுப் படுத்த முடியுமா? ...ல்லை ஆழி அலையைத் தடுக்க முடியுமா? அவரது எச்சரிக் ...கைகளை மீறி போகப் போக தீக்ஷிதர்களுக்கு விஷயம் பரவி ...ட்டது என்று அடுத்த முறைக்காரரின் முகத்தைக் கண்டாலே ...ட்டமாக அவருக்குத் தெரிந்துவிட்டது. பஞ்சாட்சரப் படிக்கு ...ன ஒரு நிமிஷம் தயங்கினான். மெதுவாகப் படிகளின் மேல் ஏற ...வன் யத்தனிக்கையில், அவன் ருத்திராபதியைத் திரும்பிப் ...ர்த்தான். அவன் மனதிலுள்ளதைத் தெரிந்துகொண்டவர் ...ோல, 'போய்வா' என்பது போல ருத்திராபதி தலையசைத்தார்.

தினம்போல நெஞ்சு அடித்துக் கொள்ளத் தொடங்கிற்று. ...னால் தோல்வியாயிருந்தாலும் ஏற்றுக்கொள்ளும் பக்குவம் ...ந்த மூன்று நான்கு நாட்களில் வந்துவிட்டது. 'ஐயோ! எப்படிப்

பட்ட நாட்கள். தூக்கமோ உணவோயின்றி கவலைப்பட்ட நாட்கள்.

ஒவ்வொரு முறையும் தடால் என்று தாமிரத் தகடு கீழே விழுந்தது. பெயருக்காக முறைக்கார தீக்ஷிதரிடம் அறிவுரைகளைச் சொல்லிவிட்டு, ஒரு பெருமூச்சு விட்டு விட்டு மேலே செல்லத் தொடங்குவார்.

அவர் வெளியேறி முற்றத்தின் வாசலைக் கடக்கும் போது பல அந்தணர்கள் நின்றிருந்தனர். யாரும் முற்றத்துக்குள் வரக் கூடாது என்று கட்டளை பிறப்பித்திருந்தார். காவலுக்காகக் கோயிலுக்குள் தூங்குவோரெல்லாம் சீக்கிரமே எழுந்து வாசல் பக்கம் நின்றனர். வீடுகளிலிருந்து எல்லா தீக்ஷிதர்களும் கவலை கொண்ட முகத்துடன் வந்துவிட்டனர். சொல்லித் தெரிய வேண்டியதில்லை. முகத்தில் துக்க மிகுதியினால் எல்லோருக்கும் சுருக்கங்கள் ஏற்பட்டிருந்தன.

பயம்தான். 'காலம் காலமாக செப்புத் தகடு தங்கமாய மாற்றிய சுவர்ண பைரவர் இன்று அதை முடியாதென்று மறுத்தளித்துவிட்டார். 'தங்கத்தகடு கிடைப்பது அருமையாகி விட்டால்?' என்றுதான் பலரும் நினைத்தனர். 'நாளடைவில அவர்களுக்கும் வறுமை வந்துவிடும். நம்முடைய கதி என்னவாகும்? ஆயிரமாயிரமாண்டுகளாய் மாறாமல் வரும் நமது வாழ்க்கை முறையே சுக்கு நூறாகிவிடும்.'

பல்லாயிரக்கணக்கான ஆண்டுகள் மாற்றமேதுமின்றி இருநத ஒரு வாழ்க்கைமுறையே சிதைய வாய்ப்பிருந்தது.

* * *

## அத்தியாயம் இருபத்தொன்று
## திருவேட்கள ஜோசியர்

முதலில் தினந்தினம் காலைப் பொழுதின் வரவை ஆவலுடன் எதிர்பார்த்துக் கொண்டிருந்தார்கள் தீக்ஷிதர்கள். 'இன்றாவது ஏதாவது மாற்றம் இருக்கவேண்டுமே' என்று அவரவர் தத்தம் வீடுகளில் வேண்டி வந்தனர். பின் தினந்தினம் ஏன்டா விடிகிறது என்று ஆகிவிட்டது. இப்படி ஒவ்வொரு சூர்யோதயமும் அவர்கள் குலத்தின் அழிவுக்கு அடிக்கப்படும் அபாய முரசா என்று தோன்றியது.



இரவில் கோயிலுக்குள் காவலுக்காகப் படுப்பவர் யாரோ 'இப்போதெல்லாம் பாதச் சிலம்பு ஒலிக்கவில்லை' என்று சொல்ல அந்தச் செய்தி காட்டுத் தீ போலப் பரவியது. தொங்கிப் போன முகங்கள் இன்னமும் தொய்வு கொண்டன.

உண்மை என்னவென்று தெரியாமல் தம்குல ஆடவர்களின் கவலை தோய்ந்த முகங்களைக் கண்டு அந்தணர் வீட்டுப் பெண்கள் வருந்தினர். பின் மெல்ல மெல்ல ரகசியம் பரவியது. ஊரெங்கும் பரவியது. பின் ஊரே மயான அமைதி கொண்டது. இந்தச் சோகமானது அந்தணர் வீட்டுக் குழந்தைகளுக்கும் தொற்றிக்கொண்டது. ஆடல் பாடல் என்று ஏதும் இல்லை. மழலைகள் தெருவில் விளையாடுவதைக் கூடக் காண முடியவில்லை.



ஆனால் விசித்திரமான பல நிகழ்வுகள் ஊருக்குள் நடக்கத் தொடங்கின. இரவுக்கு இரவு ஊரில் இருந்த எல்லா நாய்களும் கும்பலாகச் சேர்ந்து மாடவீதிகளில் உலவத் தொடங்கின. ஒன்றாய் சேர்ந்து ஊளையிட்டன. அதனால் இரவில் வெளியே யாரும் வருவதில்லை.

தில்லைவாழ் அந்தணர்கள் சோகம் கொள்வதற்கு முக்கியமான காரணங்கள் இருந்தன. நடேசனுடன் பிணைந்த வாழ்க்கை அவர்களது. இவர்கள் அவனுக்குச் சேவை செய்வதும் அவன் இவர்களுக்குப் படியளப்பதும் பலவாயிரமாண்டாக ஓடிக் கொண்டிருந்தது. அதில் ஒரு மாற்றம் என்றவுடன் நியாயமான பயம். நேற்று இரவு பூஜை செய்தவன் மீதோ, இன்று காலை குட்டை எடுத்தவன் மீதோதான் பிழை இருக்க வேண்டும் என்ற சந்தேகங்கள் நீங்கி மொத்த தீக்ஷிதர் குலத்தின் மீது தவறு என்று எண்ண வைத்தது. 'எல்லோருக்கும் அது தானே நடக்கிறது,

ஏதோ பெரிய விபரீதம் வரப்போகிறது என்பதற்கு இது அறிகுறியாக இருக்கலாம் அல்லவா?" என்று பயந்தனர்.

அவர்களுக்கெல்லாம் ஆறுதல் சொல்லவேண்டிய கடமை கொண்ட ருத்திராபதி தீக்ஷிதர் இடிந்து போயிருந்தார். மிக்க அனுபவசாலி என்றாலும் இது போல் நிகழ்வைச் சந்தித்த தில்லை. இதுவரை இப்படி நடக்கும் என்று கற்பனை கூட செய்ததில்லை.

எண்பது பிராயமான கிழவர். அவர் முகத்தில் பிராயத்தின் முதிர்ச்சியோடு கூட நினைவு தெரிந்த நாளாய் நடேசனை வழி பட்ட தேஜஸ் எப்போதும் இருக்கும். உருவத் தோற்றத்திலும் பெரிய மரியாதை ஏற்படுத்துவது போலத்தான் இருப்பார். அவரு டைய தலை ரோமம் தும்பைப் பூவைப் போல் வெளுத்துப் போய் அவர் வயதைக் காட்டும். விரைத்து நிற்கும் முன்குடுமி அவர் வைராக்கியத்தைக் காட்டும். தங்கம் வருவது நின்றவுடன் அன்றிலிருந்து முகம் எவ்வளவு வாட்டமடைந்திருக்கிறது என்று பார்ப்போர் வியந்தனர். எப்போதும் கம்பீரமாக இருக்கும் அவர் முகத்திலும் மாற்றங்கள். ஒரு வாரமாக கண்கள் குழி விழுந் திருக்கின்றன. முகத்திலே சுருக்கங்கள் காணப்படுகின்றன.

அகத்தின் அழகுதானே முகத்தில் தெரியும். புயற்காற்றில் ஏற்படும் பேரலைகளில் அகப்பட்டுக் கொண்ட படகு போல அவர் மனத்தில் குடி கொண்டிருந்த வேதனையைக் கோயிலில் இருந்த மற்றவர்கள் முகத்தைக் கண்டே உணர முடிந்தது.

தான் இவ்வளவு கலங்கிப் போனதைப் பார்த்து, அவருக்கே ஆச்சரியம். எனினும் மற்றவர் கலக்கமடையாமல் கோயிலில் தினந்தினம் வெவ்வேறு இடங்களில் அமர்ந்தபடி என்ன செய்வதென்று சிந்தித்தார். ஒரு நாள் சிவகங்கை குளப் படிகளில் மீன்களுக்குப் பொரி போட்டபடி, ஒரு நாள் ஆயிரங்கால் மண்டபத்தில் ஒரு தூணின் மீது சாய்ந்தபடி, ஒரு நாள் ராஜ கோபுரத்தின் நிழலில் அமர்ந்தபடி.

குழந்தைப் பிராயத்திலிருந்து இந்த ரசவாத அதிசயத்தைப் பார்த்தவர். இதற்கு முன் இது நின்றதாகவே தெரியாது. 'நம்மைக் கண்ணுக்குக் கண்ணாக வளர்த்தவர், பாதுகாத்தவர் நடராஜர். படியளக்கும் சாமியல்லவா? உலகுக்கெல்லாம் தில்லை வாழ் அந்தணர்களுக்குத் தனிச் சிறப்புண்டு என்று பயில்வித்தவர் அவரல்லவா? அப்படியெல்லாம் கைவிட்டுவிடுவாரா என்ன?' என்று மனதின் ஓரத்தில் ஒரு நம்பிக்கை.



என்னதான் நடக்கின்றது என்று ஆராய முடியவில்லை. எல்லா யோசனைகளும் ஓரிரு நிமிடங்களில் முட்டி நின்றன. முதலில் அந்த மாயம் எப்படி நடக்கிறது என்று தெரிந்தால்தானே ஏன் நின்றது என்று ஆராய முடியும். காலம் காலமாக ஸ்வர்ண ஆகர்ஷண பைரவர் என்று அழைக்கப்பட்டவர் காலடியில் ஆயிரத் தகட்டை வைத்தால் காலைப்பொழுதில் தங்கமாய் மாறி இருக்கும் என்று மட்டும் தெரியும். இந்த மாயத்தைப் பயன் கொண்டதாக உபயோகிக்க தீக்ஷிதர் குலத்துக்கு யார் சொல்லிக் கொடுத்தார்கள் என்று தெரியாது. எப்போது என்றும் தெரியாது. ஆயிரமாயிரம் ஆண்டு காலமாக இந்த தினசரி ரசவாதம் நிகழ்ந்து கொண்டிருந்தது.

அதற்காக பைரவருக்குத் தனியாக சிறப்புகள் செய்தனர் தீக்ஷிதர். அது நன்றிக் கடன் போலத்தான். அதனாலெல்லாம் [illegible]ம வரவில்லை. பைரவரை க்ஷேத்திர பாலகர் என்று [illegible]ழுத்துக் கோயிலின் செல்லப் பிள்ளை போன்ற மரியாதை கொடுத்தனர். சித்சபையில் சுவாமி அம்மன் அருகே ஈசானிய மூலையில் அவரும் அவர் வாகனமும் நின்றன. மற்றக் கோயில்கள் மாதிரி அல்லாமல் காவலாளிக்குப் பிரதம அறையில் இடம்! அவர் கொடுத்த தங்கத் தகட்டை வைத்தே தீக்ஷிதர்கள் [illegible]ழுக்கைக்கு வழி செய்து கொண்டார்கள். மிச்சம் மீதியெல்லாம் கொண்டு நடேசனுக்குப் பொற்கூரை வேய்ந்தார்கள். மூன்று உலகங்களையும் ஒரே குடையின்கீழ் ஆளக்கூடிய சக்கரவர்த்திகள் தாங்கள்தான் தில்லைக்குப் பொன் வேய்ந்ததாகக் கல்வெட்டு வைத்தனர். ஆனால் ஆதியிலிருந்து எப்படி தங்கக்கூரை என்று தீக்ஷிதர் யாரும் கேள்வி எழுப்ப வில்லை. ஏன் என்றால் அவர்கள் பரம ரகசியம் வெளிப் பட்டுவிடும் என்றுதான்.

ருத்திராபதி இந்தச் சம்பவங்களின் சரித்திரத்தை நினைவு கூர்ந்தார். இது எல்லோருக்கும் ரகசியமல்ல. இரவில் சித் சபையில் என்ன நடக்கிறது என்று சிலருக்குப் புரிந்து ஜாடை மாடையாய் சொல்லியிருந்தனர். ஞானக்குழந்தை சம்பந்தர் கூட

செல்வநெடுமாடம் சென்று சேண் ஓங்கி
செல்வ மதி தோய செல்வம் உயர்கின்ற
செல்வர் வாழ் தில்லை சிற்றம்பலமேய
செல்வன் கழல் ஏத்தும் செல்வம் செல்வமே

என்று தில்லைக்கு வந்து பாடியபோது பகீர் என்றிருந்திருக்கும் அதை நேரடியாகக் கேட்ட எல்லோருக்கும். ஆனால் மற்றவரெல்லாம் இது வேறு உலகச் செல்வங்கள் என்று கருத்துத் தெரிவித்தவுடன் தீக்ஷிதர்கள் பெருமூச்சு விட்டார்கள். 'ஆனால் மற்ற தேவார ஓலைகளில் இந்த ரகசியம் பற்றி விலாவாரியாக ஏதாவது இருக்கும் என்றுதானோ அவை இருக்கும் இடத்தை சோழனிடம் சொல்ல மறுத்தனர்? இருந்திருக்கலாம்' என்று சிந்தனை செய்தார்.

ஆனால் முழுதாகக் குட்டை உடைத்தவன் திருமூலன் தான். அந்த மாடு மேய்ப்பவன் தில்லைக்கு வந்த நொடியில் கண்டுபிடித்துவிட்டான் என்ன நடக்கின்றது சித்சபையில் என்று.

ஆம், ஆயிரமாண்டுகளுக்கு முன் திருமூலன் அதைக் கண்டுபிடித்துவிட்டான். நமுட்டுச் சிரிப்புடன் அதே பாடலைத் திரும்பத் திரும்பப் பாடினானாம். தீக்ஷிதர்களுக்கோ ரகசியம் வெளியானதில் அதிர்ச்சி!

கருப்பங் கட்டியைப் போல் இனிக்க இனிக்கப் பாடல் பாடியவன். சுருக்கச் சுருக்க உலகில் உள்ள அர்த்தமெல்லாம் கூறியவன். நாலே வரியில் தில்லையில் நடப்பதை சூட்சுமமாகக்கூட இல்லை. நேரடியாகச் சொன்னான். 'என்ன திருமந்திரம் அது?' ருத்திராபதி நினைவு கூர்ந்தார். ஆம்

*செம்பொன ஆகும சிவாய நம எனில்*
*செம்பொன் ஆகத் திரண்டது சிற்பரம்*
*செம்பொன் ஆகும் ஸ்ரீயும் கிரீயுமெனச்*
*செம்பொன் ஆன திருஅம்பலமே*

என்றும்

*வாரே சிவாய நமச்சி வாயநம*
*வாரே செபிக்கில் வரும் பேர் பிறப்பில்லை*
*வாரே அருளால் வளர்கூத்துக் காணலாம்*
*வாரே செபிக்கில் வரும் செம்பு பொன்னே*

என்றும் வெளிப்படையாகப் பாட்டில் சொன்னான். ஆனால் வேடிக்கை என்னவென்றால் அவனது மற்ற பாடல்களில் இருந்த சூட்சுமம் போல இதிலும் ஏதோ மறைந்திருக்கிறது என்று அதை உற்று கவனிக்கவில்லை யாரும்.



பல நூற்றாண்டுகளாக தீக்ஷிதர் குலம் நடேசனுக்குச் செய்துவரும் தொண்டுகளைக் குறித்து அரசர்களே தங்கள் பாராட்டுகளைத் தெரிவித்தார்கள். தில்லை மூவாயிரமவரில் ஒருவராய் சிவனாரே இருந்தார் என்று தொன்று தொட்டு நினைக்கப்பெற்று வந்தது. 'இதைக் காட்டிலும் நம் பெருமைக்கு வேறு என்ன சான்று வேண்டும்!' என்று பெருமைப்பட்ட குலம். பெயர்பட்ட தீக்ஷிதர் குலத்தின் கௌரவத்துக்கே இப்போது களங்கம் நேர்ந்துவிடும் போலல்லவா இருக்கிறது!

'அவரது பாதாரவிந்தமே கதி!' என்று நினைத்த வண்ணம் வாழ்ந்த நாட்கள் போயின. சீரகெட்டுவிடும் நமது புகழ். 'நம்மை ஏன் தண்டிக்கப் பார்க்கிறார் நடராஜர்' என்ற கோபம் எழுந்தது. எல்லோரும் பொன் நின்றது என்றவுடன பொருளாதர ரீதியாக அச்சப்படுவார்கள். ஆனால் நடேசன் கைவிட்டுவிட்டார் என்று அவர்கள் நினைத்தால் இந்தக் குலத்தின ஒற்றுமை குலைய வாய்ப்பிருந்தது.

இந்த ஜன்மத்தில் மட்டுமல்ல, ஏழேழு ஜன்மத்திலும் நடேசன் மகிமையை மறக்க மாட்டேன் என்று சத்தியம் செய்து கொடுத்திருந்தார்கள் தில்லைவாழ் அந்தணர். கங்குகரையில்லாத பிரேமையுடன் அவரை அவர்கள் பார்த்துக்கொண்டிருந்தார்கள். ஆனால் ஏனோ அவனுக்குக் கோபம்.

'இப்படி நடராஜர் பிடிவாதம் பிடிக்கும் பட்சத்தில் என்ன செய்வது? இதற்கு என்ன விமோசனம்? ஏன் நடேசன நம்மேல் எல்லாம் கோபமாய் இருககிறார். கண்டறியவேண்டுமே. அவன் மனதில் என்னவிருக்கிறது என்று பார்த்துத்தான் ஆகவேண்டும்.' ஆராய ஆராய கஷ்டத்தின் ஆழம் புரிந்தது. 'இதைவிட துர்ச் சகுனம் என்ன நடக்கமுடியும்? இப்படி ஏன் நடந்தது என்று அறிய வேண்டும்' என்ற வெறி வந்தது.

ருத்திராபதி ஒரு முடிவுக்கு வந்தார். தினமும் கடவுளுக்கு ஆராதனையும் அர்ச்சனையும் செய்தாலும் சிலையுடன் எவ்விதப் போக்குவரவும் ஆதி சைவர்களுக்கு இராது. அப்படி ஒரு நிலை தேவைப்பட்டால் உபயோகிக்கப்படும் வழி ஒன்று இருந்தது.

கோயிலில் இடி விழுந்தாலோ, சுவாமி சிலை உடைந்தாலோ இல்லை யாரேனும் கோயில் பிரகாரத்தில் மரணம் எய்தினாலோ என்ன சாந்தி செய்ய வேண்டும் என்று கடவுளைத் தான் கேட்கவேண்டும். அதற்கு ஒரே வழி பிரசன்னம்தான். நாளையும் கோளையும் ஆராய்ந்து வருங்காலத்தை உணர்ந்தவர்

சிலரே. பிரசன்னம் போட்டுப் பார்த்தால் கோள்கள் மட்டுமல்ல கடவுளே பேசுவது அவர்களுக்குக் கேட்கும்.

இந்தத் தீர்மானத்துடன் கோயிலுக்குள் நடந்தார். நம்பிக்கையான ஒரு ஆளிடம் "திருவேட்களத்தில் தில்லைக் கோயிலின் ஆஸ்தான ஜோசியர் இருக்கிறார். அவருக்குச் செய்தி அனுப்பு" என்றார்.



பலமுறை இந்த ஜோதிடர் கூறிய வார்த்தை அதிசயமான முறையில் பின் ஒரு சமயம் பலித்து விட்டது. சிலருடைய வாக்கிலேயே ஏதோ விசேஷம் இருக்கிறது. அவர்கள் சொன்னது சொன்னபடி பலித்து விடுகிறது.

திருவேட்கள ஜோசியரிடமோ எல்லா சமயமும் அதிசயமாக உண்மையாகி விடுவதைப் பார்த்திருந்தார்.

செய்தி கேட்ட ஜோசியர் கிளம்பி உப்பனாரைப் படகில் கடந்தார். தில்லைக் கரையில் முப்பது நாற்பது நாய்கள் அவருக்கெனக் காத்திருந்தன. குரைக்கக் கூடவில்லை. அவர் பக்கத்திலேயும் பின்னுமாய் தில்லைக் கோயிலின் கிழக்கு வாசல் வரை தொடர்ந்தன. ஜோசியருக்கோ முகத்தில் பயம். எனினும் மந்திரங்களை உச்சரித்தபடி வந்து சேர்ந்தார். ஆனால் அவர் மனதில்பட்டது, இதெல்லாம் ஏதோ பெரிய விஷயத்துக்கு அறிகுறி என்று.

ஜோசியர் நடேசனுக்கு நேரே தன் கடையை விரித்தார். இடது புறம் திரும்பிப் பார்த்தார். அங்கு ஒரு மொட்டைச் சுவரைப் பார்த்தபோது அவரை அறியாமல் ஒரு சிரிப்பு வந்தது. ஒரு நூறாண்டு காலத்துக்கு முன் அந்தச் சுவர் இருந்த இடத்திற்குப் பின் வைணவக் கடவுளாம் கோவிந்தராஜர் இருந்தார். ஆதி



சேஷன் மேல் படுத்துறங்கிய கடவுளை சைவ வெறியர்கள் எடுத்துச் சென்று கடலுக்குள் போட்டனர். ஒற்றுமையாய் இருந்த வெவ்வேறு கடவுள்களுக்கு இடையே விரிசலை ஏற்படுத்தினர் மனிதர்கள். 'இன்றைய பிரச்சினைக்கு இது கூட காரணமாக இருக்குமோ?' என்று யோசித்தார்.

பிரசன்னம் போடும்போது எல்லோரையும் உள்ளே அனுமதிக்கவில்லை ருத்திராபதி. பலர் ஏக காலத்தில் தங்கள் அபிப்பிராயத்தைக் கூறத்தொடங்கினால் கஷ்டம். சில மூத்த தீக்ஷிதர்கள் மட்டும் உடன் இருந்தார்கள்.

பிரசன்னம் போடும் முன் ருத்திராபதி நடேசனை மனதில் பிரார்த்தித்து "நீ எங்களை என்ன செய்தாலும் சரிதான். உன் கையால் பெறுகிற தண்டனையைப் பெரிய பாக்கியமாகக் கருதுவேன். ஆனால் தில்லை மூவாயிரமவரில் நானும் ஒருவன் என்று நீ உரைக்க இவ்வுலகே கேட்டு அதிசயிக்கவில்லையா? எமக்கு நீ கஷ்டம் கொடுப்பது தர்மமா? உனக்கே தகுமா? நடேசா, உன்னை மன்றாடிக் கேட்டுக் கொள்கிறேன். எந்தத் தவறு நாங்கள் செய்திருந்தாலும் மன்னிக்க வேண்டும். எம்மைத் தொடர்ந்து வரும் கஷ்டங்களிடம் அகப்படாமல் தப்புவதற்காக உதவ வேண்டும். அடைக்கலம் என்று வந்தவர்களை வதைக்காதே' என்று வேண்டிக்கொண்டார்.

ஜோசியர் கண்மூடி தியானம் செய்தார். சற்று நேரம் சதா ஜபித்துக் கொண்டிருந்தார். பின் கண்களைத் திறந்தார். கண்கள் சிவந்திருந்தன. ஆனால் சற்று நேரம் அவர் பேசவில்லை. ஏதோ ஆழ்ந்த யோசனையில் இருந்தார்.

பின் சோழிகளை எடுத்தார். விட்டெறிந்தார், கணக்கெடுத்தார். முகம் இன்னமும் கவலை கொண்டது. மீண்டும் யோசனையில் இறங்கினார். ஜோசியர் யோசித்த ஒவ்வொரு நொடியும் சுற்றியிருந்தவர்களின் உள்ளக் கடலில் பெருங்கொந்தளிப்பை உண்டாக்கின. ஜோசியர் எப்படி ஆரம்பிப்பது எனத் தெரியாமல் திகைத்தார். ஏதோ ஒரு கெட்ட செய்தியைக் கேட்கப் போகிறோமென்ற உள்ளுணர்ச்சி எல்லோருடைய நெஞ்சில் அலைமோதி எழுந்தது.

ஒரு பெருமூச்சு விட்டுவிட்டு விஷயத்தைக் கூறத்தொடங்கினார். ஆனால் என்ன அதிசயம்? அவருடைய குரலில் இன்னும் ஒரு இனிய குரலின் ஒலி கலந்து தொனித்தது

எப்படி என்று எல்லோரும் வியந்தனர். அந்தக் குரலைக் கேட்பவருக்கு முதலில் ஒரு மயக்கம் வருவது போலிருந்தது.

'கேட்கவேண்டிய கேள்விகளைக் கேள்' என்றது ஜோசியர் வாயிலிருந்து வந்த அபூர்வக் குரல். பக்தர்கள் கேட்கும் கேள்விக்குக் கடவுளே பதில் சொல்லுவார் என்பது பிரசன்னத்தின் ஐதீகம்.

ருத்திராபதி தன் மனதிலும் மற்ற எல்லோருடைய மனதிலும் இருந்த முதன்மையான கேள்வியை உச்சரிக்க ஆயத்தமானார்.

* * *

## அத்தியாயம் இருபத்திரண்டு
## கேள்வியும் பதிலும்

தில்லைவாழ் தீக்ஷிதர்கள் பரம்பரையாகப் பல ஆயிரம் ஆண்டுகளாக சிதம்பரம் கோயிலை நிர்மாணம் செய்தவர்கள். நாட்டை ஆளும் அரசன்கூட அவர்களுக்கு பயந்தே இந்த இடத்துக்குள் வருவான். ஆயிரமாயிரமாண்டுகளாய் வளர்த்த ஆணவமெல்லாம் கொஞ்ச நாட்களாய்க் குறைந்து போயிருந்தது என்று அவர்களைப் பார்த்தவுடன் தெரிந்து கொண்டார் ஜோசியர். 'வழிமேல் விழி வைத்துக் காத்திருந்தனர் அவருக்காக. எல்லோரையும் பிரசன்னம் போடும் இடத்துக்கு அனுமதிக்கவும் இல்லை.' அதனால் பெரியதொரு விஷயம் நிகழ்ந்திருக்கிறது என்று கண்டறிந்தார்.

ஆனால் அதற்குக் காரணம் என்னவென்று இப்போது தான் சோழிகளை ஆராய்ந்தபின் அவருக்குப் பூரணமாய்த் தெரிந்தது. அதில் அவருக்கே அதிர்ச்சி என்னவென்றால் "அந்தணர்கள் நினைத்திருந்த கஷ்டமெல்லாம் ஊசிமுனை அளவுக்குத்தான் என்று சொல்லும்விதம் இன்னும் ஒரு பெரிய கஷ்டம் காத்திருக்கிறதே. எப்படி அதைத் தாங்கப் போகிறார்கள்?" என்று யோசித்தார். அந்தக் கஷ்டத்தை நினைத்தவுடன் அவர் உடல் நடுக்கம் கொண்டது.

ருத்திராபதியின் முகத்தை மற்ற தீக்ஷிதர்கள் பார்க்கவே அவரே தொடங்கினார். "தினந்தினம் ஒரு மாயம் இந்தக் கோயிலில் நடைபெற்று வந்தது. பல நாளாய் நடந்து வந்தது. அது



சமீபத்தில் நின்றுவிட்டது. அதை மீண்டும் ஆரம்பிக்கும் முறையைப் பற்றி எங்கள் ஏடுகளிலும் இல்லை. எங்களுக்குச் சொல்லித் தரப்படவும் இல்லை. என்ன நடக்கிறது. நாங்கள் என்ன செய்யவேண்டும்?". ஜோசியக்காரன் என்ன கஷ்டம் என்று தானாகக் கண்டுபிடிக்கிறானா என்று பார்க்கவேண்டும் என்றே சூட்சமமாக அப்படிப் பேசினார்.

ஜோசியர் கண்மூடினார். ஒரு நொடிக்குத்தான். சோழிகள் தான் ஏற்கனவே விலாவாரியாக எடுத்துச் சொல்லிவிட்டதே!

"ஆகா. மேய்ப்பன் திருமூலன் சொன்னதே பொய் யாகிறதே?" என்று ஜோசியர் சூட்சமமாய் வியப்புடன் விசாரிப்பது போலவே பதிலளித்தார். பின் எல்லோரையும் ஜோசியர் ஒரு பார்வை பார்த்தார். திருமூலன் மட்டுமே திருமந்திரத்தில் இந்த செப்பு பொன்னாவதைப் பற்றி அப்பட்டமாகச் சொல்லியிருந்தான் என்பதால் அவர் எதைப் பற்றிப் பேசுகிறார் என்று புரிந்தது. அவரது திறன்மேல் இப்போது எல்லோருக்கும் பூரண மரியாதையும், ஒரு நம்பிக்கையும் ஏற்பட்டது. ஆனால் ஒரு நொடியில் நம்பிக்கையெல்லாம் காணாமல் போனது. ஏன் என்றால் ஜோசியர் தொடர்ந்தார்.

வேகமாகப் பேசத் தொடங்கினார் ஜோசியர். "நடேசன் காலில் விழுந்து ஆயிரந்தடவை மன்னிப்புக் கேட்கும் போதும், பழைய நிலை திரும்பாது. நின்றது நின்றது தான்" என்று தயக்க மின்றிச் சொன்னார். நிலைமை மீண்டும் சீராகும் என்ற நம்பிக்கையை சுக்கு நூறாக உடைதது போட்டு நடனமாடும் காலால் மிதி மிதி என்று நடேசன் மிதித்துவிட்டாரே என்று எல்லோருக்கும் கோபம்.

"கருணைக் கடலான பெருமான் ஏன் இத்தகைய சோதனைக்கு ஆளாக்கினார்? தில்லை மூவாயிரமவர் இறைவனுக்கு என்ன அபசாரம் இழைத்தோம்?" என்று கேட்கும்போதே ருத்திராபதியின் கண்களிலிருந்து கலகலவென்று கண்ணீர் பொழிந்தது.

ருத்திராபதி அழுது இதற்குமுன் பாராத இன்னொரு அந்தணர் ஆதங்கத்தில் "நடேசன் ஏன் இப்படிச் செய்கிறான்? எங்கள் மீது அவனுக்கென்ன ஆத்திரம்?" என்று கேட்டார்.

பலரும் பலவாறு பேசதொடங்கினார்கள். சப்தம் அடங்கும் வரை காத்திருந்துவிட்டு அதற்கு பதிலாக ஜோசியர் "மாயம் நின்றது உமக்காக அல்ல. வேறொரு விஷயத்துக்காக"

என்றார். அங்கிருந்தோர் பலருக்கு அதிவேகமாக வியர்க்கத் தொடங்கிவிட்டது. "ஆ!" என்னும் சத்தம் மட்டுந்தான் வாயிலிருந்து வந்தது. ஆச்சரியத்தினால் திகைத்து விட்டார்கள். இன்னும் ஒரு பேரிடி காத்திருக்கிறது என்று முடிவுக்கு வந்தனர். அப்போது அவர்களுடைய கைகளும் தேகமும் பதறின.

"இன்னும் மூன்று மாத காலத்தில் ஏற்படப்போகிற கிரக நட்சத்திரச் சேர்க்கை பத்தாயிரம் வருஷத்துக்கு ஒரு தடவைதான் ஏற்படும் அதிசயமான ஒன்று. அதனால் மிகவும் கஷ்டம் ஏற்படும்" என்று வரப்போவதற்கு தூபம் போட்டார் ஜோசியர்.

"நம்மைத்தேடி துஷ்ட மிருகம் ஒன்று வெகு தூரத்திலிருந்து வருகிறது. நம் கோயில் வாசலில் நிற்கும் புருஷா மிருகம் கூட நம்மை அவனிடமிருந்து காக்க முடியாது. இந்தப் புண்ணிய பூமியைக் குருதிக்கடல் மூழ்கடிக்கப்போகிறது. இங்குள்ள அனைத்துக் கோயில்களையும் அடியோடு அழித்து நாசமாக்க வேண்டுமென்பது அவன் விருப்பம்! சிதம்பரம் உட்பட அவன் கையில் அழியும்" என்றார் ஜோசியர்.

'ஈரேழு பதினாலு புவனங்களுக்கும் ஹிருதயமாக விளங்கும் தில்லை அழிவை சந்திக்கப்போகிறதா?' நம்ப முடியாமல் எல்லோரும் பார்த்தனர். நடேசன் ஆடிய இந்த இடம் வெறுமையாய், சூனியமாய் வெறிச்சென்று போகும் என்றால் யார் நம்புவார்கள். சைவம் மகோன்னதத்தை அடையப் போகிறது என்று நினைத்த காலமது.

காதைப் பொத்திக் கொண்டார் ருத்திராபதி. "அபசாரம், நடேசப் பெருமானே! என்ன இது?" என்று மனதுக்குள் சொல்லிக் கொண்டாரே தவிர ஜோசியர் பேசி முடிக்கும் வரை வாய்திறந்து ஒரு வார்த்தைகூடப் பேசவில்லை.

நியாயமாகப் பார்க்கப் போனால், இதை ருத்திராபதி சுத்தமாய் எதிர்பார்க்கவில்லை. ஜோசியர் சொல்லும் நிவாரணங்களைச் செய்து பழைய நிலையைப் பெற்றிருக்க முடியும் என அவர் உள்ளத்தில் பலமான நம்பிக்கை குடிகொண்டிருந்தது. 'தங்கம் இல்லையென்றாலும் காலத்தை ஓட்டிவிடலாமே. ஆனால் இது போல விபரீதத்தை எப்படி எதிர்கொள்வது? வேறு எதற்கோ கூப்பிட்டோம். இப்போது பார்த்தால் எதிர் பாராத நிகழ்ச்சிகள் என்னென்னவோ பற்றிச் சொல்கிறாரே?

மற்றவரும் சிறிது நேரம் மெய்மறந்து சிலைபோல உட்கார்ந்திருந்தார்கள். ஜோசியர் அவர்களையெல்லாம்



வாயடைத்துப் போகும்படிச் செய்துவிட்டார். வாய் திறக்க முடிந்தவுடன் மற்றவர் மௌனம் காக்கவில்லை, "இது என்ன உளறல்? நீர் சொல்வது உண்மையானால் என்ன நடக்கும் என்று தெரியும் அல்லவா?" என்றும் "இதற்கு அத்தாட்சி என்ன?" என்றும் பல குரல்கள் எழுந்தன.

ஜோசியர் வேறு இடமென்றால் நம்பாதவர் மத்தியில் ஒரு நொடிகூட கழித்திருக்க மாட்டார். ஆனால் இது முற்றிலுமாக மாறிய நிகழ்வு பற்றிய முக்கியமான செய்தி. மன்றாடும் குரலில் "என்னுடைய விண்ணப்பத்தைக் கேட்டருளுங்கள். அலட்சியம் செய்யாதீர். கிரகங்கள் பொய் சொல்லா" என்று சொல்லி அவரது சோழிகளைப் பொறுக்கிக் கொண்டார். "மீண்டும் ஒரு முறை சோழிகளைப் போடுகிறேன். அதையே சொல்லும் பாருங்கள்" என்றார்.



எல்லோரும் ஒரே சமயத்தில் பேசத்தொடங்கினர். கை உயர்த்தினார் ருத்திராபதி. அமைதி ஒருவாறு ஏற்பட்டது. "தேவையில்லை" என்றார்.

ஜோசியர் சொல்வது திருப்தி தரக்கூடிய செய்தி இல்லை என்பது உண்மைதான். தில்லைக் கோயிலின் க்ஷேமத்தையும் மேன்மையையும் தவிர வேறு எண்ணமே இல்லாமலிருந்தார் அவர். அதனால் ஆயிரம் இடிகள் சேர்ந்தாற்போல் அவர் காதில் விழுந்தும், ஆயிரம் தேள்கள் அவர் தேகத்தை ஒரேதாகக் கொட்டியது போலவும் ஒரு எண்ணம். எனினும் ஜோசியரை முழுமையாக நம்பினார்.

தீய செய்தி என்று தெரிந்தும் பகிரங்கமாக முன்வந்து சொல்லவும் சித்தமாயிருக்கிறார் ஜோசியர். நல்லதைச் சொல்லி

விட்டு நான்கு பொற்காசுகளை தக்ஷணையாகப் பெற்றுச் செல்ல எண்ணவில்லை. அதனால் பொய் புனைசுருட்டுக்கு வேலை யில்லை. ஜோசியமென்றால் கேட்பதற்கெல்லாம் சமத்காரமாக விடை சொல்வார்கள். பிரசன்னம் பார்க்கும்போது உண்மை அப்படியே வரும் என்று ருத்திராபதிக்குத் தெரியும்.

இந்தப் பிரசன்னத்தின் தாத்பரியம் ருத்திராபதி தீக்ஷிதருக்கு அந்தக் கணமே நன்கு விளங்கி விட்டது. நடராஜனின் திரு உள்ளத்தில் உதயமான எண்ணம் பிரசன்னத்தில் வந்து விட்டது. கடவுளே பாரத்தை இவர் தலையில எடுத்து வைத்து விட்டார். கனவிலும் எண்ணாத பேரிடியாகத் தலையில் விழுந்து விட்டது. அந்தப் பிரசன்னத்தின் பின விளைவுகள் அவரைக் குலுக்கின.

"ஆண்டவனின் வார்த்தைகளை நீர் பேசுகிறீர். அவருடைய சித்தம் எதுவோ அதன்படி நடந்து கொள்கிறோம். விளக்கமாகச் சொல்லுங்கள்." என்றார்.

"வருகிறவன் கலிபுருஷனுடைய அவதாரம். பணம் படைத்த கோயில்களாகப் பார்த்து வேட்டையாடி வருகிறான். அவன் கையில் பூர்வீகமான இந்தக் கோயிலுக்கு சமீப காலத்தில் அழிவு நேர்ந்தாலும் நேரலாம்."

விஷயம் இன்னவென்று அவர் உணர்வதற்குச் சிறிது நேரம் பிடித்தது. ஒரு பெரும் படையெடுப்பு நிகழ்ந்து கொண்டிருந்தது. அதுவும் அதிசயமாக, கோயில்களைச் சூறையாடும் வீரர்கள் வந்து கொண்டிருந்தனர். என்ன அதிசயம். இதுவரை ஒருவரை ஒருவர் வீழ்த்திக்கொண்டாலும் கோயில்களை வெற்றி கொண்டோர் தொடுவதில்லை. கங்கைகொண்ட சோழபுரத்தைத தீக்கு இரையக்கியவன் கோயிலுக்கு மானியங்கள் கொடுத்து விட்டுச் சென்றதைப் பார்த்திருந்தார்கள்.

ஆனால் இன்னும் ஒன்று நினைவுக்கு வந்தது. 'ஏன் நடக்கவில்லை? புழு பூச்சிகளின் உயிருக்குக்கூட கேடு செய்யாத ஜீவ காருண்ய மதத்தைச் சேர்ந்து கொல்லா விரதம் மேற்கொண்டு வாழ நினைத்த ஆயிரக்கணக்கான சமணரைக கழுமரத்தில் ஏற்றினோமே? ஏன் இதே தில்லைக் கோயிலில வைணவத்தைப் பிடிக்கவில்லை என்பதால் பெருமாளின் விக்ர கத்தை அரசன் கொண்டு கடலில்போட அனுமதித்தோமே. எல்லாப் பாவமும் சேர்ந்து நமக்கே வருகிறதா ?'



ஜோசியர் தொடர்ந்தார் "பெரிய அபாயம் நம்மைச் சூழ்ந் திருக்கிறது. அது என்னவென்றால் நடராஜரே எதிரியின் கையில் அகப்பட வாய்ப்புண்டு" என்றார்.

ருத்திராபதி தன் செவிகளைப் பொத்திக் கொண்டு, "சிவ சிவா! கேட்கச் சகிக்கவில்லை!" என்றார். "இதை ஒரு நாளும் நான அனுமதிக்க மாட்டேன். நடராஜரை நம் மத விரோதிகளுடன் அபகரிப்பது என்றால், அப்போது இந்த பூமியே தலைகீழாகி விடும், அலை கடல் வறண்டு விடும். வானம் இடிந்து விடும். சூரியன் நிரந்தரமாக அஸ்தமிப்பான். சைவமே சர்வ நாசத்தை அடையும்."

ஜோசியர் ஆமோதித்தார். "ஆம் அதைத்தான் இந்தப் பிரசன்னமும் சொல்கிறது. நடேசன் மேல் மட்டும் அந்தக் கொடி யோனின் கைப்பட்டால் சைவ மதமே அப்படியே அதல பாதாளத்தில் அமிழ்ந்து விடும். சைவத்தின் அரசனே நடேசன் தான். நடேசனைக் காப்பாற்றினால் சைவம் பிழைக்கும். நடேசனின் தூய்மை அழிந்தால் பிறகு இந்த சைவ மதம் உயிரோடிருந்து என்ன பயன்? நடேசனின் தூய்மையை, அவன் தெய்வத்தன்மையைக் காப்பாற்றுவதற்காகப் பல தியாகங்களைச் செய்யவும் நீங்கள் சித்தமாயிருக்கவேண்டும்."

எல்லோருக்கும் விமோசனம் தேடி மூளை வேலை செய்தது. ஆனால் இதுவரை இது போல ஒரு சந்தர்ப்பமும் எழவில்லையே? ஏற்பட்டிருந்தால் என்ன செய்வது ஏது செய்வது என்று மூளையைக் கசக்கி விடை தேடலாம்.

"கோயிலைச் சுற்றி சந்து பொந்துகள் ஏராளம். அவை ஒன்றில் இரகசியச் சுரங்க அறையை அமைத்து நடேசனைப் பாது காக்கலாம். இல்லை சிவகங்கைக் குளத்துக்குள் ஒளித்து வைக்கலாம்" என்ற யோசனைகள் எழுந்தன.

ஜோசியரோ தலையசைத்தார்.

"ஒளித்து வைப்பது என்ற பேச்சே இல்லை. நடராஜர் தில்லையின் எல்லையைக் கடந்தேயாக வேண்டும் என்று சோழிகள் சொல்கின்றன".

"அப்படியென்றால் நம்மில் யாரேனும் தப்பிப் பிழைத்து நடராஜரை தூர தேசத்துக்கு எடுத்துச் சென்று விட வேண்டும்" என்றனர்.

ஜோசியர் சிரித்தார். "அது உம்மால் முடியாத காரியம்."

"பின் என்னதான் வழி?" என்று எல்லோரும் திகைக்க, மீண்டும் எல்லோர் மனதிலும் சந்தேகங்கள் எழுந்தன. நிச்சயமாக நடேசன் எதிரியின் கையில் அகப்படுவான் என்பது போலல்லவா இந்த ஜோசியர் பேசுகிறார். பல குரல்கள் எழுந்தன 'அவன் சகல பூமண்டலத்துக்கும் ஏக சக்ராதிபதி. அவனுக்கு ஆபத்தா? நீர் சொல்லும் காரியங்கள் மிக மிக விசித்திரமாயிருக்கின்றன" என்றும் "இப்படிக் கேட்டதே இல்லையே!" என்ற குரல்களும் எழுந்தன.

பெரியவர் கூட 'நீர் சொல்வதில் ஏதாவது தவறிருக்குமோ. உம்மை நான் சந்தேகிக்கவில்லை. உமது திறன் எனக்குத் தெரியும். ஆனால் கணக்கில் ஏதாவது பிசகு ஏற்பட்டிருந்தால்?"

ஜோசியர் உணர்ச்சி ததும்பிய குரலில், "பிரபு! எக்காரணத்தினாலாவது எமது கணக்கில் குற்றம் இருக்கும் என்று திருப்தி செய்து கொள்கிறீர். இருக்க வாய்ப்பில்லை. என்னைப்போல் ஆயிரம் ஜோசியர்கள் இருக்கிறார்கள். அவர்களை அழைத்து இதைக் கேட்டாலும் இதைத்தான் சொல்லுவார்கள்."

இவ்விடத்தில் அவர் பேச்சை நிறுத்தி சற்று நேரம் மௌனமாயிருந்தார். சபையில் மயான அமைதி ஏற்பட்டது. "ஒருமுகமாக, கடவுள்கள் சொல்கிறார்கள். வருவது சனியின் அவதாரம். அரக்கர் படையினால் நேரக்கூடிய அபாயம் நிஜமானது. என் வாக்கு உண்மையான வாக்கு!" என்று தெளிவான குரலில் எடுத்துரைத்தார.

ருத்திராபதி முகத்தைத் திருப்பி சிற்றம்பலத்தைப் பார்த்தார். கண்களை மூடினார். அந்த கோர அழிவெல்லாம் மனக்கண்ணின் முன் தோன்றிற்று. அதிர்ச்சியில் கண்களைத் திறந்து எதிர் காலத்திலிருந்து நிகழ் காலத்துக்கு வந்தார்.

பூலோகத்திலுள்ள ராஜ ராஜாக்கள் எல்லாம் நான் முந்தி, நீ முந்தி என்று இந்தக் கோயிலுக்கு சாசனம் எழுதிக் கொடுக்க, ஒருவன் வந்து கொள்ளையடிக்கப் போகிறானா? கண்களில நீர பெருக, நெஞ்சை அடைக்க, "மேலும் சொல்லுங்கள்" என்றார்.

"நடேசன் அவன் கையில் சிக்கினால் காலமெனும் இருளில் சைவத்தின் பெயரே மறைந்தொழிந்து போகும். ஆனால், எந்த நாட்டிலாவது அவன் உள்ளவரைக்கும், அவன் திருப் பெயரும் சைவ மதமும் சிரஞ்சீவியாக நிலைத்து நிற்கும். அதன்



பின் ஒரு காலத்திலும் அழிவு கிடையாது. உலகம் உள்ள வரையில் சைவ சாம்ராஜ்யமும் நிலைபெற்றிருக்கும்!" என்றார்.

"நடேசனை அவன் கைப்பற்ற முயன்று தோல்வியடையும்போது நீர் செய்த தியாகமெல்லாம் ஜெயிக்கும். ஆம். நீங்கள் அதிகமான கஷ்ட நஷ்டங்களுக்கு உள்ளாகும்படியிருக்கும். எல்லாக் கஷ்டங்களையும் பொறுத்துக்கொள்ள நீங்கள் சித்தமாயிருக்கவேண்டும். நடேசனைக் காப்பாற்றுவதற்காக நீங்கள் சகலவிதமான தியாகங்களுக்கும் சித்தமாயிருக்கிறீர்களா? மடிய நேர்ந்தாலும் நீங்கள் மனம் கலங்காமல் இருப்பீர்களா?" என்று ஜோசியர் முற்றிலுமாக வேறு ஒருவனின் குரலில் பேசினார்.

"எங்களுக்கெல்லாம் என்னவானாலும் பரவாயில்லை. நடேசனைக் காப்பாற்றவேண்டுமே" என்றார் ருத்திராபதி. "இந்த துர்நிகழ்விலிருந்து மீண்டு வர நம்பிக்கை ஏதேனும் இருக்கிற தென்று நம்பும்படி இருந்தால் உடனே அருள் கூர்ந்து சொல்லிவிடுக. இதற்கெல்லாம் விமோசனம் உண்டா?"

"இறைவனுடைய அருளால் தங்கள் மனோரதம் நிறைவேறும்; விமோசனம் கட்டாயம் வரத்தான் போகிறது. ஆனால் தங்களாலெல்லாம் வரப்போவதில்லை; கடவுளுடைய சித்தத்தினால் வேறு வழியில் வரப் போகிறது. அந்த மகத்தான காரியம் உம்மாலெல்லாம் முடியாது. அதற்கென ஒருவன் தில்லைக்குக் கிளம்பி வந்து கொண்டிருக்கிறான். இப்போது வெளியேறினாலும் நடேசன் மீண்டும் தில்லைக்கு வருவார். கிருபை கூர்ந்து தில்லையூரை மீண்டும் வாழ வைப்பார். ஆனால் இந்த ஆடல்வல்லான் அதையெல்லாம் செய்ய வைக்க ஒருவனால் தான் முடியும். நடேசனையே காப்பாற்ற வேண்டும் என்றால் அந்தக் கர்ம பலம் கொண்டவன் ஒருவன்தான் இருக்கிறான்" என்று தீர்மானத்துடன் சொன்னார்.

ஜோசியர் முகத்தை நிமிர்ந்து பார்த்தார் ருத்திராபதி. அவருடைய விரிந்த கண்களில் கண்ணீர் ததும்பி நிற்பதையும் கண்ட ஜோசியரின் உள்ளம் உருகிற்று.

'புராதன தர்மம் அழியப்போகிறது. வாஸ்தவத்தில் நடவாத காரியம் நடக்கப் போகிறது' என்று ஜோதிடன் சொன்னான். சிதம்பரம் கோயில் ஜகப் பிரசித்தமன்றோ? அது அழிவதா? வயது முதிர்ந்த காலத்திலா இந்தச் சோதனை வரவேண்டும். நடராஜா என்ன சோதனை இது?' என்று நினைத்தவர் ஒரு முடிவுக்கு

வந்தார். 'நடராஜர் நம்மை சோதிப்பார், ஆனால் கைவிடமாட்டார், நாமும் அவருக்கு விசுவாசத்துடன் இருக்கவேண்டும்.'

ஜோசியரைப் பார்த்துக் கண்களைத் துடைத்துக் கொண்டார். "சரி அய்யா, எம் நடேசனுக்குக் காவல் தெய்வமாய் வரப்போகிறவனைப் பற்றிச் சொல்லுங்கள்" என்றார்.

* * *

## அத்தியாயம் இருபத்துமூன்று
## "யார் தடுத்தாலும் வருவான்"

ஜோசியரைப் பார்த்து ருத்திராபதி "கெட்டது நடக்கும் என்று உமக்கு அபார நம்பிக்கை இருக்கிறதே? எங்களை யெல்லாம் கதிகலங்க அடித்து விட்டீர்களே?" என்று கேட்கத் தோன்றியது. ஆனால் கடவுள் அருளால் நல்ல சமயத்தில் எச்சரிக்கப்பட்டோமா என்றும் நினைக்கச் சொன்னது அவரது நெடுநாள் அனுபவம்.

நடேசனின் சமீபம் அபாயம் ஒன்றும் நெருங்கமுடியாது என்று நினைக்க நன்றாய்த்தான் இருந்தது. ஆனால் 'தமிழகத்தில் புராதனக் கோயில்களெல்லாம் படுகுழியில் விழாமல் காப்பாற்ற யாரால் முடியும்? அரக்கன் போல் எதிரி வருகிறான். நம் மதத்தின் மீது துவேஷம் கொள்ளுதல் எதிரியின் பண்பு. நம் மதத்தின் பேரில் எவ்வளவு வன்மம் வைத்திருக்கிறான் என்று நினைக்கும் அளவுக்கு அவன் கொடியவன்' என்று ஜோசியர் சொன்னபோது எல்லோர் அடிமனதிலும் பயத்தைக் கிளப்பி விட்டது. நடேசனுடன் பின்னிப் பிணைந்த வாழ்க்கை தீக்ஷிதர் களுக்கு. அவனுக்கு ஒன்று என்றவுடன் தங்களுக்கும் ஆபத்து என்று நினைக்கத் தோன்றவில்லை. பொன் நின்றதைப் பற்றி சிந்திக்கக்கூட இல்லை. அதற்கு பதிலாக உடனே நடேசனைத் தூக்கிச் செல்லவேண்டும். எங்காவது ஒளியவேண்டும் என்ற எண்ணத்தில் சிரத்தை இருந்தது. ஆனால் இல்லை என்று முடிவெடுத்தார் ருத்திராபதி. அவசரப்படக்கூடாது. அப்படி நடேசனுக்கு ஆபத்து வருமென்றால் அதைத் தடுக்க இன்னொருவன் வருவான் என்று ஜோசியர் சொன்னார் அல்லவா? எல்லோர் மனதிலும் அவ்வார்த்தை நன்றாய்ப் பதிந்தது. "அப்படியென்றால் அவன் வந்தால் முடிவெடுத்துக் கொள்ளலாம்" என்று சாந்தமடைந்தார். காவலுக்கு மட்டும



ல்லை, ஆபத்தைப்பற்றி அறிவிக்கும் கட்டியங்காரனாகவும் வருகிறான் அந்த மர்ம மனிதன்.

ஜோசியர் சொன்ன ஒவ்வொரு வார்த்தையும் பசுமரத் தாணி போல மனதில் பதிந்தது. 'கோயில்களைக் கொள்ளை யடிக்க எதிரி விரும்பவில்லை. அடியோடு அழித்துவிட எண்ணினார்கள். நடராஜர் சிலை அவன் வலையில் விழாமல் அவனால் தான் காக்க முடியும். அவன் மூலமாக மட்டுமே இந்தக் காரியம் நிகழப் போகின்றது. வேறு யாராலும் அது முடியாது' என்று அடித்துச் சொல்கிறார் ஜோசியர்.

அப்பேர்பட்டவனை, நடேசனுக்கே காவல் தெய்வமாய் வருபவனைப் பற்றித் தெரிந்து கொள்ள ஆசை அவருக்கு. தில்லைவாழ் அந்தணர் பட்சத்தில் தர்ம பலம் இருக்கிறது. நடேசன் எங்களைக் கைவிடமாட்டான் என்று சொல்வதே அர்த்த மற்றதாயிற்று. 'உங்களையெல்லாம் வேண்டாமென்று ஒருவனிடம் நடேசன் அடைக்கலம் கொள்ளப் பிரியப்படுகிறார் என்றால் அவனது கர்மவினை எவ்வளவு உயர்ந்ததாக இருக்க வேண்டும்? அவன் செய்த தெய்வ பூஜைகள் எவ்வளவு இருக்கவேண்டும்? நிச்சயமாக தில்லைவாழ் அந்தணரை விடவெல்லாம் சிறந்த வனாய் அவன் இருக்கவேண்டும்' என்று நினைக்கும் போது அவருக்கு ஒரு விதப் பொறாமையே வந்தது.

ஜோசியரைப் பார்த்து "உம்முடைய அக்காட்சியில் தெரியும் அவன் அடையாளங்களைக் கூறுங்கள்" என்று ருத்திராபதி கேட்க, சற்று நேரம் கண்களை மூடியவண்ணம் கிரகங்களுடன் ஆலோசனையில் இருந்தார் ஜோசியர். பிறகு கண்களைத் திறந்து ஜோசியர் கூறினார் "அவனுக்கோ இறைவன்மேல் பற்றில்லை. இதுவரை அவன் இரு கையேந்தி கடவுளைக் கும்பிட்டதேயில்லை. ஒரு நொடியும் அவரை நினைத்ததில்லை. என்ன விந்தை? வரப்போகும் ஆபத்தைப் பற்றி அறியவில்லை அவன். எனினும் தில்லைக்குக் கிளம்பி வருகிறான். வந்தபின் தன்னைக் காக்கும் வண்ணம் நடேசன்தான் அவனைத் தடுத்தாட்கொள்ள வேண்டும்!" என்றார். பின் வரப்போகிறவனின் அங்க அடையாலங்களை சொன்னார்.

ருத்திராபதிக்கு வியப்பு. காக்க வருபவன் அடை யாளங்கள் போலில்லையே, அவர் சொல்வது கொள்ளை யடிப்பவனின் அடையாளங்கள் போலல்லவா இருந்தது.

"ஆனால் ஒன்று. கொடுத்த காரியத்தை நிறைவேற்று வதற்காக அவன் தன் உயிரையே கூடத் தியாகம் செய்வான் என்று சோழிகள் மிகத்தெளிவாகச் சொல்லுகின்றன..." என்று ஜோசியர் கடைசியாகச் சொன்னார். மேலும் 'ஒரு நாள் எதிரியின் ஆதிக்கம் நீங்கும்; சைவம் தழைக்கும்; நம் மதத்தைப் பின் பற்றுபவர்கள் பல்கிப் பெருகுவார்கள். அவர்கள் செய்யும் அட்டூழியங்களைக் கடவுள் பொறுக்க மாட்டார். ஆனால் அது வரை நடராஜரைக் காவல் காக்க வேண்டும். ஆபத்து வரும் நாள் முன் அவன் வந்துவிடுவான். அவன் வருவதை நடேசனே உமக்கு தெரிவிப்பார். அவனுக்காகக் காத்திருங்கள். அது அவனால் தான் முடியும்" என்று சொல்லி ஜோசியர் இடத்தைக் காலி செய்தார்.

போகும் முன் நடேசன் முன் நின்று கண்மூடிப் பிரார்த்தனை செய்தார். பின் கோயிலை விட்டு விரைந்தார். ருத்திராபதி கொடுத்த தக்ஷிணையைக்கூட மறுத்துவிட்டார்.

அவர் போகும் வேகத்தைப் பார்த்தால் திருவேட்கள ஜாகையைக் காலி செய்து கொண்டு எங்காவது போய்விடுவார் என்று தோன்றியது. தங்களுக்கு அந்த சுதந்திரம் இல்லையே என்று நினைக்க வருத்தமாய் இருந்தது ருத்திராபதிக்கு.

கோயிலுக்கு வெளியே பெரும் கூட்டம் நின்றிருந்தது. உள்ளே அனுமதிக்கப்படாத அந்தணர்கள் வெளியே நின்றனர். ஜோசியர் வெளியேறியவுடன் 'என்ன சொன்னார்?' என்று தெரிந்து கொள்ள ஆர்வத்துடன் உள்ளே எல்லோரும் ஓடி வந்தனர். ஆனால் ருத்திராபதியின் பல வருட அனுபவம் இதை எதிர்பார்த்தது. பிரசன்னத்தைக் கண்ட மற்றவரிடம் எச்சரித்திருந்தார். "இதையெல்லாம் மற்றவர்களிடம் சொன்னால் ஒப்புக் கொள்ள மாட்டார்கள். சொன்னால் ஜோசியருக்கு மட்டுமல்ல, பெரியவருக்கும் மூளை குழம்பிவிட்டது" என்று பேசிக் கொள்வார்கள்.

நடேசனையே தேசாந்தரம் அனுப்பு என்றும், உம் குலம் அழியப்போகிறது என்றும் சொல்லி ஜோசியன் சென்றுவிட்டான். அதை எதுவும் முகத்தில் காட்டாமல் மற்றோரிடம் "இன்னும் ஒரு மண்டலத்தில் மீண்டும் தங்கம் வரத்தொடங்குமாம். ஏதோ கிரகச் சேர்க்கையால் தங்கம் நின்றது" என்று தெரிவித்தார்.

பிரசன்னம்தனைப் பார்க்காதவர்களிடம் வாழ்க்கையில் முதல் பொய் சொன்னார். அவர்களிடம் அந்தப் பொய்யைச்



சொன்னவுடன் கஷ்டமெல்லாம் தற்காலிகமானது என்று மலர்ந்த முகத்தோடு திரும்பிச் சென்றனர். மனதின் களைப்புத் தீர்ந்து விட்டபடியால் நடேசனை வாழ்த்திவிட்டுச் சென்றனர்.

அநேகருடைய ஆசைகளையும் பூர்த்தி செய்யவோ எல்லோரிடமும அபிப்பிராயம் கேட்கவோ முடியாது. எல்லா வற்றிற்கும் எல்லோரும் ஒப்புக்கொள்வார்கள் என்று நினைக்கவும் முடியாது. நடேசனை முற்றிலுமாக முன் பின் தெரியாத மனிதனிடம் ஒப்படைக்க நேரும். அவன் ஒருவனாலேயே நடேசனை பத்திரப்படுத்த முடியும் என்று அவர்கள் ஏற்றுக் கொள்வார்களா? வைதீகக் காரியங்களில் மிகவும் சிரத்தையுடன் நடக்கும் கோயில் சிதம்பரம். முறை தீக்ஷிதரைத் தவிர அன்றைய தேதியில் நடேசனையே யாராலும் தொடக்கூட முடியாது. அப்படியிருக்க வேற்று மனிதனிடம் நடேசனை ஒபபடைப்பதென்றால் ஒப்புக்கொள்வார்களா என்பது சந்தேகம்தான்.

பிரசன்னம் போட்டவுடன் தில்லைநகரில் பழைய நிலை திரும்பியது. என்னவோ திடீரென ஊரில் நடந்து கொண்டிருநத துர்சகுனங்கள் நின்றன. ஊரிலிருந்த நாய்களெல்லாம் வாலைச் சுருட்டி தத்தம் சந்து பொந்துகளுக்குச் சென்றன. இரவில் ஒன்று கூடுவதோ, ஊர்வலம் விடுவதோ இல்லை. இரவுகளில் அமைதி திரும்பியது.

தீக்ஷிதர்களும் நிவாரணம் கிடைத்தது என்று மிகுந்த குதூகலம் அடைந்தார்கள். கொஞ்ச காலமாக இல்லாத உற்சாகம் இருந்தது. கோயிலில் பூஜைகள் மிக விமரிசையாக நடக்கத் தொடங்கின.

ஆனால் பெரியவர் கோயில் திறந்திருக்கும் நேரமெல்லாம் சிற்றம்பலத்துக்கு நேரே இருந்த திண்ணையில் அமர்ந்தார். தினம் தினம் திரளான கூட்டம். தீக்ஷிதர் குலத்தில் பிறக்காமல், இந்தக் கோயிலுக்கு வந்து செல்லும் லட்சோப லட்ச பக்தர்களில் ஒருவராய்ப் பிறந்திருக்கக் கூடாதா என்று எண்ணி எண்ணிப் பெருமூச்சுவிட்டார். இந்த முக்கியக் கடமையைத் தன் குலத்தோருக்குக் கொடுக்காமல் நடேசன் தம்மை மறந்திருந்தது அவருக்கு வியப்பாகவும், வருத்தமாயுமிருந்தது. ஆனால் நடேசன் மனோநிலையை அறிந்து செயல்படக்கூடியவன் இந்த உலகத்தில் வருபவன் ஒருவன்தான் என்று பிரசன்னம் சொன்னதே?

'சரி அவன் எப்போது வருவான்? நாம் பார்க்காத நேரத்தில் வந்துவிட்டால் எவ்விதப் பழி நேருமோ? எத்தனையோ அவசரக் காரியங்கள் அவன் செய்வதற்கு இருந்தன. ஆனால் அவன் வரவேண்டுமே? நடேசனைத் தூக்கிக்கொண்டு இந்தப் பிரதேசத்தை அன்று இரவுக்கிரவே எப்படியாவது தாண்டிப் போய்விட வேண்டும். தூர தூர தேசங்களுக்குச் சென்று அங்கே புதியதொரு தில்லை அமைக்கவேண்டும். ஆனால் அந்த மர்ம ஆள் வராமல் எப்படி?' ஆவலைக் கஷ்டப்பட்டு பொறுத்துக் கொண்டார்.

அதனால் தினந்தினம் அந்த மர்ம மனிதனுக்குக் காத்திருந்தார். இதுவரை கோயிலை சேவிக்க வரும் பக்தர்களை அவர் இவ்வளவு உற்றுப் பார்த்ததில்லை.

கருமேகங்கள் வானத்தை மூடிக்கொண்டிருந்தன. அந்த மேகக் கூட்டங்களின் காரிருளைக் காட்டிலும் கரியதான ஒரு எதிர்காலத்தைப் பற்றிச் சொல்லிவிட்டுச் சென்ற ஜோசியர் ஆணித்தரமாகச் சொன்னது, இருளைக் கிழித்துக்கொண்டு மின்னல் போல நிவாரணம் வருகின்றது என்றும் அது ஆபத்துக்கு முன்பே வந்து தலை காட்டும் என்றுதான்.

'பின் ஏன் அவசரம் காட்டவேண்டும்? ஜோசியர் சொன்ன அடையாளம் கொண்டவன் வரட்டும். பிறகு அவர் சொல்வது உண்மையென்று தெரிந்து கொள்வோம். அவன் வந்தால் ஜோசியர் சொன்னது நடக்கும். அவன் வரவில்லையென்றால் நடக்காது. அவன் வந்தவுடன் அவனிடம் நடக்க வேண்டிய வேலைகளைப் பற்றி ஆலோசித்து முடிவு செய்துகொள்ளலாம்' என்று மனசாந்தி அடைய முற்பட்டார்.

ஆனால் அந்த ஆபத்சகாயனின் அடையாளங்கள் என்னவென்று ஜோசியர் சொன்னார் என்று அவ்வப்போது நினைவுபடுத்திக்கொண்டார். கன்னத்தில் மச்சம், கைகளோ கால் முட்டிகள் வரை வரும், முகத்தில் ராஜ களை. அவன் கோயிலுக்குள் வந்த பின் மற்றவர் பார்க்கும் திசையில் பாராமல் கோயில் கூரையில் எதையோ தேடுவான்.'

'இந்தக் கூட்டத்தில் இதெல்லாம் அவனைக் கண்டு பிடிக்கப் போதாதே' என்று ருத்திராபதி சுட்டிக் காட்டியவுடன், 'அவன் கோயிலுக்குள் வந்தவுடன் நடேசனே ஒரு சகுனம் கொடுப்பார்' என்று சொல்லிவிட்டார்.



அவ்வப்போது மனம் அந்தப் பிரசன்னத்தை நிராகரித்தது 'இதென்ன வீண் பீதி! பூமியில் பிறந்த மனுஷனாவது, வந்து நடராஜனை அபகரிப்பதாவது? ஆடல்வல்லானே வந்து அவனை சம்ஹரிப்பானல்லவா? அவன் இருக்கும்போது நமக்கு ஏன் பயம்?" என்றார் மனதுக்குள். தன்னையறியாமல் திரும்பினார் பொற்சபையை நோக்கி.

'உன் பலமில்லையென்றால் இந்த மூவாயிர அந்தணரும் ஆளிருந்தும் ஓர் அநாதை; திக்கற்றவர்கள். இச்சமயம் எங்களுக்கு ஒரு கை கொடுத்தால் என்றென்றைக்கும் நன்றி மறவாமல் உன்னை நினைத்துக் கொண்டிருப்போம். எப்போதும் என் அருகில் இருந்து என்னைப் பாதுகாத்துக் கொண்டிருப்பீர்கள் என்று நினைத்தேனே? இன்று உம்மைப் பாதுகாக்கும் கடமையை என் தலையில் போட்டு விட்டீரே?' என்று அசையாமல் நின்ற ஆடல்வல்லானிடம் ஆதங்கப்பட்டார். உடனே கோயில் வாசலைத் தானாக நோக்கியது கண்கள். 'நடேசா அவனை யாவது சீக்கிரம் அனுப்பு' என்று மனமார வேண்டினார்.

இப்போது நினைத்துப் பார்த்தார். ஜோசியரிடம் கேட்டது நினைவுக்கு வந்தது.

"எங்கள் கையையும் கட்டிப் போட்டுவிட்டீர். அவன் வருவானா?"

"அரக்கனும் வருவான், ஆதரவாய் ஆபத்சகாயனும் வருவான்" என்று சொன்ன ஜோசியர் அதில் பூரண நம்பிக்கை வைத்திருந்தார். "கோள்கள் பொய்சொல்லாது. அவன் நிச்சயமாக வருவான்."

ருத்திராபதியின் நம்பிக்கையில்லாத முகபாவத்தைக் கண்டு சோகப் புன்னகை புரிந்தார் ஜோசியர். மீண்டும் ஒரு முறை ஆணித்தரமாக சொன்னார் "யார் தடுத்தாலும் வருவான்."

"நந்தா தில்லைக்குப் போகவேண்டாம்" என்று கூட்டத்தார் மன்றாடினர். சிலர் காலில் விழாத குறை. பெரியவர்கள் எல்லாம் வாய்த்தண்ணி வற்றும் வரை சொல்லிப் பார்த்தனர்.

சாமியாரை ஆற்றங்கரையிலிருந்து அனுப்பிவிட்டுத் தனியாய் நந்தன் திரும்பியபோதே அவன் கண்ணில் ஒரு புரியாத ஒளி வீசியது. எல்லோரும் அவனைச் சூழ்ந்து கொண்டனர். "சாமியார் எங்கே?" என்று கேட்கவில்லை. 'தங்கம் எங்கே? கல் எங்கே?" என்றனர்.

"கொடுத்தனுப்பிவிட்டேன்" என்றான்.

அதை யாரும் விமர்சனம் செய்யவில்லை. 'ஒழிந்தான சாமியார். அவனது மாய மந்திரக் காசுகள் யாருக்கு வேண்டும்?' என்று ஒரு நிம்மதி.

பின் நந்தன் தனது அடுத்த கட்ட முடிவைச் சொன்னவுடன் அதிர்ந்து போனார்கள் எல்லோரும். தான காட்டை விட்டு தில்லைக்குப் போய் அந்தக் கல்லைப் போல இருக்கும் பெரிய கல்லை எடுத்து வரப்போவதாகச் சொன்னான நந்தன். "எடுத்து வந்தால் கோப்பெருஞ்சிகனின் புதையலைக் கண்டுபிடித்து விடலாம், இனி யாரையும் கொள்ளையடிக்காமல், யார் வாய் சாபத்தையும் பெறாமல் இருக்கலாம்" என்றும் சொன்னான்.

அவனுக்கு வெளி உலக அனுபவங்கள் ஏதுமில்லை என்பது ஒரு புறமிருக்க போகுமிடத்தில் எதிரிகளோ ஏராளம் என்று எல்லோருக்கும் தெரியும். இவனை ஒரு முறை சந்தித்தவர் மறப்பார்களா? மறக்கும்படியா நடநது கொண்டி ருந்தான்? தில்லைக்குச் சென்ற ஆயிரமாயிரம் பேர் இவன் கையில் அகப் பட்டு படாத துன்பம் பட்டிருக்கிறார்கள். அங்கு இருக்கும் பாதி பிச்சைக்காரர்களை உருவாக்கியவனே இவனாய்த் தான இருக்கும். அப்படியிருக்க புலியின் வாய்க்குள்ளே வேண்டு மென்று தலையை விடுவது விளையாட்டான காரியம் அல்ல என்பதை எடுத்துச் சொன்னார்கள்.

எனினும் அவன் கேட்பதாக இல்லை. "ஒருவரும் என்னைப் பார்க்கமாட்டார்கள்; அடையாளம் காண மாட்டார்கள், பார்த்தாலும் என்னுடைய விதி என்னைக் காப்பாற்றும்."

"விதி எப்போதும் உனக்கு அனுகூலமாக இருக்கும் என்று எண்ணாதே. பேராசை என்பது புதையலின் உருவத்தில் வந்து உன்னைக் குடை கவிழ்த்தாலும் கவிழ்த்துவிடும்" என்று எச்சரித்தனர்.

"நான்கு நாட்களில் நான் பத்திரமாகத் திரும்பிவிடுவேன். அதுவரை பொறுத்துக் கொள்ளுங்கள்" என்றான்.

பலரும் கூட வருவேன் என்றனர். மறுத்துவிட்டான். அவன் மனதை மாற்ற முடியாது என்று அறிந்தவுடன் அறி வுரைகள் பல கூறினர். "தில்லைக்குப் போகிறாய். அங்கே ஏதோ பெரிய கஷ்டங்கள் நேரலாம். உனது நன்மையே இந்தக்



கூட்டத்தின் நன்மை. உனது பாதுகாப்பின் மீது அல்லும் பகலும் உன்னுடைய நினைவிருக்க வேண்டும்" என்று அறிவுறுத்தினர்.

அதையெல்லாம் கேட்டுக்கொண்டு நந்தன் கடைசி நிமிடத்தில் ஒரு எச்சரிக்கை செய்தான். "எவனாவது புத்திசாலிப் பேரவழி என்று நினைத்துக் கொண்டு, என்னைப் பின் தொடர்ந்தால் பனைமரத்தில் கட்டிவைத்துத் தோலை உரித்து விடுவேன்" என்று மிரட்டினான்.

நாட்டியக்காரியின் நினைவே அவனைத் தடுமாறச் செய்திருந்தது. இப்போது அந்தக் கம்பூஜக் கல் வேறு ஒருவகை காந்த சக்தியைப் போல் தில்லைக்குக் கவர்ந்து இழுத்தது. அதன் சுதி கணத்துக்குக் கணம் அதிகரித்துக் கொண்டிருந்தபடியால விதியானது தன்னைத் தில்லைக்கு அழைக்கிறது என்று முடிவு செய்தான்.

"கடைசியாக கல் இல்லாமற்போனால் போகட்டும்; இயற்கை கொடுத்த இரண்டு கால்கள் இருக்கிறதல்லவா? திரும்பிக் காட்டுக்கு நடையை கட்ட வேண்டும்" என்று எண்ணிக் கொண்டு கிளம்பினான்.

பாதி நாள் பிரயாணம் செய்ததில் கால் வலி தெரியாத அளவுக்கு உற்சாகம் இருந்தது. அந்தப் புதையலைக் கண்டுபிடிப்பது ஒரு கனவு. அந்தப் பெண்ணை அடைவதும் ஒரு கனவுதான்.

"இரண்டையும் நிறைவேற்றுவதற்காக நீ பாடு பட வேண்டும்" என்று தனக்குத் தானே, குறிக்கோள்களை ஏற்படுத்திக்கொண்டான்.

* * *

## அத்தியாயம் இருபத்துநான்கு
## "தில்லை, தில்லை!"

சிதம்பரத்தின் இரு புறமும் ஆறுகள் ஓடின. கொள்ளிடம் போல அகண்ட ஆறுகள் அல்ல அவை. மரகத வயல்களுக்கு நடுவே சர்ப்பம் நெளிவது போல இவ்விரு ஆறுகளும் ஓடி தில்லையைத் தீவு போலாக்கின. இரண்டில் ஒன்றைக் கடந்து தான் தில்லைக்குள் அடி எடுத்து வைக்க முடியும். "நடேசனைப் பார்க்க எண்ணுவோர் கால் நனையாமல் செல்லலாமா?" என்று இயற்கை செய்த ஏற்பாடு.

அதில் ஒன்றுதான் உப்பனார். எப்போதும் கலகலவென்று இருக்கும் அதைப் பயணிகள் கடக்க அமைக்கப் பெற்றிருந்த படகுத்துறை. உப்பனாரின் கரையில் பலர் படகுக்காகக் காத்திருந்தனர். சில இளவட்டங்கள் தம் இளமையின் வேகத்தில் ஓடமே வேண்டாமென்று தங்கள் ஆடையை மடித்துக் கட்டிக் கொண்டு நீரில் நடந்தே செல்ல முற்பட்டனர். நீரின் அடியில் களி மண் வழுக்கிவிட்டது. தொபேல் என்று நீருககுள் சென்றனர்.

உப்பனார் நதியின் கலங்கிய நீரில் பலர் குளித்துக் கொண்டிருந்தனர். (குளித்த பின் முன்பை விட தேகம் சுத்தமானதா என்பது கேள்விக்குறிதான்). வழுக்கி விழுந்தவர்களை நீரில் மூழ்கிவிடாமல் காப்பாற்றிக் கரை சேர்த்தனர். அசடு வழிய அவர்கள் வெளி வந்த போது கரையில் நின்ற நண்பர்களின் கரகோஷத்தினால் பெரும் ஆரவாரமும் ஏற்பட்டது.

அவ்விடத்தில் எல்லோரும் கூட்டம் கூட்டமாக வந்திருந்தார்கள். இதில் தனியாய் வந்தவன் நந்தன் மட்டும்தான். அவனைத் தவிர எவரும் தனியாய் நிற்கவில்லை. பெண்டு பிள்ளைகளும் உற்றார் உறவினரும் ஒன்றுகூடி நின்றனர்.

நந்தன் வந்து தண்ணீரக் கரையோரம் நின்றான். சுற்றும் முற்றும் பார்த்தான். கலங்கிய நீர் வேகமாய்த்தான் ஓடிக் கொண்டிருந்தது. தொலைதூரத்தில் வரும்போதே அவனுக்குத் தில்லை கோபுரத்தின் உச்சி தெரிந்தது. இப்போது தோணித் துறையிலிருந்து ஆற்றங்கரைக்கு அப்பால் தில்லைக் கோயிலின் மூன்று கோபுரங்கள் இன்னும் தெளிவாய்த் தெரிந்தன.

அதிகாலையில் காட்டை விட்டுக் கிளம்பியவன், சூரியன் தன் உச்ச ஸ்தானத்தை அடையும்போது தில்லையின் எல்லையை அடைந்துவிட்டான். ஆனால் ஒரு இன்பகரமான பயணம்தான். காட்டைவிட்டு வெளியே வந்தவுடன் வெகு தூரத்துக்குத் தெரிந்த பசுமையான சமவெளி அவன் மனதை ஈர்த்தது.

தில்லையைச் சுற்றிலும் நெடுந்தூரம் வரை வயல்கள் தான். அந்த மரகதக் கம்பளத்துக்கு இடையே சாலை. அதில் அவன் காட்டிலிருந்து வெளியேறி சூர்யோதயத்தின் போதுதான நடக்கத் தொடங்கினான். வரும் வழியெல்லாம் குடியானவர்கள் வெவ்வேறு பாடல்களைப் பாடினார்கள். அவர்கள் ஓடப் பாட்டும், வெள்ளப் பாட்டும், கும்மியும், சிந்தும் பாடினார்கள். உழைப்பின் களைப்பு தெரியாமல் அவர்கள் பாடிய பாட்டு அவன் பயணத்தின்



களைப்புத் தெரியாமலும் உதவியது. அவன் செவிகளில் தேனாய்ப் பாய்ந்தன. காட்டில் குடித்துவிட்டுக் கும்மாளம் அடிக்கும் போது கேட்கும் அபஸ்வரத்துக்கு நேர் மாறாக இருந்தது.

தில்லை சாலையில் வளத்தையும் வண்மையையும் ரசித்துக் கொண்டே சென்றான். வானத்தைத் தொட்டுக் கொண்டிருந்த அடர்த்தியான தென்னை மரத்தோப்புகளின் காட்சியும், கண்ணுக்கெட்டிய தூரம் வாழைத்தோட்டங்களும், கரும்புக் கொல்லைகளும் காணப்பட்டன. ஆனால் அவற்றை யெல்லாம் பார்த்தவுடன் தன் வாழ்க்கையிலிருந்து போக்குக்கு ஒரு மாற்றமாய் போகுமிடம் அமையும் என்று உள் மனது சொன்னது. வரிசை வரிசையாய் நின்ற மரங்களைக் கண்டவுடன் நந்தனுக்கு ஒரு ஒழுககத்துக்குக் கட்டுப்பட்ட சமுதாயத்தைக் காணப்போகிறோம் என்று அவை நினைவுபடுத்தின. காட்டில் எங்கெல்லாம் முடியுமோ அங்கெல்லாம் தாவரங்கள் தழைக்கும். காட்டில் நேர வரிசை என்பதே இல்லை. அதில் குடியிருப்போரின் வாழ்க்கையும் அதனுடன் ஒப்பிடலாம். இந்தத் தோப்புக்கும் காட்டுக்கும் உள்ள வித்தியாசங்கள் நாட்டிலும் காட்டிலும் வாழும் மக்களின் வாழ்க்கை முறைகளையும் பிரதி பலிக்கும் என்று நினைக்கத் தோன்றியது. உடனே திரும்பி அன்னையைப் போல் அரவணைக்கும் கானகத்துக்கே சென்று விடலாமா என்றுகூட யோசித்தான்.

தன்னைத்தானே பல முறை கேட்டுக் கொண்டான். "எதற்காகப் புதையலைத் தொடர்ந்து ஓடுகிறோம், உண்மை விசுவாசம் உள்ள சிநேகிதர்களை விட்டுத் தனியாகக் காட்டை விட்டு வெளியே வருவது ஏன் ?" என்று எண்ணினான். இவ்வளவு நாள் கானகத்தில் உள்ள தன் ராஜ்யத்துடன் திருப்தி அடையவில்லையா? மாய மாரீசனைத் தொடர்ந்து இராமர் சென்ற கதைதான் புதையலைத் தேடுபவனின் கதையும் என்று அந்தச் சாமியார் சொல்லிவிட்டுச் சென்று விட்டான். அவனைக் கூட கூட்டி வந்திருக்கலாமோ" ஒருவேளை அந்தக் கதை முழுதும் சாமியாரின் கற்பனையோ என்று தோன்றியது. 'இல்லை. இல்லை வித்தை போல் காண்பித்தானே.'

சில நாள் முன் பட்டிணத்துக்கு வருகிறாயா என்று யாரேனும் கேட்டிருந்தால் "ஒருநாளும் மாட்டேன்" என்றல்லவா

சொல்லியிருப்பான். இப்போது அவனை இந்த ஊருக்கு ஈர்த்தது என்ன?

பொன்னா பெண்ணா?

"இது என்ன பைத்தியக்காரத்தனம்?" என்று எண்ணினான். உடனே அதற்கு ஒரு காரணமும் கற்பித்துக் கொண்டான். இந்தச் செல்வம் கிடைத்தால் இனி கொள்ளையடிக்க வேண்டாம். நிம்மதியான வாழ்க்கை வாழலாம்– யார் வாயிலும் இல்லாமல். அது போலவே அந்த நடனக்காரியை இன்னும் ஒரு முறை பார்த்துவிட்டால் அவள் மேலிருந்த மோகமும் போய்விடும். பழையது போல் நண்பர்களுடன் குடித்துக் கும்மாளமடித்து வாழ்க்கை நடத்தலாம்.

முதலில் அவன் தில்லை செல்வதற்குக் கூட்டத்தினரிடையே பலத்த எதிர்ப்பு. உயிர் மீது ஆசையிருந்தால் ஊரப் பக்கம் செல்லக்கூடாது என்பது கொள்ளைக் கூட்டத்தின் எழுதி வைக்கப்படாத சட்டம்.

எவ்வளவோ சொல்லிப் பார்த்தார்கள் எல்லோரும். "அண்ணே, நீ மாட்டிக்கொண்டால் நன்றாயிருக்குமா? நாலு பேர் சிரிக்கமாட்டார்களா?" என்றார்கள்.

"முட்டாள்தனத்தினால் பிசகு நேர்ந்தால் கூட்டத்தின் நிலை என்ன?"

"என்னை யாருக்கும் அங்கே தெரியாது" என்று சமாதானம் சொன்னான்.

"உன்னைப் பற்றிக் கேள்விப்படாமல் எப்படி இருக்க முடியும்? நாடு நகரமெல்லாம் உன்னைப் பற்றிய பேச்சாகத்தானே இருக்கிறது?" என்றனர்.

"போனால் என்னவாகும் தெரியுமா?"

"மாட்டினால் தானே? ஆனால் நான் அற்பாயுளில் சாகப் பிறந்தவனல்ல."

"உன்னை அடையாளம் காண அங்கு பல பேர். உன முகம் மறக்கும்படியா நீ அவர்களிடம் நடந்து கொண்டாய்? நாட்டுக்குள் செல்வதும் ஒன்றுதான், நடுக்கடலில் விழுந்து உயிரை விடுவதும் ஒன்றுதான்" என்றனர்.

"என் தலையில் எழுதியிருக்கும் என் தலைவிதியை நானே நிறைவேற்றிக் கொள்கிறேன் என்று வைத்துக் கொள்ளுங்கள்" என்றான்.

"நாங்களும் வருகிறோம்."



"இன்னமும் ஆபத்து."

முழுக் கூட்டமும் காட்டின் எல்லை வரையில் வந்து வழியனுப்பி விட்டுச் சென்றனர். பலர் கூட வருகிறேன் என்று மன்றாடினர். முடியாதென்று மறுத்துவிட்டான்.

அவன் வாக்கே தெய்வத்தின் வாக்கு என்று மதித்து வந்த கூட்டத்தினர் பின் தங்கி விட்டனர். பலருக்கும் நந்தனைக் காண்பது இதுவே கடைசி முறை என்று தோன்றியது. நீர் நிறைந்த கண்களுடன் அவன் உருவம் தெரியும்வரை பார்த்துவிட்டு பின் கானகத்துக்குள் சென்றனர்.

நந்தனின் மனதில் பெரும் மாற்றங்கள் நிகழ்ந்து அவனைத் தடுமாறச் செய்துவிட்டதென்றே சொல்லவேண்டும். இதுநாள்வரை எளிதில் யாரும் பிரவேசிக்க முடியாதது அவன் இல்லமான கானகம் மட்டுமல்ல. அவனது இதயம் கூடத்தான். ஆசைகள் குறைவாக இருந்ததால்தான் அவனால் இந்த அபாயம் நிறைந்த தொழிலில் காலம் தள்ளமுடிந்தது. என்றாவது ஒரு நாள் பேராசை மட்டும் கொண்டிருந்தானென்றால், அன்றே சிறையிலோ கழுமரத்திலோ அவன் வாழ்க்கை முடிந்திருக்கும்.

மன்னாதி மன்னர்களுக்குக் கிட்டாத ஆனந்த வாழ்க்கைதனைக் காட்டுக்குள் அனுபவித்துக் கொண்டிருக்கிறேன் என்று தனக்குத்தானே சொல்லிக் கொண்டிருந்தவனுக்கு நன்றாய்ப் போன அவன் வாழ்க்கையில் அந்த ஆட்டக்காரியும் சாமியாரும் வந்து போன பிறகு மாற்றங்கள். வெளிப்படையாக இல்லை, மனதுக்குள்ளே. தற்போது அவனுடைய வாழ்க்கையே சூனியமாகத் தெரிந்தது. இவ்வளவு நாள் போட்ட ஆட்டம் பாட்டமெல்லாம் வீணாய்த் தெரிந்தது. வெளி உலகம் இன்னதென்று தெரியாமல் இந்தக் கானகத்தில் அடைபட்டுக் கிடக்கும்படி ஆகிவிட்டதே என்று நினைக்கும் அளவுக்குத் தன்னிடம் இல்லாததை வெளியே எடுத்துக் காட்டி விட்டுச் சென்றுவிட்டனர் இருவரும். அதுவும் ஒருவர் விஜயத்திலிருந்து மீளும்முன் சொல்லி வைத்தாற்போல் அடுத்தடுத்து வந்துவிட்டுப் போனார்கள். அந்தச் சூனியத்தை நிரப்பித் தன்னுடைய வாழ்க்கையை இன்பமயமாக்கக் கூடியதான காரியம் ஒன்றே ஒன்றுதான். தில்லை செல்வது என்று முடிவெடுத்தான். அடங்கா ஆர்வத்துக்கு அடிமையானான்.

தன் உள்ளத்தை நிலைகுலையச் செய்த மங்கையின் முகத்தையும் அளவிலா செல்வம்தனைத் தேடித் தரும் கம்பூஜக்

கலனும் இந்த ஊரில்தான் இருக்கின்றன. இரண்டில் ஏதாவது ஒன்றை அடைந்து விட்டால் தன் மனோரதம் பூர்த்தியாகும் என்ற எண்ணம் அவனுடைய மனத்தில் வேரூன்றி வளர்ந்திருக்கிறது.

தோணித்துறையில் ஒரு தோணியில் ஏறி ஆற்றைக் கடந்தான். இவன் கொடுத்த செப்புக் காசைத் திரும்பித் திரும்பிப் பார்த்துவிட்டு ஓடக்காரன் கடித்து வேறு பார்த்தான். நந்தனுக்குச் சிரிப்பு. கரையேறியதும் மெல்ல கால்நடையாக அப்படியே ஊருக்குள் சென்றான்.

மூன்று உலகாண்ட ராஜ ராஜசோழ சக்கரவர்த்தியின் திருமகனார், இந்த ஊரைத் தலைநகராய் வைத்து புதுத் தலை நகராம் கங்கை கொண்ட சோழபுரத்தைக் கட்டினார். ராஜேந்திரன் சோழ சிங்காதனத்தில் ஏறி நாலா திசைகளிலும் சோழ சைன்யங்களை அனுப்பி இந்த நில உலகம் முழுவதையும் வென்று ஒரு குடை நிழலில் ஆண்டான். பின் தனியொரு தலை நகர் வேண்டுமென இடம் தேடினான். ஒரு முறை தில்லை நடேசனைக் காணப் புறப்பட்டுக் கொள்ளிடத்தில் வெள்ளம் வந்து தடுக்கவே கொள்ளிடத்தின் வடகரையில்தான் புதியதொரு தலை நகரம் அமைக்க வேண்டும் என்ற முடிவுக்கும் வந்தான்.

ராஜேந்திரன் கங்கை கொண்ட சோழபுரத்தைக் கட்டிய போது இந்த நகர் அப்போது தமிழகத்தின் முககியப் பட்டி ணங்களில் ஒன்றாயிருந்தது. சிதம்பரம் தமிழகத்தின் தலை நகராய்க் கூட விளங்கியது.

புதுத் தலைநகரின் கட்டுமான வேலை பூர்த்தியான பிறகு அந்தப் புதிய தலை நகருககே சென்று விட்டான். அதுவரை சுமார் ஐந்தாண்டுகள் இங்குதான் தமிழகத்தின் தலைவிதி நிரண யிக்கப்பட்டது. அதுவும் எப்பேர்ப்பட்ட காலம். தமிழகத்தின் பொற்காலம் என்று சொல்லலாம். குமரி முனையிலிருந்து வட பெண்ணை வரையில்தான் புலிக்கொடி பறந்து வந்தது போக, ஈழமும் கங்கையும் ஒரு கொடியின் கீழ் இணைந்திருந்தன. கடாரம் மேல் சோழரின் கண்கள் பதிந்திருந்தன. இமயம் வரை படை சென்று வந்தது.

ஊருக்குள் நந்தன் நடந்தான். தில்லை நகர் மாட மாளிகைகள் மனோகரமாய்க் காட்சியளித்தன. கோயிலுக்கெதிரே கம்பீரமான தேர் நின்ற நாற்சந்தியையும் தேரடியிலிருந்து நாலா பக்கத்திலும் பிரிந்து சென்ற தேரோடும் மாநகரின் விசாலமான இராஜ வீதிகளையும், வீதியின் இருபுறமும் காணப்பட்ட மாட



மாளிகைகளையும், கண்டு பிரமித்தான். நந்தனுக்குத் தெரியாது, ஆனால் சுமார் 600 ஆண்டுகளுக்கு முன் வந்த ஒரு ஞானக் குழந்தை இந்த ஊரின் செல்வத்தைப் பற்றி ஒரு தேவாரமே பாடியது. பாடிச்சென்று அறுனூறு ஆண்டுகள் ஆயின. ஆனால் இன்னும் அதே நிலை தான். செல்வம் கொழிக்கும் தில்லை தான்.

தில்லை நகர் தினந்தினம் இப்படித்தான் இருக்குமா என்று அவன் வியக்கும் அளவுககு நகரம் ஒரு வித்தியாசமான தோற்றத்தை மேற்கொண்டது. தினசரி ஏதோ ஒரு பெரிய முக்கியமான திருவிழாவை எதிர்பார்ப்பதுபோல ஜனங்களிடையே அபரிமிதமான உற்சாகம் காணப்பட்டது.

"ஆகா, பார்க்க வேண்டிய காட்சி" என்று நினைத்துக் கொண்டான்.

இளம் பிராயத்திலிருந்து எப்போது வேண்டுமானாலும் ஒரு நாள் வந்து பார்த்திருக்கக்கூடிய இடமிது. ஆனால் ஏனோ ஊருக்குள் வருவதில்லை என சங்கல்பம் செய்தாற்போல் இருநது விட்டான். இன்று கூட தில்லையில் வந்தவுடன் அவன் குணத்தில் ஒரு மாற்றம். யாரைப் பார்த்தாலும் தன்னிடம் வஞ்சிக கப்பட்டவன் போலவேயிருந்தது.

களைத்துப் போய் வந்த பிரயாணிகள் சென்று சிரமப் பரிகாரம் செய்து கொள்வதற்குப் பலர் அன்ன சத்திரம் அமைத்திருந்தனர். வந்திருப்பவன் அயல் தேசத்திலிருநது வந்தவன் என்று பலரும் தெரிந்து கொண்டார்கள். நெடுந்தூரம் பிரயாணம் செய்து அலுத்துக் களைத்திருந்தது அவனைக கண்டாலே தெரிந்தது. ஒரு மனிதன் இவனது தளர்ந்த நிலையைக் கண்டு "அய்யா பசியாயிருக்கிறது போலிருக்கிறீர்களே? இந்த எளியவன் வீட்டில் அமுது செய்து விட்டுச் செல்லலாமே" என்றான்.

அவனைப் பார்த்தால் நந்தனுக்குத் தானே என்றோ வழி மறித்துக் கொள்ளையடித்தது போலிருந்தது. வீட்டுக்குள் அழைத்துச்சென்று நாலு தர்மடி கொடுத்தாலும் கொடுப்பான்.

"வேண்டாம், வேண்டாம்!" என்று சொல்லி அவசரமாய் நந்தன் நகர்ந்தான்.

தில்லைக் கோயிலைச் சுற்றிய கடைகளிலெல்லாம் ஈ மொய்ப்பதுபோல் ஜனக்கூட்டம் நிறைந்திருந்தது. தைத்த இளம் ஆலம் இலையிலே போட்டிருந்த கம்பு அடையைக் கீரைக்

குழம்புடன் ருசி பார்த்துச் சாப்பிட்டுக் கொண்டிருந்தார்கள். சாப்பிட்டவர்கள் அடுத்த அடை சூடாய் வரும்வரை நாக்கைச் சப்புக் கொட்டிவிட்டுக் காத்திருந்தனர். அதைக் கண்டவுடன் அவன் வயிற்றில் பசி வந்தது.

ஆனால், அவனுடைய மனது என்னமோ படபடவென்று அலைந்து கொண்டிருந்தது. அடிக்கடி கோயில் மதில்களைத் தன் கண்களைச் சுழற்றி நாலாபுறமும் பார்த்துவிட்டு 'இரவில் ஏறிக் குதிக்க ஏதுவான இடம் எது?' என்று தேடலானான்.

முதலில் யார் கண்ணிலும் படாமல் இருந்தால் வந்த காரியம் நிறைவேறுவதற்கு அநுகூலமாயிருக்கும். அதனால் இரவு கோயிலின் மதில் ஏறிக் குதித்துச் செல்லலாம் என்றிருந்தான்.

ஆனால் இன்னும் ஒரு யோசனை வந்தது. இப்போதே கோயிலுக்கு வெளியே இவ்வளவு மக்களென்றால் உள்ளே எவ்வளவு பேர் இருப்பார்கள். இதுவே உள்ளே செல்ல சரியான தருணம் என்று தோன்றிற்று. கல்லைப் பார்க்க ஆவலுடன் இருந்தான். கல்லைக் கைவசப்படுத்துவதென்றால் நடுநிசியில் சென்றால்தான் சரியாய் இருக்கும் என்று நினைத்தவன், அதற்கும் உள்ளே இந்த பக்தர்களோடு உள்ளே சென்று அது இருக்குமிடத்தை நோட்டம் விட்டால் நல்லது என யோசித்தான்.

முடிவெடுக்க முடியாமல் நாற்புறமும் பார்த்தான். தில்லை கோபுரத்தைப் பார்த்து அந்தப் பக்கம் போகலாமா என்று யோசித்தான். வேண்டாமென்றது இன்னும் ஒரு மனது. 'இப்போது இந்தக் கூட்டத்திலும் தனியாய்த் தெரிவாய். இரவில் சுவர் ஏறிக் குதித்துப் போகலாமே' என்றது எச்சரிக்கையாக.

கோயிலின் கோபுரக்கலசத்தை நோக்கினான். கண் கொள்ளாக் காட்சி அளித்துக் கொண்டிருந்தது. அச்சமயம் சரியாகக் கோயிலில் சேமங்கலம் அடிக்கும் ஓசை கேட்கவே திடுக்கிட்டான். கோயில் மணி அடித்தது நெடுந்தூரத்திற்கு நெடுந்தூரம் உள்ளவர்களின் காது ரீங்காரம் அடிக்கும்படி முழங்கியது.

அவனை "உள்ளே வா, உள்ளே வா" என்று அழைத்தது போலிருந்தது.

சேமங்கலத்தின் ஓசைக்கு பதிலாகத் தலையசைத்தான். உள்ளே செல்லும் முடிவு செய்துகொண்டு கோயில் இருந்த திசையை நோக்கி நடந்தான்.

* * *



# அத்தியாயம் இருபத்தைந்து
# பார்க்கும் கண்கள்

நந்தன் கோயிலின் முன் கோபுர வாசலைக் கடக்கும் போது தன்னுடன் உள்ளே செல்வோரையும், தரிசனம் முடித்து வெளியே செல்வோரையும் இடித்தே செல்ல வேண்டியிருந்தது. கோயில் கோபுரத்துக்கு அடியில் நடக்கும்போது பெரும் காற்று வீசிக்கொண்டிருந்தது. ஆளையே தூககிவிடும் போலிருந்தது.

புருஷர்களும் ஸ்திரீகளும் ஆடை ஆபரணங்களால் தங்களை அலங்கரித்துக் கொண்டு கோயிலுக்குள் சென்றும் வந்தும் கொண்டிருந்தனர். மௌனமாய் சென்றது அவன் மட்டும் தான். "சிவ சிவ" என வாயினால் முணுமுணுத்தபடி நூற்றுக் கணக்கானவர் கோயிலுக்குள் அவனுடன் நுழைந்தனர்.

நந்தனுக்குத் தெரியாத இந்தக் கோயிலின் மகிமை அவர்களுக்கெல்லாம் தெரிந்திருந்தது தான் அதன் காரணம்.

கோபுரத்தைத் தாண்டியவுடன் பக்தர்கள் கூட்டமாய் நிற்க ஒரு காவி உடுத்திய பெரியவர் விளக்கிக் கொண்டிருந்தார். "உலகில் உள்ள தேசங்களிலெல்லாம் பெரிய பெரிய கோயில்களும் கோபுரங்களும் வானளாவி எழுகின்றன. ஏன் தஞ்சையில் கூட வானைத் தொடும் கோயில் ஒன்றைக் கட்டிப் பெயர் வாங்கப் பார்த்தான் சோழன் ராஜராஜன். ஆனால் வயற்காட்டில் கோயில் கட்டினால் எடுபடுமா? கடவுளே நடனமாடிய இத்தகைய அற்புதமான க்ஷேத்திரத்தில் அல்லவா கடவுளின் முழு அருளையும் நிறைந்திருந்தன?" அது நந்தனின் காதுகளில் விழுந்தது. அவனும் தன்னையறியாமல் அந்தக் கூட்டத்தில் ஊன்றி நின்றான். கோயிலைப்பற்றித் தாமாகக் கேட்டுத் தெரிந்து கொள்வதற்கு பதிலாக தானாக ஒருவர் சொல்கிறார். கிரஹித்துக் கொண்டால் உதவும் என்ற எண்ணம் அவனுக்கு.

"தில்லைப் பதியில்தான் பரமசிவனுக்குப் போட்டியாகப் பார்வதி ஆடியது. பார்வதி நடனப் போட்டியில் தோற்றாள். ஊருக்கு வெளியில் எல்லைக் காளியாய் தில்லைக் காளியாய் இடம்பெயர்ந்தாள். அதன் பின்னும் நில்லாமல் சுழன்று சுழன்று ஒற்றைக் காலில் ஆடிக் கொண்டிருந்தாராம் நடராஜர். குஞ்சிதபாதம் என்ற நடராஜரது தூக்கிய திருவடியை பூமியின் மேல் வைத்தால் இந்த பூமி தாங்காது என்றும் தேவர்களும் தெய்வங்களும் ஒருவரும் மிச்சமில்லாமல் வந்து அவரவர்களும்

போட்டியிட்டுக் கும்பிட்டுச் சென்ற கோயில் இது என புராணங்கள் கூறும். அதே இடத்தில் ஓர் அற்புதமான திருக் கோயிலை அமைத்து, அதிலே எல்லா தெய்வங்களுக்கெல்லாம் மேலான பரதெய்வமாக நடேசனைப் பிரதிஷ்டை செய்திருந்தார்கள். இந்த திவ்விய சந்நிதியின் மகோந்நதமான தோற்றத்தைக் காணாமல் வருந்திய சைவர்கள்தான் எத்தனை? உலகெல்லாம் அமைதி லிங்கமாய் உருவம் கொண்ட சிவ பெருமான் இந்த ஊரில் ஆடும் கோலத்தில் எழுந்தருளியிருந்தார். பூமியின் இருதய ஸ்தானமாய் அதைப் பாடிப் புகழ்ந்து பெருமை சேர்த்துக்கொண்ட ஞானிகள்தான எத்தனை பேர்?" என்று விளக்கினார் பெரியவர். சொல்லிவிட்டு கோயிலுக்குச் செல்ல ஆயத்தமானது கூட்டம். அவர்களுடன் நந்தனும் இணைந்து கொண்டான்.

உண்மையில் பல மதங்களிலிருந்து போட்டியிருக்கும் போதே தில்லை அடைந்த பெரும் நிலை அது. இன்றோ நால்வர் காலத்தில் கூட சைவ மதம் இவ்வளவு மகோன்னதத்தை அடைந்தது கிடையாது என்று சொல்லும் அளவுக்குத் தமிழகமெங்கும் சூலாயுதபாணியின் சாம்ராஜ்யம் பரந்து விரிந்து கிடக்கிறது.

ஆனால் இந்தக் கோயிலிலும் சண்டை சச்சரவுக்குக் குறைவில்லை. விசால நோக்கமின்றி குறுகிய சமயப் பற்றும் துவேஷ புத்தியும் கொண்ட மக்கள் இருக்கவே செய்தார்கள். வைணவர்களை துவேசித்து அடித்து விரட்டினார்கள்.

முதலில் பௌத்த மதத்தையும் சமண மதத்தையும் அடித்து விரட்டி விட்டு ஹிந்து மதம் வளரும் சமயத்தில் இதே ஊர் உட்பட 'சிவன் பெரிய தெய்வமா, திருமால் பெரிய தெய்வமா?' என்று விவாதித்து ஊரெல்லாம் சண்டை சச்சரவு. தில்லையில் சூலபாணிக்கும் சக்கரபாணிக்கும் சண்டையில்லை என்றாலும் தில்லையில் அவர்கள் பக்தர்களுக்குள் சண்டை. இந்த மூடச் சண்டையைத் தடுக்க வேண்டும் என்ற எண்ணம் அரசனுக்கு வரவில்லை.

பின் சோழ மன்னன் கோயில் நிர்வாகிகளான தீக்ஷிதர்களின் பேச்சைக் கேட்டுப் பெருமாள் விக்கிரகத்தைக் கொண்டு போய்க் கடலில் போட்டுவிட்டார். தம் அரச பலத்தைக் கொண்டு சிவன்தான் பெரிய தெய்வம் என்று மெய்ப்பிக்க முயன்றார். "பாற்கடலில் படுத்திருப்பவனைப் பார், கடலில்



..டுகிறேன்" என்று சொல்லித் தூக்கிச் சென்று ..றிந்தான். அதுவரை தினம் தினம் வைணவர்களுக்கும் ..வர்களுக்கும் தெருவெங்கும் சண்டைதான் என்றார்கள். இப்போது நாமம் இட்ட மனிதர்களையே தில்லையில் காணோம்.

கூட்டத்துடன் நந்தனும் நகர்ந்தான். கோயில் ..ரெல்லாம் சுண்ணாம்பும் சிவப்புக் காவியும் மாறிமாறி ..குதிருந்தது. கோயிலின் வெளிப்புறத்தில் புஷ்பக் காடுகள் ..ர்ந்து நாற்புறமும் சுகந்தத்தைப் பரப்பின. ஆனால் அவை ..வெல்லாம் இந்தக் கோயிலைச் சிறப்பிக்கவில்லை. தில்லையில் தினம் தினம் கோலாகலக் கொண்டாட்டங்கள் இருப்பது போலக் ..ட்டம் கூடியது தான் சிறப்பு.

ராஜகோபுரத்தின் பக்கங்களில் சிற்ப மண்டபங்களில் சிற்பிகள் பல வருஷங்களாக வேலை செய்ததாய்த் தெரிந்தது. ..நுக்கமாக பரதக்கலையின் பல கோணங்களைச் செதுக்கி ..ருந்தார்கள். மற்றவரெல்லாம் அதை ரசிக்க நந்தனுக்கு அந்த ..டியக்காரியின் நினைவு வந்தது. ஆனால் அதெல்லாம் ஒரு ..டிக்குத் தான். ராஜ கோபுரங்களை இணைக்க கோட்டைச் சுவர் போல எழுப்பப்பட்டிருந்தது. சிவனைக் கொள்ளை ..ப்பதா? அப்படியொரு துராக்ரக செயலை எவரும் செய்ய ..ட்டார்கள் என்று எண்ணியபோதும் அந்த ஆசையைத் தடுக்க ..யன்ற அரசர்கள் நெடிய மதிலை எழுப்பிவிட்டார்கள்.

'இந்தச் சுவரை எப்படி இரவில் ஏறிக் கடக்கப்போகிறோம்' என்று பயந்தான். அதுவும் கூட்டத்தைப் பார்த்தவுடன் அவனுக்கு ஒரு சிறிய சந்தேகம். மிரட்டிப் பொருள் பறித்திருந்தானே தவிர இப்படி இரவில் சுவர் ஏறிச் சென்று பொருளை இதுவரை ..ருடியதில்லை. அவன் இதுவரை கனவு கண்டது போல் கோயிலுக்குள் விஜயம் செய்யப் போவதை நினைத்து இப்போது ..று அச்சம் கொண்டதாய்த் தோன்றினான். இவ்வளவு நாள் ..பனை ஓடத்தில் ஏறிப் பிரயாணம் செய்தாயிற்று. இனி ..றுமெனும் கரையில் இறங்கி ஆகவேண்டியதைப் ..ர்க்கவேண்டும்.

ஆனால் ஒரு தீர்மானத்துக்கு வந்து சந்தேகங்களை ..ரட்டினான்.

'இனிச் செய்யவேண்டியதை யோசிப்பதற்கு என்ன இருக்கிறது? அந்த கல்லின் மகிமையைப் பார்த்தபின் அதைத் ..டிப் போகாமல் இந்த உலகத்தில் எனக்கு வேறென்ன

வேலை?' ஐயத்துக்கு இடமின்றி முடிவெடுத்தான். அந்தப் புதிய முடிவின் சக்தி கொண்டு கூட்டத்திற்குள் பிரவேசித்தான். சந்தேகம் எழாமல் இருக்க இதர பக்தர்கள் செய்வதைத் தானும் செய்யவேண்டும் என்று முடிவெடுத்து அவர்களைத் தொடர்ந்தான்.

முதலில் எல்லோரும் செல்வதைப் போல அவனும் பின் தொடர்ந்தான். நேரே எல்லோரும் சிவகங்கைக் குளத்துக்குச் சென்றார்கள், கால்களைக் கழுவ.

கோயில் வாசலை அணுகியபோது, உச்சி வேளை நேரம் ஆகிவிட்டது. போகும் வழியெல்லாம் பாறாங்கற்களால் அமைக்கப்பட்ட தரை சுட்டெரித்தது. கால்கள் கொப்பளித்தன. பக்தர்களோடு பாதி ஓட்டமாயும் பாதி நடையுமாய்க் குளத்தைச் சென்று அடைந்தான்.

சிவகங்கைக் கரையில் எத்தனை பக்தர்கள் உட்கார்ந்து அனுஷ்டானம் செய்கிறார்கள்? நாடு நகரமெல்லாம் திரிந்து ஆங்காங்கு நடக்கும் சைவத் திரு விழாக்களில் கலந்து கொண்ட நூற்றுக்கணக்கான சிவனடியார்கள் சிவகங்கையைச் சுற்றியுள்ள குளிர்ந்த மண்டபங்களில் தியானம் செய்துவிட்டு கோயிலுக்குள் செல்ல ஆயத்தமானார்கள்.

விரக்தி மார்க்கத்திலும் ஈடுபட்டவர்களாதலால் பெரியதொரு சுகத்தையும் அவர்கள் எதிர்பார்க்கவில்லை. கேவலம் இந்த உலக வாழ்க்கையைக் காட்டிலும் சிவலோக சாம்ராஜ்யம் எவ்வளவோ மேலானது என்று நம்பியவர்கள். அவர்கள் தங்குவதற்கென தெய்வத் தமிழை வளர்த்த சைவ மடங்களையும் கொண்டது தில்லை. எனினும் பலர் நடேசன் கோயிலையே தங்கள் வீடாகவே கருதி வந்து விட்டார்கள்.

அவர்களை முகமலர்ச்சியுடன் யோக க்ஷேமங்களைப் பற்றி விசாரிக்க யாருமில்லை என்று கவலைப்படவில்லை. நடேசன் இருக்கிறான் என்று சிவகங்கைக் குளத்தில் தலை முழுகி திரு நீறு இட்டு தரிசனம் காணச் சென்றார்கள். பட்டை பட்டையாக அவர்கள் திருநீறு அணிந்திருப்பது எவ்வளவு களையாயிருக்கிறது?

'ஒரு கோயிலுக்கு இவ்வளவு ஏர்ப்பா?' என்று நந்தன் வியந்தான்.



குளத்திலிருந்து நேரே எல்லோரும் கோயிலுக்குள் செல்ல நந்தனும் சென்றான். கோயில் வாசல்களை தினந்தினம் திருவிழா போல சிங்காரித்து வைத்திருந்தனர். கோயில் உற்சவங்கள் ஆரம்பித்துவிட்டது என்று நினைக்கும் அளவுக்குக் கோயிலே சோபை பெற்று விளங்கியது.

அதற்குக் காரணம் இருந்தது. அம்பலத்தாடும் நடேசப் பெருமானின் கோயில் கலையுலகின் தலைநகர். அதற்கு ஏற்ப நாற்புறமும் மேள வாத்தியங்கள் முழங்கின. சமஸ்கிருதக் கடிகைகளில் வேதகோஷங்கள் கேட்டன. தமிழ்ப் பாசுரங்கள் பாடப்பட்டன. நடன அரங்கங்களும் நாடக மேடைகளும் புத்துயிர் பெற்றன.

நந்தன் மட்டுமல்ல. எல்லோரும் வியப்புடன் கோயிலைப் பார்த்தனர். ஆடல் பாடல்களுக்குரிய இனிய சத்தங்களும் கோயிலுக்குள்ளிருந்து வருகின்றது என்பது தான் ஆச்சரியத்துக்குக் காரணம். கோயிலுக்குள் சென்றவுடன் வெளிப் பிரகாரத்தில் யாழ், குழல், மேளம் முதலிய கருவிகளின் ஒலியுடன் இதர இனிமையான சத்தமும் சேர்ந்து ஒலிக்கின்றன. அததுடன் கலைச்சிறப்பு வாய்ந்த பரதநாட்டியம் ஆடுவோரின் சதங்கை ஒலியும், ஆட்டிவைக்கும் நடன ஆசிரியர்கள் கையில்



பிடித்த கோலின் சத்தம் கூடச் சேர்ந்து கேட்டது. நடனக் கலைக்கு என்றே இறைவன் பணித்த ஊர். இந்தத் தில்லையில் எப்போது வேண்டுமென்றாலும் பரதம் நடந்துகொண்டிருக்கும். கலைஞர்களுக்கு சிதம்பரம் கோயில் ஜகப் பிரசித்தமன்றோ? உலகத்தின் நாலா பக்கங்களிலிருந்தும், சிற்பக் கலைஞர்களும், இசை வல்லார்களும், நடன சாஸ்திர மேதைகளும் வந்தது தில்லைக்குத்தான். பூலோகத்தில் கலை சிருஷ்டி ஆரம்பிக்கப்பட்ட இடமே இந்தப் பிரதேசம்தான். அதனால் கலையில் நாட்டம் கொண்டவரெல்லாம் இங்குதான் வந்தார்கள். அவர்களை காந்தம் கவர்வதுபோல தில்லை கவர்ந்தது. நடனத்துக்கெல்லாம் புரவலர் வசித்த உறைவிடம் அது அல்லவா? கலைகளை வளர்த்து நாட்டிற்கே மேன்மையளித்த இடம் இது. கபாலம் ஏந்தும் சம்ஹார ருத்ரன் இங்கு கலா ரசிகன் அல்லவா?

நந்தனுக்கு ஆடல் பாடல் விநோதங்களைப் பார்த்து விட்டு, உடனே அந்த நாட்டியக்காரியும் ஞாபகத்துக்கு வந்தாள். அவள் ஆடுகிறாளா என்று தேடித் தேடிப் பார்ததான். ஆனால் இல்லை.

பல பிரகாரங்களைக் கடந்து கோயிலின் மத்திக்கு நந்தன் வந்தான். முதலில் கண்ணில் பட்டது உச்சி வெயில் அடிக்க ஒரு பெரும் பரப்பளவே கண் கூசும் அளவுக்கு ஜொலித்தது. தங்கத்தால் மூடப்பெற்ற இவ்வளவு பெரிய பொருளை அவன் பார்த்ததில்லை. கூரைக்குப் பொன்னா? அவ்வளவு பெரிய கடவுளா நடேசன்?

அந்தப் பொன்னம்பலத்தைப் பலர் வர்ணித்துக் கேட்டிருந்தான். 'ஆகா! அந்தக் காட்சியை நான் என்னவென்று சொல்லப் போகிறேன்!' என்று மலைத்துப் போய் சொல்லுவார்கள். ஆனால் நிஜத்தில் பார்ப்பதற்கு ஈடில்லை அவர்கள் வார்த்தைகள். சைவம் அணிந்திருந்த சுவர்ண மணி மகுடமாய், ஒரு பொற் கிரீடமாய் சூரியனின் ஒளி பட்டவுடன் கோடி சூரியப் பிரகாசமாகக் கண்கள் கூசும்படி ஜொலிக்கிறது ' என்று வியந்தான்.

சோழ சிகாமணி, சூரசிகாமணி என்றழைக்கப்பெற்ற முதற் பராந்தக சோழன் "மதுரையும், ஈழமும் கொண்ட கோப்பரகேசரி" என்ற பட்டம் பெற்று தில்லைச் சிற்றம்பலத்துக்குப் பொன் கூரை வேய்ந்து சரித்திரப் புகழ்பெற்றவன் என்று பலர் சொல்லக் கேட்டிருந்தான்.



எல்லோரும் தன்னைப்போல வாயைப் பிளந்து கொண்டு பொற்கூரையைப் பார்ப்பார்கள் என்று நினைத்தால் அப்படியில்லை. முற்றத்தில் இருந்த நடு மேடையின் ஒரு ஓரத்தில் ஏதோ விழா நடந்து கொண்டிருந்தது. அதைக் காணவே ஜனங்கள் நின்றிருந்தார்கள் என்றறிந்தான். முதலில் ஆங்காங்கே தனித்தனி குழுக்களாக நின்று கொண்டிருந்தார்கள். இப்போது எல்லோருமாக ஓரிடத்தில் கூடிவிட்டார்கள். திடீரென கோயிலில் கால பூஜைக்குரிய மணி திடீரென அடித்தது; அதை எதிர்பார்க்காத நந்தனுக்குத் தூக்கி வாரிப்போட்டது.

கூட்டத்துக்குள் புகுந்து எட்டிப்பார்த்தான். கனக சபை மேடை மேலே சின்னதொரு தேன் நிற நடராஜர் சிலையை வைத்திருந்தார்கள். அதன் அருகில் அபிஷேகம் செய்ய வாயகன்ற அண்டாக்கள் இருந்தன. ஒன்றில் பால், ஒன்றில் தேன், ஒன்றில் சந்தனக்குழம்பு. 'இவ்வளவு சிறிய சிலைக்கா அவ்வளவு அபிஷேகம?' என்று நினைத்துக் கொண்டான்.

ஒரு நாளைக்கு ஒரு முறைதான் ரத்தின சபாபதி சித்சபையிலிருந்து வெளியே வருவார். உச்சிக் காலத்துக்கு முன் கால பூஜையில் அவருக்கு அபிஷேகம் நடக்கும். அதனால் திரளான கூட்டம் கூடிவிட்டது ரத்தின சபாபதியைப் பார்க்க.

பூஜை செய்த தீக்ஷிதர் அவர் தீபத்தை உயரத்த ஆயத்தமாகியவுடன் கூட்டத்தில் ஒரு பரபரப்பு. தீபத்தை அந்த ரத்தினத்தின் முன் ஒரு முறையும் பின் ஒரு முறையும் காட்டினார். எல்லோரும் 'நமோ நம சிவாய' என்று ஆரவாரம் செய்தார்கள்.

ரத்தின சபாபதிக்குப் பின்னே தீபத்தைக் காட்டியவுடன் அதனுள் அது மின்னல் கீற்றெனப் பாய்ந்து எல்லோரையும் நெகிழச்செய்தது. பின்னிருந்து பாய்ந்த ஒளி சிலைக்குள் சென்று வெளியேறிய போது நடேசனின் அழகிய முகவிலாசமும் கூடத் தெரிந்தது. ஆனந்தம் தாங்காமல் பொங்கிப் பூரிப்படைந்தார்கள்.

கோயிலின் மணிகளோ தொடர்ந்து அடித்துக் கொண்டிருந்தன. நடு முற்றத்தின் தென் கிழக்கு மூலையில் இருந்த ஆள் உயர வெங்கல மணிகளின் ஓசை காதுக்குள் சென்று சதா ரீங்காரம் செய்தது. மக்களின் மனம் நடேசனை விட்டு அகலாமல் பார்த்துக் கொண்டது.

ஆனால் மணியின் சக்தியெல்லாம் நந்தனிடம் பலிக்காது. நந்தன் அங்கு வெகு நேரம் நிற்கவில்லை. சற்றே

வலமாக நடந்தான். யாரும் இவனை ஏறிட்டுப் பார்க்கவில்லை. பார்த்திருந்தால் முகபாவத்திலும் மாறுதல் தோன்றியதை கவனித்திருப்பார்கள். சிவனைத்தவிர மனது எங்கேயோ எதிலேயோ ஈடுபட்டிருப்பதைக் காட்டும் முகபாவம். இயற்கைக்கு மாறான ஒரு பரபரப்பு! கொஞ்சம் நடையில் தடுமாற்றம். முகமோ சற்று உயர்ந்து பார்த்துக் கொண்டிருந்தது.

அற்புதமான சிற்பத்திறமுடைய மரத் தூண்களின் மேலே அமைந்த மண்டபம் ஒன்றின் அருகே வரும்போதே புஷ்பங்களின் நறுமணம் "கம்" மென்று வந்து கொண்டிருந்தது. சன்னிதானம் சற்று உயர்ந்த மேடையின் மேல் இருந்தது. உள்ளே இருந்த நடராஜர் சிலையைப் பலவகைப் பூக்கள் அலங்கரித்தன. வெட்டிவேர் கொண்டு மாலைகள் சாத்தப்பெற்றன. நந்தன நடேசனை முதல் முறையாகப் பார்த்தான்.

சபையின் மேலே தீப வரிசைக்குப்பின் இன்னொரு தீப வரிசையாக முடிவின்றி ஜொலித்துக் கொண்டிருந்த அலங்கார தீபங்களையும், தீபாலங்காரங்களுக்கிடையில் விளங்கிய நடராஜர் சிலையைக் கண்டான். ஆனால் அவனுக்கு அதில் பெரிதாய் ஆர்வமில்லை. அவன் தேடி வந்ததே வேறு. நடராஜர் வெறும் சிலை தானே. அவன் கண்ணோ கூரையின் உட்பக்கத்தில் பதிந்து இருந்தது. ஆனால் திடீரென வேறொருவரின் கண்கள் இவன் மேலே இருந்தது என்று உணர்ந்தான்.

காட்டில் சதா அபாயத்துக்கு நடுவே வாழ்ந்து வந்தவனுக்கு உணர்வுகள் அதிகம். புதரின் மறைவில் என்ன இருக்கிறது என்று உள் உணர்வு உடனே சொல்லிவிடும். கொடிய மிருகம் பதுங்கித் தன்னையே பார்க்கிறது என்று அறியாதவன காட்டில் ஓரிரு நாள் கூட உயிரைத் தக்க வைத்துக் கொள்ள முடியாது. அதுபோல் ஓர் உணர்வு இப்போது ஏற்பட்டது. தன்னை யாரோ முறைத்து ஆர்வத்துடன் பார்க்கிறார்கள் என்று புரிந்து கொண்டான். காலையிலிருந்து பயந்தது போலல்ல. இது நிஜம்.

சுற்றிப்பார்த்தான். ஒரே கூட்டம். இத்தனை பேரை ஒன்றாக அவன் பார்த்ததேயில்லை. ஆனால் தன்னை யார் பார்க்கிறார் என்று உடனே தெரிந்தது. சுற்றியிருந்த திண்ணை போன்ற அமைப்பில் அமர்ந்திருந்தார் ஓர் எண்பது பிராயத்துக் கிழவர்.



தில்லைவாழ் அந்தணர்களுள் மூத்தவர் ஒருவர் சுற்றியிருந்த மண்டபத்தில் அமர்ந்தபடி அவனையே முறைத்துக் கொண்டிருந்தார். அவர் அருகில் குன்றுகளைப் போலப் பல வகைப் புஷ்பங்கள் குவிந்து கிடந்த இடத்தில் சுவற்றில் நூலை கட்டி வெட்டிவேர் மாலையைப் பின்னிக்கொண்டிருந்தான் ஒருவன்.

'அந்தக் கிழவர் தன்னையே உற்றுப்பார்க்கிறார்.. ஏன் ?' அவனைக் கண்டவுடன் தீக்ஷிதர் முகத்தில் ஒரு வாரகாலமாக சதா இருந்த சோகக்குறி மறைந்து புன்னகை போல ஒன்று ஏற்பட்டது.

'அவர் முகம் மாறுகிறதே?' அதைப் பார்க்க தைரியமின்றி கண்களைத் தாழ்த்தினான் நந்தன்

அப்போது சதா அடித்துகொண்டிருந்த பிரம்மாண்டமான கோயில் மணியானது ஈன ஸ்வரத்தில் ஒரு சப்தம் செய்து கொண்டு கீழே கழன்று விழுந்தது.

* * *

## அத்தியாயம் இருபத்து ஆறு
## கர்ஜிக்கும் கல்

தில்லை ஆலய மண்டபத்தில் தேனிசைப் பாசுரங்களை ரசித்தபடி தீக்ஷிதர் கேட்டுக் கொண்டிருந்தார். அவரது மனம் எப்படிக் கஷ்டப்பட்டிருந்தாலும் அந்தப் பாடல்களை ரசிக்காமல் இருக்க முடியவில்லை.

ரத்தினசபாபதி சிலையை நடராஜர் இருக்கும் உள் அறையிலிருந்து வெளிக் கொண்டு வந்தார்கள். "சாமி வரார் சாமி வரார்" என்று ஒரு தீக்ஷிதர் கத்திக்கொண்டு வரவே மற்றவர் ஒதுங்கி நின்றார்கள்.

அபிஷேகத்துக்குத் தயாரான போது ஓதுவார் பாடத் தொடங்கினார்.

திருநாவுக்கரசர் பெருமானின் இசைப்பாடல்களை அவர் பாடிக்கொண்டிருக்கையில் பக்தர்கள் கண்களில் ஆனந்தக் கண்ணீர் பெருக மற்றவர் கேட்டுக் கொண்டிருந்தனர்.

"குனித்த புருவமும்
கொவ்வைச் செவ்வாயில்

குமிழ் சிரிப்பும்
பனித்த சடையுமும்
பவளம் போல் மேனியில்
பால் வெண்ணீறும்
இனித்த முடைய பொற்பாதமும்
காணப்பெற்றால்
மனிதப்பிறவியும் வேண்டுவதே
இம்மாநிலத்தே."

பல்லக்கில் வந்த சம்பந்தரும் பாடினார் 'செல்வநெடு மாடம் என்று'. ஆனால் ஆலயப் பிரகாரங்களில் நாவுக்கரசர் தம் திருக்கைகளினால் புல்செதுக்கும் திருப்பணியை நடத்தியபடி பாடிய தேவாரத்தைக் கேட்க மனம் உருகும்.

தீக்ஷிதரின் கண்களும் கசிவுற்றிருந்தன. ஆனால் வேறு காரணங்களினால்.

'ஆகா என்ன பாசுரங்கள்!' ஆனால் மற்றவருக்கும் தன் குலத்தினருக்கும் இருந்த வேறுபாட்டை அது மேலும் எடுத்துக் காட்டியது. வருவோரெல்லாம் சிவானந்தத்திலும் தமிழின்பத்திலும் ஆழ்ந்திருக்க, தில்லை மூவாயிரவர்களுக் கிடையே மனதின் ஓரமாய் கஷ்டமிருந்தது.

முகவாட்டத்துக்குக் காரணம் இருந்தது. ஜோசியர் சென்ற திலிருந்து நரக வேதனை அனுபவித்துக் கொண்டிருந்தார். தெய்வங்களின் செய்தி, சொல்ல முடியாத வலியையும் வேதனையையும் தந்து கொண்டிருந்தது. நடராஜரை இழக்க நேர்ந்தால் சைவமே அளவில்லாத துன்பத்தை அனுபவிக்க நேரிடும் என்று அவருக்குத் தெரியும்.

எந்தப் பொற்பாதத்தை எப்போதும் பார்த்திருக்க வேண்டும் என்று நினைத்தாரோ அது நிரந்தரமல்ல என்று பிரசன்னம் சொல்லிவிட்டுச் சென்றுவிட்டான் ஜோசியன். ஜோசியன் பொய் சொல்லிவிட்டானா என்று அவ்வப்போது தோன்றும். அந்தப் பிரசன்னம் உண்மை என்று வலியுறுத்த ஏதாவது நடக்க வேண்டாமா என்று விருப்பப்பட்டார். நடேசனைக் காக்க ஒருவன் வெளியிலிருந்து வருவான் என்று ஜோசியன் சொல்லியிருந்தானே? மனதின் ஒரு பக்கம் அவன் வராமல் இருக்க வேண்டுமே என்று கெஞ்சியது. அப்படி யென்றால் ஜோசியம் பொய் என்று உறுதியாய்ச் சொல்லிவிடலாம்.



இதையெல்லாம் நினைத்திருக்கையில் தீக்ஷிதர் பொன்னம்பலத்தை சுற்றிச் சுழன்று வந்து கொண்டிருந்த மனிதப் பிரவாகத்தையே கண்டு கொண்டிருந்தார். கூட்டம் இப்போது தான் பொன்னம்பலத்தின் கிழக்குப் பகுதியில் ரத்தினசபாபதியின் அபிஷேகத்தை முன்னிட்டுக் கூடியிருந்தது. அப்போதுதான் அவர் கண் திடகாத்திரமான ஒரு வாலிபன் மீது பட்டது.

முதலில் வேறு அடையாளங்களை அவர் கவனிக்க வில்லை. எல்லோரும் ஏககமாய்த் தரையில் இருந்த ரத்தின சபாபதியையே பார்த்திருக்க அவன் கண் மட்டும் ரத்தின சபாபதியையோ உள்ளிருந்த நடேசனையோ பார்க்கவில்லை. வேறு எங்கோ பொற் கூரையைப் பார்த்துக் கொண்டிருந்தன.

பொற்கூரையை வருவோரெல்லாம் பார்த்து ஸ்தம்பிப்பது உண்டுதான். அதுவும் உச்சி வேளையில் தகதகவென்று இருக்கும். எனினும் இவன் அதன் உட்பாகத்தில் எதையோ தேடுவது போலத் தோன்றியது. மற்றவரெல்லாம் 'தரிசனம் கிடைக்க வேண்டுமே, உச்சிக்கால வேளை முடிந்து விடும் முன் நடேசனைக் கண் குளிரப் பார்த்து விடவேண்டுமே' என்றிருக்க, இவன் மட்டும் ஒரு அவசரமும் இல்லாமல் நடந்து கோயிலைச் சுற்றி வருகிறான் – மிக்க பக்தி சிரத்தையோடு இருந்தவர்களுக்கு இடையே தற்செயலாகக் கோயிலுக்குள் வந்தவன் போல.

எங்கும் மலர்களும் பட்டும் அழகுபடுத்தின. காதுக்கு இனிய தமிழ் இசை கேட்டுக்கொண்டிருந்தது. வெட்டிவேர் மாலைகளின் வாசம நாசியை ஆக்கிரமித்தது. எத்தனைய மனோ கரமான காட்சி இது என்று எல்லோரும் நினைக்க அவன் மட்டும் எதையும் கவனிக்காமல் நடந்தான்.

உற்றுப் பார்த்தார். அந்த ஜோசியன் வருபவனின் அங்க அடையாளங்களைச் சொல்லியிருந்தான். அவர் மனதில் அது என்றும் மறக்க முடியாதபடி பதிந்திருந்தது. ஆம் அவன் முகத்தில் ஒரு பெரிய மச்சம் இருந்தது. கைகளைப் பார்த்தார். கால் முட்டிகளைத் தொட்டுவிடும் போலிருந்தன. ஜோசியத்தில் அவ்வளவு விவரமாகச் சொல்ல முடியாது என்று நினைத்தால் அப்படியே இருக்கிறானே! சந்தேகமாயிருக்கிறதே என்று நினைத்தால் அச்சில் வார்த்தபடி வார்த்தைக்கு ஏற்ப வந்திருக் கிறானே என்று வியந்தார்.

ரத்தினசபாபதிக்கு அபிஷேகம் நடந்தபடியால் கோயில் மணி தொடர்ந்து அடித்துக்கொண்டிருந்தது. நடனத்தின் ஜதி

போல சீராகக் கேட்டுக்கொண்டிருந்தது. அப்போது திடீரென அந்த ஜதியில் ஒரு பிசகு. என்னவென்று திரும்பிப்பார்க்கையில் கோயில் மணியைத் தாங்கிபிடித்திருந்த இரும்பு சட்டம் முறிவுற்று மணி கீழே தொங்கிக்கொண்டிருந்தது. கோயில் சேவகர்கள் விரைந்தோடிச் சென்று மணி கீழே விழுந்து விடாமல் கம்புகளால் முட்டுக் கொடுத்தனர். ஓரிரு நிமிடம் பரபரப்பாயிருந்த இடம் அமைதி பெற்றது. மீண்டும் பூஜைகளின் மேல் மக்கள் கவனம் செலுத்தினர்.

அந்தச் சம்பவம் ருத்திராபதியை அதிர வைத்தது. காக்கப் போகிறவனே வந்துவிட்டான். அப்போது விபத்தானது நிச்சயமாகிறதல்லவா? அவர் மனக் குழப்பமெல்லாம் ஒரு நொடியில் நீங்கிவிட்டது. கெட்ட செய்திதான். ஆனால் உறுதியான செய்தி. தீக்ஷிதர் நந்தனைக் கண்டவுடன் அவருக்கு ஆனந்தம் அல்ல. அப்போது பிரசன்னம் சொன்ன மீதியும் உண்மையாகும் என்பது தெளிவாய்த் தெரிந்தது.

முகத்தில் துயரப் புன்னகை தோன்றியது. அப்படி நடவாத காரியம் நடந்து நிறைவேறும். வயது முதிர்ந்த காலத்திலா இந்தச் சோதனை வரவேண்டும்? 'நடராஜா என்ன சோதனை இது?'

அதைப்பற்றி இனிச் சந்தேகமில்லை. ஜோசியன் சொன்னதில் பரிபூரண நம்பிக்கை ஏற்பட்டுவிட்டது. ஏறக்குறைய எல்லா நிகழ்ச்சியும் அந்த ஜோசியன் சொன்னது போலவே இப்பொழுதும் ந ந்து வருகிறதல்லவா? கொஞ்சநஞ்சம் இருந்த சந்தேகமும் அடியோடு நீங்கி விட்டது.

மேகத்திரளைச சிதற அடித்த பெரும் காற்று ஒன்று அவர் மனதில் ஏற்பட்டது. பிரசன்னம் உண்மை. நடராஜரைக் காப்பாற்றுபவன் இவன் என்பதும் உண்மை.

அவனைப் பார்த்ததும் தீக்ஷிதருக்கு முதல் உணர்ச்சி மயிர்க்கூச்செறிந்தது.

"யுத்தம் நிச்சயமாக வரப் போகிறது" என்றல்லவா ஜோசியன் சொன்னான். அதற்கு முன் இந்த வாலிபன் வருவான் என்று வார்த்தைகளால் வரைந்து காட்டினானே?

'இப்படி சாவகாசமாக நடந்து வந்தவன்தான் சைவத்தைக் காப்பாற்றப்போகிறானா?' என்று தன் சந்தேகங்களை நிவர்த்தி செய்து கொள்ள தீக்ஷிதர் நந்தனை ஏறத்தாழப் பார்த்துக் கொண்டிருந்தார். 'நீ தேடிக் கொண்டிருந்த உபாயம் இதோ உன்



னால் தானே வந்து நிற்கிறது! அதை நன்கு உபயோகப் படுத்திக் கொள்!' என்று நடேசனே அறிவுறுத்துவது போலிருந்தது.

இருவரின் கண்களும் சந்தித்தன. உடனே அவன் கண்களைத் தாழ்த்திக்கொண்டு பொன்னம்பலத்தைப் சுற்றி பிரதக்ஷணம் செய்ய விரைந்தான்.

அந்தக் கிழவர் சமிக்ஞை செய்யவே, ஒருவன் மிக்க மரியாதையோடு அவர் வீற்றிருந்த திண்ணையின் அருகில் சென்றான். அவர் ரகசியமாக சொன்னதைக் கேட்டுக் கொண்டான்.

நந்தன் அதைப் பார்க்கவில்லை. ஆனால் அந்தக் கிழவரின் அர்த்தம் புரியாத பார்வையினால் ஒரு நிமிடம் தூக்கித் தான் போட்டது. ஆனால் கிழவனின் பார்வை தற்செயலானது என்று முடிவு கட்டினான். இங்குதான் இறைவன் ஆனந்தப் பரவசமாக ஆடினான். தாண்டவமதனைக் காண தேவர்களும் முனிவர்களும் கூடி நின்றனர். அதை அறிந்த ஜனங்கள் அனைவரும் சந்நிதியில் மெய்மறந்து பரவசமடைந்து பக்தி வெள்ளத்தில் மிதந்தார்கள். உணர்ச்சி நிறைந்த இனிய குரலில் தேவாரமும் கேட்டுக் கொண்டிருந்தது. ஆனால் அவனுக்கு அதில் மனம் ஈடுபடவில்லை. அவன் தேடி வந்த கல்லைக் கண்களால் வலை வீசினான்.

அதைப் பற்றி ஒரு விவரம் பாக்கியில்லாமல் சாமியாரிடமிருந்து தெரிந்து கொண்டிருந்தான். சிதம்பரம் பொற்கூரைக்கு அடியில் அந்தக் கல்லைப் பதித்தார்கள். நாட்டில் உலவவிட்டால் பிரச்சனை என்று அரசர் நினைத்தாரோ என்னவோ? பின் அவனவன் புதையலைக் கண்டுபிடிக்க அந்தக் கல்லைக் கவர நினைப்பான். கடந்த நூறாண்டுகளாக எங்கும் கொந்தளிப்பு. செல்வத்துக்கெல்லாம் பாதுகாப்பில்லை. அவனவன் சேர்த்து வைத்த சொத்தையெல்லாம் பாதுகாக்க முடியாமல் புதைத்து வைத்தான். புதைத்து வைத்தவனெல்லாம் அதை மீட்டான் என்றால் இல்லை. அவனவன் யாரிடமும் புதைத்த இடத்தைச் சொல்லாமல் செத்துப் போகவே இன்னும் நிறைய புதையல்கள் ஆங்காங்கே இருந்தன என்பது பொதுஜனங்கள் எல்லோரும் அறிந்த விஷயம்.

'அந்தக் கல் பொக்கிஷம் அல்ல. ஆனால் பொக்கிஷ அறைக்கு சாவி' என்று சொல்லியிருந்தானே சாமியார். அது

மட்டுமல்ல. அந்தக் கம்பூஜக் கல்லைப் பொற்கூரைக்கு அடியில் வைத்தால் எப்போதும் நட்சத்திரம்போல மின்னிக் கொண்டிருக்கும் என்பதுவும் ஒரு காரணமாயிருக்கலாம்.

இவ்வளவு பேர் நம்பிக்கையுடன் சுற்றிச் சுற்றி வருகிறார்களே. உண்மையில் நடேசனுக்கு அப்பேர்ப்பட்ட சக்திகள் இருக்குமா என்ன என்று தன்னைத் தானே வினவினான் நந்தன். தன் நோக்கம் இவர்களுடைய நோக்கங்களிலிருந்து வேறுபட்டது என அவன் அறிவானா?

நடராஜரைப் பார்த்தவுடன் பிறவிக் குருடன் கண் பெற்றது போல திடீர் ஞானோதயம் வருமா? இல்லை வானத்திலிருந்து மின்னல் வந்து திருட நினைக்கும் பொருளைப் பார்வையிட்ட கண்களைக் குருடாக்குமா? சுவாமிக்குக் கோபமுண்டாகலாம் என்று பயந்து செயல்படுபவர் உண்டு. ஆனால் நந்தனுக்கு அந்த பயமெல்லாம் இல்லை. ஒரு கை பார்த்துவிடலாம் என்று தோன்றிற்று.

'கோயில் சொத்தைத் திருடும் அளவுக்கு அவ்வளவு நீசனாகி விட்டாயா!' என்று தன்னைத் தானே கேட்டுக் கொண்டான். உடனே ஆறுதலும் சொல்லிக் கொண்டான், 'நான் என்ன நடராஜரின் தலை மேலிருக்கும் கிரீடத்தையா திருடப் போகிறேன்? இந்தக் கல்லை மட்டும் சில மாதம் எடுத்துச் செல்வேன். கோப்பெருஞ்சிகனின் செல்வத்தை அடைந்த பின் திரும்பக் கொண்டு வந்து வைத்துவிடுவேன்.'

ஆனால் முதல் சுற்றின் போது வேறு பிரச்சனை. அந்தக் கிழவன் திண்ணையில் அமர்ந்தபடி தன்னைப் பார்ப்பதாகவே தோன்றியது. காலையிலிருந்து எல்லோரும் தன்னையே பார்ப்பது போல் ஒரு உணர்வு நந்தனுக்கு இருந்தது. தன்னால் காட்டில் பாதிக்கப்பட்டவர் பலரும் வாழும் ஊர் தில்லை. அதனால் நிச்சயமாக யாரேனும் அவனை அடையாளம் காண்பார்கள் என்ற நிலையிருந்தது. ஆனால் போகப்போக யாரும் அவனை துர்நோக்குடன் பார்க்கவில்லை என்றவுடன் அந்த எண்ணமே ஒரு பிரமை என்று முடிவெடுத்தான். அது போலத்தான் இரண்டாவது சுற்றிலும். பக்தர்கள் எல்லாம் கைகூப்பி நின்றவண்ணம், தேவாரமும் ருத்ரமும் சொல்லிக்கொண்டிருந்தார்கள். முப்புறமெரித்த இறைவன் பெயரை உச்சரித்து நின்றனர். பார்த்துக் கொண்டிருந்த தீக்ஷிதர் சந்தேகம்



கொள்ளாதபடி ஆகாயத்தைப் பார்த்துப் பிரார்த்திப்பது போல [illegible]ழும் நடந்தான்.

சபையில் நடுநாயகமாக வீற்றிருப்பதால் சபாநாயகம் என்ற பெயர். எல்லோரும் மூன்று முறை சபையைச் சுற்றி வந்தனர். அது போலவே தானும் நடந்து அந்த மூன்று சுற்றுகளில் பொற்கூரையில் இருந்த கம்பூஜக் கல்லைப் பார்த்துவிடவேண்டும் என்ற நோக்கம் அவனுக்கு.

ஆனால் இரண்டாவது சுற்றில் அவன் பிரதக்ஷணம் செய்து வரும் வரை காத்திருந்து கிழவன் அவனையே கண்டு கொண்டது தெரிந்தது. முன்னால் ஏற்பட்ட சந்தேகம் வலுப்பட்டது.

அது பிரமை. காலையிலிருந்து எல்லோரும் தன்னால் கொள்ளையடிக்கப்பட்டவர்கள் போலவே தோன்றுகிறது அல்லவா? இதுவும் அப்படித்தான். ஆனால் இந்த முன் குடுமி தீக்ஷிதரை நான் வாழ்நாளெல்லாம் பார்த்ததேயில்லை. கவலைக்கு இடமில்லை. இப்படிப்பட்டவரைக் கொள்ளையடித்திருந்தால் என்றென்றும் மறக்காது' என்று நினைத்துக் கொண்டான். எல்லோரும் காணாத காட்சியைக் கண்டதுபோல நடேசனையே உற்றுபார்த்தனர். ஆனால் இவன் மட்டும் பொற்கூரையின் உட்புறத்தைத் தேடினான்.

மண்டபத்தின் அடிப்பகுதியில் நல்ல இருட்டு. அதன் வெளியே நின்றவன் கண்ணில் முதலில் ஏதும் படவில்லை. ஆனால் அவன் எதிர்பார்த்தது வீண் போகவில்லை. சற்று நேரத்துக்கெல்லாம் பொற்கூரையின் உட்புறத்தில் ஒரு ஒளியைக் கண்டான். வெளியில் அழகாக அலங்கரிக்கப்பட்ட பொற்கூரையின் உட்பக்கம் மர உத்திரங்களுக்கு மத்தியில் அந்தக் கல்லைக் கண்டான். பூரித்தான். கையளவு இருந்தது. கல்லைப் பார்த்ததும் நந்தனுக்கு உற்சாகம் உண்டாயிற்று.

குட்டி சிங்கமொன்று கர்ஜனை செய்தது போலிருந்தது. அது உறுமிக்கொண்டிருந்தது அவன் செவிகளுக்கு மட்டும் கேட்டது. கூரையின் உட்புறம் அந்தக் கல்லைப் பதித்திருந்தனர். அதற்காகத் தேடியதால்தான் அதைக் காண முடிந்தது. மற்றவரெல்லாம் அது கூரையில் ஒரு துவாரம் என்றே நினைத்துக் கொள்வார்கள். அவ்வளவு நேர்த்தியாகப் பதித்திருந்தார்கள். அதுவும் சுவர்ணத்துக்கு அருகே இருந்த படியால் தன் கடமையைச் செய்தது. சின்னதொரு சூரியன் போல ஜொலித்தது.

அந்த மேடையையே பிரகாசமாக்கியது. நடராஜரைக் காணும் பரபரப்பில் வந்த பக்தர்கள் இந்த ஒளி எங்கிருந்து வருகிறது என்று தெரிந்து கொள்ள முயற்சிக்கவில்லை.

அவன் அதுவரையில் அம்மாதிரி கண் கூசும்படியான திவ்ய சௌந்தரியத்தைக் கண்டதில்லை. மனதில் எல்லையற்ற உவகையையும் வியப்பையும் அளித்தது. தான் அதைப் பற்றி அடிக்கடி கண்ட கனவின் நிறைவேற்றலுக்கு நேரம் வந்துவிட்டது. தன்னுடைய பயணம் முடிந்தது என்று உற்சாகம் கொண்டான்.

கல்லைக் கண்டதும் அதை அபகரிக்க சரியான திட்டத்தை அவன் மனம் தீட்டத் தொடங்கியது.

'அப்படி ஒன்றும் நடக்காத காரியம் இல்லை; இரவில வந்தால் எடுத்து விடலாம். இரவில் வந்து ஒரு கம்பால் தட்டி விட்டால் கீழே விழும்.ஆனால் ஒரு சிக்கல் அது பொற் கூரையிலிருந்து அகன்றவுடன் அதன் ஜொலிப்பு நின்றுவிடுமே. அந்த இருட்டில் அதை எப்படிப் பிடிப்பது? அதை அப்போது பார்த்துக் கொள்ளலாம். என்று முடிவெடுத்தவனுக்கு ஏற்கனவே பல திருட்டுக்களைச் செய்தது இப்போது எவ்வளவு அநுகூல மாயிருக்கிறது என்று தோன்றியது. மனதில் ஒரு நெருடல் கூட இல்லையே?

கல்லைப் பார்த்துவிட்டு சுற்றுப்புறத்தை கவனித்தான். இப்போது யாரும் இவனைப் பார்க்கவில்லை. தன்னையே கவனித்துக் கொண்டிருந்த அந்தக் கிழட்டு தீக்ஷிதர் கூட அவர் இருந்த இடத்தில இலலை.

அவரைக் காணவில்லை என்றவுடன் முதலில் ஒரு கணம் மனம் நிம்மதி அடைந்தது. ஒரு கணம்தான். பின் பயம் வந்து ஆக்கிரமித்துக் கொண்டது. சரியாக அப்போது அவன தோளின் மேல் ஒரு கை விழுந்தது.

அச்சமயம் அவன் எதிர்பாரா வண்ணமாக மூன்றாவது சுற்றில் கிழவர் தன் பின் வந்ததை கவனிக்கவேயில்லை. அந்தக் கிழவர் எப்படிப் பின்னால் வந்தார்?

திரும்பிப் பார்த்தால் மலையின் சிகரத்திலிருந்து திடீரென்று அதல பாதாளத்தில் வீழ்வது போலொரு எண்ணம் ஏற்பட்டது நந்தனுக்கு.

* * *



## அத்தியாயம் இருபத்து ஏழு
## தோளின் மீது ஒரு கை

பொற்கூரையின் உட்புறத்தில் ஒளி ஏன் வந்தது என்று அறிந்ததும் நந்தனின் இருதயம் வேகமாக அடித்துக் கொள்ள ஆரம்பித்தது.

சாமியார் சொன்னது போலவே இருக்கின்றதே என்று, பார்த்தது பார்த்தபடி பிரமித்து நின்றான்.

வெளியிலிருந்து பார்த்தபோது பொன்னம்பலம் அழகே வடிவமாகப் பொலிந்தது. எங்கே பார்த்தாலும் பிரகாசமான தீபங்களால் கனகசபை ஒளி மயமாகக் காணப்பட்டது. அதன் மேல்தான் வந்தவரின் கண்கள் எல்லாம் பதிந்து இருந்தன. கோயிலின் அழகைப் பார்த்துக்கொண்டே வந்த மக்களுக்கு நடுவே, உட்கூரையில் அந்தக் கல் இருக்கிறதாவென்று ஆவலுடன் தேடினான்.

பொற்கூரைக்கு அடிப் பக்கம் சொருகியிருந்த அந்தக் கல்லைக் கண்டவுடன் நந்தனுக்குப் பசி, தாகம் எல்லாம் பறந்து போய்விட்டன. அடங்கா ஆர்வத்துடன் அந்தக் கல்லையே பார்த்து வந்தான். தேடி வந்தது கிடைத்து விட்டது.

சித்சபையின் உள்ளிருப்பவரைப் போல் நந்தனின் மனம் ஆனந்தக் கூத்தாடியது. காட்டிலிருந்து கிளம்பியதிலிருந்து உள்ளத்தின் உள்ளே மறைந்து கிடந்த குதூகலம் பொங்கித் ததும்பியது. உலகில் வேறு யாரும் உரிமை கொண்டாட முடியாத அதிசயப் பொருளைத் தான் அடையும் காலம் நெருங்கி விட்டதென்று பூரிப்பு.

கல்லை அணுகும்போதே இவ்வளவு கொண்டாட்ட மாயிருக்கிறதே?

இதை யாரிடமாவது சொல்லவேண்டும் என்ற ஆர்வம். தன் மனத்தில பொங்கி வந்த குதூகலத்தை யாரிடமாவது பகிர்ந்து கொள்ள முடியவில்லையே என்று மட்டும்தான் அவன் கவலைப் பட்டான்.

கவலைப்படத் தேவையில்லை என்றது விதி. அப்போது அவன் குதூகலத்தைப் பகிர்ந்து கொள்ள யாரோ வந்துவிட்டனர். அவன் தோளின் மீது ஒரு கை விழுந்தது. இதுவரை வேறேதையும் கவனியாதிருந்த நந்தன் சட்டென்று திரும்பினான். முதல் மற்றும் இரண்டாவது சுற்றில் தன்னையே முறைத்துப்

பார்த்த தீக்ஷிதர்தான் அது என்று தெரிந்தவுடன் தூக்கிவாரிப் போட்டது அவனுக்கு. ஒன்றும் விளங்கவில்லை.

பெரியவரைக் கண்டவுடன் அதிர்ச்சிதான். ஆனால் திரும்பி ஒன்றும் நடவாததுபோல நடந்து விடலாம் என்று திரும்பினான். ஆனால் அங்கும் குறுக்கே நின்று வழி மறித்தார்கள் வட்ட சாட்டமாக ஆறு ஏழு ஆட்கள்.

பெரியவர் கண் அசைக்க நந்தனின் கை மணிக் கட்டுகளை இருவர் கெட்டியாகப் பிடித்துக் கொண்டனர். உதறித் தள்ளிவிடுவது ஒன்றும் கஷ்டமில்லை. தன்னுடைய வஜ்ர சரீரத்தின் முழுபலத்தையும் பிரயோகித்து இருவரையும் ஒரு தள்ளு தள்ளிவிட்டு ஓட எவ்வளவு நேரமாகும்? கழற்றிக்கொண்டு ஓடினாலும் துரத்திப் பிடித்து, தடுத்து நிறுத்த நான்கு தீவர்த்தித் தடியர்கள் இருந்தார்கள். உண்மையிலேயே இவர்கள்தாம் நடேசனின் தீவர்த்தி அல்லது சிவிகையைத் தூக்கிப் பிடித்து நிற்பவர்கள் போல மலை போலிருந்தார்கள்.

அவர்களைப் பார்த்தால் யமகிங்கரர்களைப் போலிருந்தது. தான் கொள்ளையடிக்கும் பயணிகள் தன் சகாக்களைக் கண்டு எப்படியெல்லாம் பயந்திருப்பார்கள் என்று இப்போது தெரிந்தது.

கிழவன் தன்னை உற்றுப் பார்த்துக் கொண்டிருக்கிறான் என்பதைப் போன சுற்றில் நந்தன் அறிந்தான். ஆனால் எழுந்து வந்து பின்னால் நிற்பான் என்று கனவிலும் நினைக்கவில்லை. 'கிழவன் என்ன விறைப்பாக உட்கார்ந்திருக்கிறான் என்று நினைத்தோமே? இந்தக் கோயிலின் சொந்தக்காரன் போலவென்று. இங்கு அதற்குள் வந்துவிட்டானே?'

கிழவர் மனதைப் படிப்பதில் வெகு சமர்த்தர் போலி ருக்கிறது! மற்ற எல்லாரையும் போல் கோயிலைப் பார்க்கவும் நடேசனை தரிசிக்கவும் வந்தவனல்ல என்று எப்படித் தெரிந்து கொண்டார்? இவன் வருவானென்று காத்திருந்து அவன் தீய எண்ணத்தை நன்கறிந்து அவனைத் தக்கபடி வரவேற்று விட்டனர். ஆனால் எப்படி? வந்த ஆயிரம் பேரில் தன்னை மட்டும் சுட்டிக் காட்டி, துணைக்கு நாலைந்து பெயரைக் கூட அழைத்து வந்திருந்தான்? உள்ளம் சிந்தனை செய்யத் தொடங்கியது. நாம் வந்த காரியம் என்னவென்று எப்படி யூகித்தனர் என்று எண்ணியபோது, வியப்பாயிருந்தது. அந்தச் சாமியார் ஒரு வேளை வந்து இவன் அங்க அடையாளங்களை சொல்லிச் சென்றிருப்பாரோ?



ஆரம்பத் திகைப்பு ஒருவாறு மாறியதும் சுதாரித்துக் கொண்டு காரண காரியங்களை ஆராயத்தொடங்கினான். தப்ப முயன்றால் தன்னை அவர்கள் நிறுத்திவிடுவார்கள் என்றும் அவர்கள் அழைத்தால் உள்ளே போவதுதான் உசிதம் என்றும் எண்ணினான். ஆனால் தேடும் வேட்டை தடைப்பட்டதே என்று முகத்தில் ஏமாற்றம் படர்ந்தது. இன்னும் ஒரு முறை கூரையின் உட்புறத்தில் அந்தக் கல்லைப் பார்க்க ஆவல் அவனுக்கு. ஆனால் அடக்கிக்கொண்டான். பக்கத்திலுள்ளவர்கள் தம்மை கவனிப்பார்கள் என்பது அவனுக்கு நினைவு வந்தது.

இந்தக் கிழவர் இப்படிப் புரியாமல் என்ன செய்கிறார், இல்லை புரிந்துதான் செய்கிறாரோ? திடுதிடுப்பென நடந்த நிகழ்வுகளால் நந்தனால் இடுப்பில் பத்திரமாகச் செருகியிருந்த கத்தியைக் கூட எடுக்க முடியவில்லை. அந்த ஏழெட்டுப் பேரையும் உதறித் தள்ளி விட்டுப் பாய்ந்தோடிச் செல்வதும் அவனுக்கு முடியாத காரியமல்ல. ஆனால் என்றென்றும் தில்லைக்குள் மீண்டும் வரமுடியாது. எல்லாவற்றையும் விட்டு ஓடிவிடலாம் என்றால் அந்தக் கம்பூஜக் கல்லின் கவர்ச்சியிலிருந்து விடுவித்துக் கொண்டு போக எளிதில் மனம் வரவில்லை. என்னதான் நடக்கிறது என்று பார்ப்போம் என்று நினைத்தான்.

ஒரு நொடிக்கு கூட்டத்தில் நிசப்தம். புருஷர்களும் ஸ்திரீகளும் பேச்சை நிறுத்தினார்கள். தேவாரம் சொன்னவர்கள் வாய்மூடினர். பின் அவரவர் அவர்கள் வேலையைத் தொடர்ந்தனர். யாரும் என்ன ஏது என்று கேட்கக்கூட வாய் திறக்கவில்லை. இவனை பலாத்காரமாய்ப் பிடித்ததற்கு யாரும் ஆட்சேபிக்கவில்லை.

பக்தர்களெல்லாம் ஒதுங்கி அவனுக்கும் அவனைக் கைதாங்கலாய் அழைத்துச் சென்றவர்களுக்கும் நடுவில் வழி விட்டுவிட்டு இருபுறமும் ஒதுங்கி நின்றார்கள்.

ஏதோ விவகாரம் நடக்கிறதைப் பார்த்து மற்றவர்கள் நின்றார்கள். ஆனால் இந்தத் தீவர்த்தித் தடியர்களைப் பார்த்து என்னத்திற்கு வீண் வம்பு என்று நினைத்தார்கள்.

நடேசன் கோவிலில் உச்சிக்கால பூஜைக்கான வேலைகள் நடக்கத்தொடங்கின. ஆலாசிய மணியின் ஓங்கார நாதம் எப்போதும் கோயிலைச் சுற்றியிருந்த மாட வீதிகளில் கேட்கும். ஆனால் இன்று உடைந்ததால் கேட்கவில்லை.

நந்தனை யாரும் இல்லாத பிரகாரங்கள் வழியாக அழைத்துச் சென்றனர். அவன் முன் நடந்த தீக்ஷிதர் ஒரு வார்த்தையும் பேசவில்லை. அவர் மனதில் பல விஷயங்கள் ஓடிக்கொண்டிருந்தன. 'ஆபத்சகாயன் வந்துவிட்டான். இப்போது ஜோசியம் பலிக்கப் போகிறது.' கண்களில் நீர் அருவி பெருக ஆயத்தமானது. ஆனால் துடைத்துக் கொண்டு நடந்தார். மனோ திடத்துடன் செயல்படவேண்டிய இடமிது.

ஜோசியர் சொன்ன முதல் காரியம் நிறைவேறியது. அவர் சொன்ன அங்க அடையாளங்களுடன் இவன் வந்து விட்டான். ஆனால் உலகம் பரிகசிப்பதற்கு வழி செய்து நடேசன் எதிரியின் கையில் அகப்பட்டுக் கொள்ளாமல் காக்கப்போகிறவன் கேவலம் கோயில் சிப்பந்திகளுக்கு அடிபணிந்து செல்கிறானே என்ற வியப்பு.

ஆனால் ருத்திராபதியின் உள் மனது சொன்னது, 'இவன் இங்கே இச்சமயம் வந்திருப்பது அபசகுனம் இல்லை; நல்ல சகுனம். வந்தவன் வேண்டாதவன் அல்ல, விருந்தாளி. விரித்த கைகொண்டு வரவேற்கப்படவேண்டியவன். மார்புடன் கட்டித் தழுவப்படவேண்டியவன். இவன் இங்கிருப்பது நம்முடைய குலத்துக்கே ஒரு பாதுகாப்பு. நடராஜரை மானிடர் இடைவிடாமல் பிரார்த்தனை செய்யும் பொருட்டே இவன் வந்திருக்கிறான். நம மீது அருள் புரிந்து இவனை அவரே அனுப்பி வைத்திருக்கிறார்.'

வேலையாட்களுக்குத் தமது செய்கைக்கு விளக்கம் தர முற்படவில்லை. அவர் சொன்ன வேலைகளுக்கும் பதில் கேள்வி கேட்டு வேலையாட்களுக்குப் பழக்கமில்லை. பெரியவர் சொன்னதுபோல அவர்கள் நந்தனைக் கூட்டிச் சென்றனர்.

ஓரிடத்தில் வரிசையாக அறைகள் இருந்தன. கிழவர் ஒரு அறையை சுட்டிக் காட்ட, தீவர்த்தீத் தடியன் ஒருவன் சென்று கதவைத் திறந்தான். உள்ளே நந்தன் தள்ளப்பட்டான். பின தீக்ஷிதர் உள்ளே சென்றார். அவருக்குத் துணையாக நான்கு தடியர்கள் குனிந்து நெளிந்து அறைக்குள் வந்தனர். நந்தனுக்கு அறை நிரம்பியது போலொரு எண்ணம்.

மேலும் பாதுகாப்பாய் கதவு வெளியே தாளிடப்பட்டது. அறைக்குள் இருந்த தீக்ஷிதரும் நந்தனும் ஒருவரை ஒருவர் ஏறிட்டுப் பார்த்தனர். அப்படியே ஒருவரை ஒருவர் அளவிட்டனர்.

'தவறே செய்ய வில்லை. எப்படி இப்போது பிடிக்க முடியும்? இல்லை, தன் மனதைப் புரிந்து கொண்ட மாயாவியா



ளவர்? பக்தன் போல வந்த பாஷாண்டி என்று கண்டுபிடித்து விட்டாரா?' என்று நந்தன் நினைத்தான்.

"நீ யார் அப்பனே? எந்த ஊர்? எங்கு வந்தாய்?" என்று தீக்ஷிதர் கேட்க, முகத்தில் கோபம் கொதிக்க, "இதுதான் உங்கள் ஊர் வழக்கமா? வந்த விருந்தாளிகளை வாசலிலேயே தடுத்து நிறுத்துவது....?" என்றான் நந்தன். அவன் குரலில் அதிருப்தி தொனித்தது.

மௌனமாய் இருந்த ருத்திராபதியைப் பார்த்து "தில்லை அம்பலத்தில் நடராஜப் பெருமானை தரிசனம் செய்ய வந்தேன். இது தவறா? ஏனய்யா? கோயிலை சுற்றிப்பார்க்க எல்லோருக்கும் அனுமதி உண்டல்லவா?"

"நீ ஒரு குற்றமும் செய்யவில்லை. ஆனால் நீ ஒரு காரியத்துக்காக எனக்குத் தேவைப்படுகிறாய்" என்றார் அவர்.

"ஐயா! நீங்கள் எல்லாரும் அதிகாரம் படைத்தவர்கள் என்பதை ஒப்புக்கொள்கிறேன். ஆனால் அதிகாரத்தை நீங்கள் காட்டும் விதம் முறையாக இல்லையே?"

இதையெல்லாம் கேட்டபோது நந்தனுக்கு வருத்தத்தோடு கூட குழப்பமும் ஏற்பட்டது. இவர் என்ன பேசுகிறார்? சட்ட திட்டங்களுக்கு உட்பட்டவர் என்றால் சராசரி அறிவு கொண்டவ என்றால் நமது விடுதலைக்கு வாய்ப்புகள் பிரகாசமாய் இருக்கின்றன. ஆனால் இந்தக் கிழவன் பிதற்றுவதைப் பார்த்தால் வாய்ப்புகள் மங்கிவிட்டதாகத் தெரிகின்றன. கெஞ்சிப் பார்க்கலாம் என்று அவன் மனம் முறையிட்டது ஆனால் அவனுடைய சுயகௌரவ உணர்ச்சி அதற்குக் குறுக்கே வந்து நின்றது. எனினும் நிலைமை அபாயகரமாகப் போய்க் கொண்டிருப்பதை உணர்ந்தான். தெரியாமல் பிடித்தாலும் பின் விசாரித்தால் உண்மை வெளிவரும். யாராவது இவனால் பாதிக்கப் பட்டவர்கள் முன் வந்து இவனுக்கு எதிராக சாட்சி சொல்லலாம். திருடனுக்குக் கோயிலுக்குள் என்ன வேலை என்று எல்லோரும் கேட்கலாம். நந்தனுக்குக் கழுமரத்தின் நினைவு வந்தது. உடல் சிலிர்த்தது.

"அய்யா நான் வேறு யாரோ என்று நினைத்து என்னை சிறைப்பிடித்திருக்கிறீர். ஆகையால் என்னை நானே தெரிவித்துக் கொள்கிறேன், என்னை நந்தன் என்று அழைப்பார்கள்!" என்று சொன்னான்.

"உனது பூர்வோத்திரமே எனக்குத் தெரியும்" என்றார். ஆனால் அவருக்குச் சந்தேகம். அந்த மகா கூத்தபிரானையே காப்பதற்கு ஒரு மானிடன் வருவான் என்று ஜோசியன் சொன்னது நம்பும்படியாக இல்லையென்றாலும், அவனை எதிர் கொண்டு காண அளவில்லாத ஆர்வம் கொண்டிருந்தார். 'இப்படி லேசில் அகப்பட்டுக் கொண்டானே? அந்த வலிமை இவனிடம் இருக்கிறதா?' என்று மீண்டும் மீண்டும் சந்தேகித்தார். அகப் பட்டதில் முகத்தில் சோர்வு அதிகமாயிருந்ததுடன் பரபரப்பும் இருந்ததே. அப்படியொன்றும் வலிமை மிக்கவன் போலவே மாயாவி போலவோ இவன் இல்லையே?

"அய்யா நான் நிரபராதி என்பது உலகம் அறிந்த செய்தி" என்று நந்தன் வாதிட்டான்.

தீக்ஷிதர் புன்னகை புரிந்து, "நீர பயப்பட வேண்டாம். எனக்கும் அது தெரியும். ஆனால் உன் உதவியைத்தான் கோருகிறேன்" என்றார்.

"அய்யா இப்படியா உதவி கோருவார்கள்? இது அடாவடித்தனம்."

"என் காரியம் முடியும்வரை இங்கே இரு. நன்றாய் நான் பார்த்துக் கொள்கிறேன்" என்றார்.

"ஆனால் எனக்கு வெளியில் அவசரக் காரியம் இருக்கிறது. அதற்கென்ன செய்வது?" குரலில் பயத்தின் சிறிது சாயல் தென்பட்டது.

தீக்ஷிதரோ "நீரும் நானும் ஓர் உடன்படிக்கை செய்து கொள்ளலாம். நீர் எனக்கு உதவி செய்ய வேண்டியது; நான் உம்மை விடுவித்து விடுகிறேன்."

"நான் இருக்க விருப்பப்படவில்லையென்றால்....? என்னை என்ன சங்கிலியால் கட்டிப்போடுவீரா?"

எத்தனை பேருக்கு முன் கைதி போல இழுத்து வந்தனர். அதை யெல்லாம் நினைக்கும்போது அவனுக்கு உள்ளமும் உடலும் குன்றிப் போயின. என்றைக்காவது இந்தக் கிழவர் காட்டுப்பக்கம் வரவேண்டும் என்று வேண்டிக்கொண்டான்.

அதற்கெல்லாம் வாய்ப்புகள் குறைவாகவே இருந்தன. அந்தக் கிழவன் காட்டுப் பக்கம் வருகிறானோ இல்லையோ, தான் ஒரு சங்கல்பம் செய்து கொண்டான். தப்பித்தால் இனி கம்பூஜக் கல்லை அடியோடு மறந்து விடும்படி சங்கல்பம்



செய்தான். இனி வாழ்நாளெல்லாம் தில்லைப் பக்கமே வரக்கூடாது என்றும் உப சங்கல்பம் செய்தான்.

"நீங்கள் நினைத்ததை நினைத்தபடி சாதிக்கக்கூடிய சக்தி வாய்ந்தவர். நானோ ஒருவிதச் செல்வாக்கும் இல்லாதவன்; உங்களுக்கு நான் என்ன விதத்தில் உதவி செய்ய முடியும்?" என்றான்.

"முதலில் நான் சொல்வதைக் கேள்" தீக்ஷிதர் குரலில் முதல் முறை அதட்டல் தொனி இருந்தது.

தான் நடந்து கொள்ள வேண்டிய விதங்களைப் பற்றி யாரும் சொல்லி நந்தனுக்குப் பழக்கமில்லை. அதனால் தீக்ஷிதர் சொல்லச் சொல்ல அவனுக்குக் கோபமாய் வந்தது. அதுவும் புரியாத விஷயங்களைப் பற்றிப் பதற்றமாய் பேசுகிறார். வேறு யாரோ என்று எண்ணிப் பேசுகிறார் என்று சந்தேகமில்லை.

எனினும் அவன் வெளியேற இதுவே ஒரே வழி என்று முடிவெடுத்தான்.

"சரி, என்ன உதவி?"

சொல்லலாமா வேண்டாமா என்று ஒரு முறை யோசித்துவிட்டு சுற்றிப் பார்த்தார். காவல்காரர்கள் நால்வரும் வெளியேறினார்கள். கதவு மீண்டும் தாளிடப்பட்டது.

பெருமூச்சுடன் சொல்லத் தொடங்கினார்.

* * *

## அத்தியாயம் இருபத்து எட்டு
## நடேசனைக் காப்பாற்று

கதவு சாத்தும் வரை காத்திருந்தாலும் அவர் உடனே ஆரம்பிக்கவில்லை. சற்று நேரத்தில் நந்தன் பொறுமை இழந்தான். காரணம் என்பதெல்லாம் பொய்யென்றும் புனைச் சுருட்டு என்றும் முடிவு கட்டினான்.

ஆத்திரத்தில் வெடித்தான். "நல்ல வரவேற்பு! என்ன கோயில் இது? கருணைக்கு பதிலாக கொடூரமும் கள்ளத்தனமும் நிறைந்திருக்கிறது. எம்மை வழி மறிக்கக் காரணம் என்ன? கொள்ளையடித்தேனா? இல்லை தகாத செயலேதும் செய்தேனா? என் உடலை சோதனை போடுங்கள்" என்றான் தைரியமாக.

பதில் ஏதும் வரவில்லை என்றதும், பக்கத்தில் தடியர்கள் இல்லை என்றதும் இன்னமும் கத்தினான். "என்னை சிறைப்

பிடித்த காரணம் என்ன சொல்கிறீர்களா? இது என்ன நியாயம்?" என்று கேட்டான். "பார்த்தால் பெரியவர் போலிருக்கிறீர்" என்று வேறு கேலியாகக் கேட்டான்.

அவன் வார்த்தைகளை தீக்ஷிதர் கவனித்ததாகத் தெரியவில்லை. "நான்தான் இந்த தீக்ஷிதர் மூவாயிரமவரின் தலைவன். நடராஜரைக் காக்கும் பொறுப்பு என்னுடையது. சோழ சாம்ராஜ்ஜியம் தலை தூக்கி இருந்தால் அதன் அரசனுக்குப் பட்டம் சூட்டும் உரிமையும் எனது."

நந்தன் ஒரு நொடிக்கு அசந்து போனான். மரியாதையில் வாய் மூடினான். ஆனால் அவர் தற்பெருமைக்கெல்லாம் அதைச் சொல்லவில்லை.

மறுபடியும் மெல்லிய குரலில் கூறினார் "எனினும் உன்னைப் பிடித்துக் கெஞ்சும் நிலையில் இருக்கிறேன், அப்பனே! உன்னுடன் நான் பேச வேண்டும்."

நந்தனுக்கு இருந்த கோபம் போனது. ஆனால் அது இருந்த இடத்தை இப்போது ஒரு பயம் ஆட்கொண்டது. தான் வாழ்க்கையில் யாரிடமும் அகப்பட்டுக் கொள்வானென்ற எண்ணமே இல்லாதவன். தவறு செய்யும் முன் இந்த தீக்ஷிதர் கண்டுபிடித்து விட்டாரே. காட்டில் வந்த வேஷதாரி சாமியார் கோள் மூட்டியிருப்பானோ என்ற பயம். கோயிலை விட்டு வெளியேறவேண்டும் என்று மட்டும் எண்ணம் மேலோங்கியது.

"நீர் வெளியே போக மறுப்பதற்கு எல்லாவற்றிலும் முக்கியமான காரணம் ஒன்று இருக்கிறது; அதை இதுவரையில் சொல்லவில்லை. நீர் பிடிவாதம் பிடிப்பதால் சொல்கிறேன்" என்றார் தீக்ஷிதர். பின் சொன்னார். என்ன உளறுகிறார் என்று உடனே நினைத்தான் நந்தன்.

"நான் சொல்லப்போவது முக்கியமான விஷயம். எனக்கு மட்டும் எப்படித் தெரியும், வெளியில் ஏதும் அறிகுறிகள் இல்லையே என்று கேட்காதே. நாளையை நிகழ்காலம் போலப் படிக்கத்தெரிந்த ஒருவர் என்னிடம் சொன்னார். வெகு விரைவில் இந்தத் தில்லை நகரை ஒரு அன்னியன் படையெடுக்கப் போகிறான். அதை இப்போதே வெளியில் சொல்ல முடியவில்லை. வீண் பதற்றம் மட்டுமல்ல, கேலிக் கூத்தாகி விடும்" என்றார்.

இவ்வாறு பெரியவர் உருக்கத்தோடு சொல்லி வந்த போது, நந்தன் பலமுறை குறுக்கிட்டுப் பேச விரும்பினான். 'இதற்கும் எனக்கும் என்ன சம்பந்தம்?' என்று கேட்க நினைத்தான். கேட்காமலேயே சொன்னார்.



"கைலாய மகாராஜ்யத்தில் சர்வ சக்தி வாய்ந்தவன் நடராஜன். தில்லையில் அவனுக்கே ஆபத்து வரப்போகிறது. அவனை வெளியே எடுத்துச் சென்று பத்திரப்படுத்தக் கூடியவன் நீ ஒருவன்தான்."

"என்ன?" என்று உரக்க வியந்தான் நந்தன்.

"ஆம், இந்தக் கோயிலுக்கு அபாயம் வருகிறதாம். உன்னால் மட்டும்தான் காக்க முடியுமாம். நடராஜரை நீ காப்பாற்றியதற்காக இந்தச் சைவ நாடே உனக்கு நன்றிக் கடன் பட்டிருக்கப்போகிறது" என்று சொன்னார்.

இத்தனை நேரம் கேட்டுக் கொண்டிருந்த நந்தனுக்குத் தலைசுற்றிற்று. அவனுடைய முகத்தில் பயத்தின் சாயல் மேலும் படர்ந்தது. இவர் என்னென்னவோ உளறுகிறாரே, 'பெரிய மரமத்தில் மாட்டப்போகிறோமா?' என்ற பயம்.

'இது என்ன வேடிக்கை? அவர் சொல்லுவதைக் கேட்டால் எனக்குச் சிரிப்பு வந்திருக்கும். நான் இப்படி அடைபடாமல் இருந்திருந்தால். இப்போது பயித்தியக்காரனிடம் அகப்பட்டுக் கொண்டேன் என்று அழுகையல்லவா வருகிறது' என்று நினைத்துக்கொண்டு "என்ன உளறுகிறீர்?" என்று கேட்டான்.

அவன் அவர் சொல்வதை நம்பவில்லை என்று அவருக்குப் புரிந்தது. பெரியவர் பேசியது இன்றைக்குப் போதும் என்று முடிவுக்கு வந்தார். இலேசாக ஒரு பெருமூச்சு விட்டு விட்டு, "நன்றாய் யோசித்துத் தூங்கு. நாளைக் காலை பார்க்கிறேன்."

அவன் வியப்புக் கடலில் மூழ்கியிருந்த போது சட்டென வெளியேறினார். கதவு தாளிடப்பட்டபின தான் பாய்ந்தெழுந்தான் நந்தன்.

கதவை ஓங்கித் தட்டினான். கத்தினான். பலன் ஏதுமில்லை. கதவைச் சாத்தியபின் அறைக்குள் கரும் சாயம் பூசியது போல் இருள் படையெடுத்தது. இடுக்கு வழியாகக் கூட பேச்சுக்குக் கூட வெளிச்சம் வரவில்லை.

இருட்டறையில் அடைந்து கிடந்த பின் என்ன செய்வது? தட்டுத் தடுமாறி ஒரு சுவற்றின் ஓரமாகச் சென்று அமர்ந்தான்.

அவர் சொன்ன விஷயங்களைப் பற்றித்தான் யோசித்துக் கொண்டிருந்தான். எவ்வளவு கோபமாயிருந்தால் இந்த அறையில்

அடைத்து வைப்பார்கள். ஆனால் அவருக்குத் தன் மேல் எந்தக் கோபமும் இருப்பதாகத் தெரியவில்லை. இப்படித்தான் பலரிடமும் நடந்து கொள்வார் என்று நினைக்கவும் இடமில்லை. தன்னைப் பிடிக்கவே காத்திருந்தது போலிருந்தது. அவருக்கு சித்தப்பிரமை பிடித்திருக்கிறது என்பதில் சந்தேகம் இல்லை. தன் முகத்தைப் பார்த்தவுடன் அடங்கிக் கிடந்த சித்த குழப்பம் கிளறி வெளி வந்திருக்க வேண்டும்.

அறைக்குள் இருந்த நந்தனுக்குத் தன்னுடைய நிலைமை இன்னதென்று தெளிவு வந்தது. ஜலத்தில் மூழ்கிப் போராடுவது போலிருந்தது. வேறு ஒன்றும் செய்ய முடியாதென்று தெரிந்தது. அவர் திரும்பி வரும் வரை இங்கே இருக்கவேண்டும் என்று நிலைமையாயிருக்கிறது. 'காலையிலே உன்னைப் பார்க்கிறேன்' என்று சொல்லிச் சென்றுவிட்டாரே? நிச்சயம் வருவார். ஏதாவது உளறுவார்.

அடைக்கப்பட்ட அறையின் ஓரத்தில் கையைத் தலை யணையாக வைத்துக் கொண்டு படுத்தான்.

அவனை வலை போட்டுப் பிடிக்க முயன்று கொண்டு தானிருப்பார்கள் என்று எதிர்பார்க்கவில்லை. 'கல்லைத் திருடுவது நடக்கிற காரியமில்லை என்று இப்போது தெள்ளத் தெளிவாகப் புரிகிறதே? காட்டில் இருக்கும்போது அவ்வளவு சுலபமாய்த் தெரிந்ததே? யுக்தி நாம் எதிர்பார்த்ததைக் காட்டிலும் ஆபத்தான பலனை அளித்துவிட்டது' என்று பெரும் கவலைக குள்ளானான் 'இது என்ன? கிணறு வெட்ட பூதம் புறப்படும் என்றால் வெட்ட நினைக்கும் போதே கிளம்பிவிட்டது.'

தங்கள் அறிவுத் திறனின் மீதே அவர்களுடைய நம்பிக கைக்குப் பங்கம் ஏற்படும்போது மனிதருக்கு மகத்தான ஏமாற்றம் உண்டாகி விடுகிறது. தனது அறிவுக் கூர்மையைப் பற்றித் தான நினைத்தது ரொம்பத் தவறு. 'என்னுடைய அறிவு உலக்கைக் கொழுந்துதான்! சந்தேகமில்லை! எனக்கு வியப்பாயிருக்கிறது! இப்படி ஒரு ஓட்டை நிறைந்த திட்டத்தை எப்படித் தீட்டினேன்?' என்று நந்தன் ஆதங்கப்பட்டான்.

நந்தன் உள்ளத்தில் கோபம் கொழுந்துவிட்டெரியத் தொடங்குகிறது. கோபம் ஒன்றுக்கு நூறு மடங்கு ஆகிறது. கோபம் தங்கள் பேரில்தான் என்றாலும் அதை மற்றவர் மேல் மாற்ற முயல்கிறது மனம். தான் வரப்போவது யாருக்கும் தெரியாதே. கிழவனுக்கு எப்படித் தெரிந்தது? யாரேனும்



சொல்லியிருப்பார்களோ? நடேசன் உயிர் பெற்று சொல்லி இருப்பானோ?

இல்லை. இல்லை. நந்தனின் மனதில் காட்டில் பார்த்த அந்தச் சாமியாரே பிரதானமாகத் தெரிந்தார். அந்த வேஷம்தரித்த சாமியார்தான் இதற்கெல்லாம் காரணம் என்று முடிவெடுத்தான். 'ஆனாலும் அவன் சொன்னதை நிராகரிக்க புத்திக்கூர்மை எனக்கு இல்லையே?' என்று எண்ணித் தன்னைத்தானே நொந்து கொண்டான்.

இருளடர்ந்த அறையில் தனியாக அமர்ந்திருந்தான். சுவற்றின் மீது ஒய்யாரமாகச் சாய்ந்து கொண்டு நடந்தவை பற்றி அசை போடத் தொடங்கினான்.

இருளில் மனம் தெளிவாகச் சிந்தித்தது. அவன் செய்த குளறுபடிகளை நன்றாய் எடுத்துக் காட்டியது. "இப்படி வந்து மாட்டிக்கொண்டோமே? எவ்வளவு எளிதான காரியம் என்று நினைத்தோமே? திருட முயன்றால் பூமி பிளந்து விழுங்கிவிடும் என்றல்லவா நினைத்தோம் வேடிக்கையாக. இப்படியானதே? அடாடா! இந்த இடம் நம்மை எப்படி ஏமாற்றி விட்டது? இத்தனை நேரம் தேடியதும் வீண்! அந்தக் கம்பூறுக்கல் உண்மையில் மாய மான்தானோ? கிட்டே வந்தால் மாய மானைப் போல பிடிபடாமல் ஓடுகிறதே? கல் மீது கண்பட்டவுடனேயே கைதாகி விட்டோமே?"

வெளியே எப்படியிருக்கும் என்று கற்பனை செய்தான். அநேகமாக... ராத்திரி நேரம் அமைதி பெற்று விளங்கிக் கொண்டிருக்கும். இந்த நேரம் அவன் ஊருக்குள் இருந்திருக்க வேண்டும். இரவு திரும்ப வருவதற்குத் திட்டம் தீட்டிக் கொண்டிருந்திருக்க வேண்டும். காவலிகள் கோயிலுக்குள்ளேயே அடைத்துவிட்டனர்.

அடுத்து, பெரியவர் பேசியதை ஆராய்ந்தான். அவனுக்கு ஒன்றும் புரியவில்லை. எல்லாம் அவனை இணங்க வைக்கும் வேலை. ஆனால் எதற்கு இணங்குவது? அந்தப் பயித்தியக்காரன் என்ன சொல்கிறான் என்றே புரியவில்லை. சுற்றியிருந் தவர்களுக்கெல்லாம் பயித்தியம் பிடித்து விட்டதா இல்லை தனக்கு மட்டும் பிடித்து விட்டதா?

ஆனால் ஒன்று அந்தக் கிழவனுக்குப் பயித்தியம் என்றால் அவன் சொல்வதை இவ்வளவு மரியாதையுடன் கேட்க மாட்டார்களே? தனக்கு பதிலாக அவனையல்லவா இந்த இருட்டிய அறையில் பூட்டிவிடுவார்கள்.

'படையெடுப்பு என்கிறான், அன்னியன் என்கிறான், எப்போது நடக்கும், எவ்விதம் நடக்கும்? விளக்கம் ஏதும் தரவில்லை. ஆனால் அப்படி ஒரு படையெடுப்பு நடந்தாலதான தன் கதவைத் திறப்பார்கள். நடராஜரை அவன் கையில் கொடுத்து எடுத்துக் கொண்டு ஓடு என்பார்கள். அய்யகோ! எவ்வளவு பயித்தியக்காரமான யோசனை.' அவரிடம் ஏதாவது சமத்காரமாய் மறுமொழி கூறலாம் என்றால் தொண்டை வற்றிப் போனது. இப்போது பல பதில்கள் உருவெடுத்தன.அவரது பயித்தியக் காரதனத்தை எடுத்துச் சொல்லித் தப்பிக்க முயலலாம என்றால் போய்விட்டாரே. வெறும் சுவற்றிடம் தன் வாதத்தை முன் வைக்க வைத்துவிட்டனரே?

அய்யா சாமி! படையெடுப்பாம், நடராஜரை என்னிடம் ஒப்படைக்கின்றாராம். என்னவொரு கற்பனை. அவர் பேசும் விஷயம் எல்லாமே மர்மமாயிருக்கிறது. அவருக்கு புத்தி தடுமாறி யிருக்குமோ? வயதான காரணத்தினால் வீண் கற்பனை செய்கிறாரா? ஆனால் தன்னை நேரடியாக பாதிக்கும் கற்பனை அல்லவா அது. ஆபத்திலிருந்து காக்க வேண்டும் என்று பெரிய தீக்ஷிதர் கேட்டுக் கொண்டார். அவன் ஒப்புக்கொள்ளும்வரை வெளியே விட மாட்டேன் என்றார். தனக்கு வேறு வழி தெரியவில்லை.

எவ்வளவு நேரம்தான் படுத்தே இருப்பது என்று நடக்கத் தொடங்கினான். ஓரிரு முறை இடித்துக் கொண்டபின் அறையின் நீளஅகலம் மனப்பாடமானது. அறையைச் சுற்றிச் சுற்றி வந்தான். காலி செப்புப் பானையிருந்தது. காலில் தட்டுப்பட்டது. அதை எட்டி உதைத்தான். பானை எல்லா சுவற்றிலும் பந்து போல மோதி மோதி பெரும் சப்தத்தை ஏற்படுத்தியது. அறையின் மோனத்தைக் கலைத்து அந்த செப்புப் பானை சுவர் சுவராய்க் குதித்தது. இருட்டில தெரியவில்லை. ஆனால் இவ்வளவு பெரிய சப்தத்துக்கு அவன் செவியே செவிடாய்விடும் போலிருந்தது. அமைதி ஏற்பட்டபோது அதற்கும் பானைக்கும் சம்பந்தம் இருக்காது. 'நன்றாய் நெளிந்து போயிருக்கும். இனி தீக்ஷிதருக்கு உதவாது. நன்றாய் வேண்டும்' என்று சொல்லிக் கொண்டான்.

அந்த செப்புப் பானை நான்கு சுவர்களிலும் ஏன் உட் கூரையிலும் தரையில் பந்து போல் பட்டுப் பட்டு வந்ததில் அந்த இருட்டறையே குலுங்கியது போலிருந்தது. அவன் உடலின் ரோமங்கள் சிலிர்த்து நடுநடுங்கின. உடனே பலரும் ஓடோடி



வந்து கதவைத் திறந்து என்னவானது என்று பார்கக ஆவலுடன் வருவார்கள் என்று நினைத்தான். அந்தக் குழப்பத்தை ஆதாயமாக உபயோகித்து வெளியேறிவிடலாம் என்று கூட ஒரு நப்பாசை. ஆனால் யாரும் வரவில்லை. ஏன் என்று கேட்பதற்கு ஆளில்லை.

இருட்டு தன்னைச் சற்று நேரத்தில் மிரளவைக்கும் என்பதை அறிந்தான். பின் அவர் சொல்வதையெல்லாம் அவன் கேட்பான். அதனால் வெளியுலகுடன் மனதைத் தொடர்புபடுத்திக் கொள்ளவேண்டும் என்று முடிவெடுத்தான். கோயிலின் இதர பாகங்களில் என்ன நடக்கின்றது என்று அவன் முதலில் காது கொடுத்துக் கேட்க முயன்றான்.

ஓரே கோலாகலமாயிருந்தது. மணியோசையென்ன, மக்களின் 'சிவ சிவ' ஆரவாரமென்ன, தேவாரப் பாட்டென்ன. தானொருவன் அகப்பட்டுக் கொண்டு இருட்டறையில் இருந்ததே அவர்களுக்குத் தெரியாது.

நந்தனுக்குத் தன் மேலேயே பலமான கோபம் உண்டாயிற்று. பசி வேறு.

'நன்றாய் சாப்பிட உணவு கொடுங்கள், நான் நீர் சொல் வதையெல்லாம் கேட்கிறேன் என்று சொல்லியிருக்க வேண்டுமோ?'

அவன் நிலை தெரிந்தால் கூட்டத்தார் என்ன எண்ணுவார்கள்? 'இப்படி ஊரின் மத்தியில் துணையின்றித் தனியே இருந்தீரே?' என்று எண்ணினாலும் அவர்கள் என்ன செய்ய முடியும். தானாகத்தான் ஒரு வழி கண்டுபிடித்து வெளி யேற எத்தனிக்கவேண்டும்.

நாளைக் காலை நடக்கப்போகும் நிகழ்வு என்ன வென்பதைப் பார்த்துத் தெரிந்து கொள்ளும் ஆவலும் ஒருபக்கம் பொங்கிக் கொண்டிருந்தது. ஆனால் அதைவிட அந்த தீக்ஷிதரும் தீவர்த்தித் தடியர்களும் வந்து கதவைக காலையில் திறக்கும்போது அறை காலியாய் இருந்தால் அவர்கள் முகங்கள் எப்படியிருக்கும் என்று பார்க்கவும் ஆசைப்பட்டான். ஏன் என்றால் நாளை இங்கிருப்பதில் அவ்வளவாக அவனுக்குச் சிரத்தை இல்லை.

இருட்டறையில் நான்கு நாள் பூட்டிவைத்தால் மனமே பேதலித்துப் போய்விடும். மறுபடியும் அவரைச் சந்திக்காமல் தப்பித்துக் கொண்டு போய்விட்டால் நல்லது. அரசனிடம்

அகப்பட்டுக் கொள்வதைக் காட்டிலும் இந்தக் கிறுக்குக் கிழவனிடம் அகப்பட்டுக் கொள்வதில் அபாயம் அதிகம் இருக்கிறது. அவன் அறிவு நன்றாய் இயங்கவில்லை என்று புரிந்தது.

இப்படி இருட்டறையில் தனியாகத் தவித்துக் கொண்டிருந்தான் நந்தன். அப்போது எப்போதும் அமரும் மேடையின் மீது தீக்ஷிதர் அமர்ந்து கோயிலின் அர்த்தஜாம நிகழ்வைப் பார்வையிட்டுக் கொண்டிருந்தார். கோயில்களில் கடைசியாய் இராக்காலத்தில் மூடும் கோயில் தில்லை. எல்லாக் கோயில்களின் தெய்வங்களும் இங்கு வந்து இரவு அடங்கக் காத்திருந்து காலம் தாழ்த்தியே கதவுகள் மூடப்படும்.

விழாவைப் பார்த்துக்கொண்டிருந்த தீக்ஷிதருக்கு மன மெல்லாம் அந்த இருட்டறையில்தான் இருந்தது. பிரசன்னம் உண்மையானதுதான். ஆனால் தான் எதிர்பார்த்தது வேறு ஒருவனை. வீரரும் போர்க்களத்தில் எத்தனையோ வேல் வீச்சுக்களை இறுமாந்து தாங்கியவருமாய் இருப்பான் என்று நினைத்தார். அல்லது குறைந்த பட்சம் தனக்கு வந்ததுபோல ஒரு தெய்வீக செய்தி அவனுக்கும் வந்திருக்க வேண்டும் என்று எதிர் பார்த்தார். வந்தவுடன் அவன் ஒத்துழைப்பான் என்று நினைத்தார். அவனுக்கும் கடவுள் ஒரு செய்தி சொல்லி அனுப்பியிருப்பார் என்றும் தானாக முன் வந்து இந்தப் பெரும் செயலைத் தன் தோள்களின் மீது சுமந்து கொள்வான் என்று எதிர்பார்த்தார். அப்படியொன்றும் தோன்றவில்லையே.

'ஜோசியர் வாக்கில் சைவத்தையே காக்கும் அந்த வேலையை சாதிக்கக்கூடிய புத்திக் கூர்மையும் வீரமும் படைத்தவன் இவனையன்றி ஈரேழு பதினாலு உலகத்திலும் கிடையாது என்றார். ஆனால் அவனை மிரட்டி குண்டுக்கட்டாய் தூக்கிச் சென்று இருட்டறையில் அடைத்து வேலைக்கு சம்மதிக்க வைக்க வேண்டியிருக்கிறதே' என்று யோசித்தார்.

ஒருவேளை எதிரி நடராஜரை அநீதியாகவும் அக்கிரம மாகவும் அபகரித்துக் கொள்ள முயற்சிப்பவனைத் தடுக்கப் போகிறவன் இவன் இல்லையோ? சந்தேகமாயிருந்தால் அவனை வைத்துக் கொள்வோம். விட்டுவிடக்கூடாது. நடராஜர் எதிரியின் கைக்குப் போகாமல் பார்த்துக் கொள்வதில் முதன்மையான சிரத்தை எடுத்துக் கொள்ள வேண்டும். அதனால் தனி



பெருமானின் விடுதலை எல்லாம் முக்கியமற்றது. ஒருவருக்கு பதில் இருவரைப் பூட்டிவைக்கவும் அவர் தயார்.

ஆழ்ந்த யோசனையில் இருந்த தீக்ஷிதரிடம் அவர் உதவியாளன் கேட்டான். "நம் வழிக்கு அவன் வருவானா?"

"நிச்சயம் வருவான். நான் எதிர்பார்ப்பதைச் செய்வான்" என்று நம்பிக்கை தெரிவித்தார்.

"ஆம். மூன்று நாள் சோறின்றி விட்டால் வந்து விடுவான்."

திரும்ப சிரித்தார் தீக்ஷிதர். "அவனை அடைத்த அறை என்ன அறை நினைவிருக்கிறதா?"

அவனும் யோசித்தான். விளங்கியவுடன் சிரித்தான். தன் குருநாதனின் மதி நுட்பம் அவனுக்குப் புரிந்தது.

"ஆமாம் அந்த அறையின் மகிமைக்கே, நம் வழிக்கு வந்து விடுவான்" என்று ஒப்புக்கொண்டான்.

* * *

# அத்தியாயம் இருபத்து ஒன்பது
# இருட்டறையில் இருவர்

அறைக்குள்ளே ஒரு காரியமுமின்றி அடைந்து கிடப்பது நந்தனுக்குப் பரம சங்கடத்தை அளித்தது. வெளியே செய்ய வேண்டிய காரியங்களோ ஆயிரம். ஆனால் எல்லாம் இந்தப் பூட்டிய கதவைத் தாண்டியே இருந்தன.

நேரம் செல்வது கூட இருட்டில் உணரமுடியவில்லை. ஆனால் வெளியே இரவு ஏற்பட்டிருக்க வேண்டும். திட்டத்தின் படி இந்தச் சமயத்தில்தான் கோயில் சுவற்றின் மேலேறிக் குதித்து, கம்பூஜக் கல்லைத் திருடுவது என முடிவெடுத்திருந்தான். முடியாமல் போனதே என்ற வருத்தம். கம்பூஜக் கல்லைப் பற்றிய எத்தனையோ எண்ணங் களுக்கிடையில் அந்த நாட்டியக்காரியின் நினைவும் அடிக்கடி தோன்றிக் கொண்டிருந்தது.

இந்த நிலைக்கு யாரையும் குற்றம் சொல்லி மனதை ஆற்றிக்கொள்ளமுடியாது. தன்னுடைய பேராசையினால் நேர்ந்து விட்ட விபரீதம்தானே இது என்று தன்னைத் தானே திட்டிக் கொண்டான் நந்தன்.

"அதற்காக நான் கஷ்டப்பட வேண்டியதுதான். ஆனால் நீ திருடன். உன்னை அதற்காக சிறைப்பிடித்து வைக்கிறேன் என்றல்லவா சொல்லவேண்டும். ஏதேதோ உளறலுக்குச் சமமான வார்த்தைகளை அல்லவா சொல்கிறார் அந்தக் கிழவர்."

இருட்டிய அறையை நந்தன் கால்களால் ஆராய்ந்தான். சுவர்களில் இருந்த ஜன்னல் செங்கற்களால் அடைக்கப் பட்டிருந்தது. இருளில் நீட்டிய கைகளுடன் நடந்தான். முட்டிக் கொள்ளாமல் இருக்க. பின் சற்று நேரம் சுவர் ஓரமாகவே நடந்தான். சதுரமான அறை என்று தெரிந்தது.

சுவர் ஓரமாக ஒரு இடத்தைத் தாண்டும் போது கால்களின் மீது குளிர்ந்த காற்று பட்டது. உடனே குனிந்து அந்த இடத்தைக் கையால் துழாவினான். அங்கு கையளவுக்கு ஒரு தூப்பாய் இருந்தது. அறையைக் கழுவி விட்டால் நீர் வெளியேற வைத்திருந்தவர்கள் எலிகள் வந்து விடாமல் கம்பி வைத்து அதை அடைத்திருந்தனர். அந்த அறையில் சுவாரசியம் கொடுக்கும் ஒரே அம்சமான அந்தத் தூப்பாயும் அவனுக்கு அலுத்துப் போக அமர்ந்தான்.

நாலு யுகங்கள் என்று தோன்றிய காலம். அவன் அந்த இருண்ட அறைக்குள்ளே அங்குமிங்கும் பயனின்றி அலைந்து உழன்ற பிறகு தூங்க முடிவெடுத்தான்.

தலைக்குக் கைகள் இரண்டையும் மடித்து வைத்துப் படுத்தான். இரண்டு கண்களையும் இறுக்க மூடிக் கொண்டான். ஆனால் தூக்கம் வரவில்லை. அகண்ட காட்டில் இருந்தவனுக்கு இந்த அறையில் அடைபட்ட பின் எப்படித் தூக்கம் வரும்?

இவ்விதம் இரவின் இரண்டாம் ஜாமம் முடிந்து மூன்றாவது ஜாமம் ஆரம்பமாயிற்று. தன்னை அறியாமல் தூங்கிவிட்டான். அந்த நடுநிசி வேளையில், நிசப்தம் குடி கொண்டிருந்த அந்த அறையில் ஒரு மெல்லிய காற்று வீசும் உணர்வு ஏற்பட்டது. அது எப்படி என்று தன்னைத் தானே கேட்டுக்கொண்டான். ஜன்னல் கூட அடைபட்டிருந்தது.

அதை அடுத்து திடீரென்று கேட்ட ஒரு சப்தம் அவனைத் தூக்கிவாரிப் போட்டது. இருட்டில் அவனுடைய செவிகள் மிகவும் கூர்மையாயின. அது கதவு திறக்கப்படும் சப்தம் என்று தீர்மானித்தான்.

திடீரென்று சிறிது வெளிச்சம் ஒரு பக்கத்தில் காணப் பட்டது. அறையின் கதவு லேசாகத் திறந்தது. உடனே அறையில



...கிய பனை ஓலை வாசனை அடிக்கத் தொடங்கியது. ...னுக்கு அந்த வாசம் நன்கு தெரியும். காட்டில் எத்தனை ...றை பனை மரத்துக்கு அடியில் அமர்ந்து கள் அருந்தி ...ருக்கிறான். அந்த மரத்தைச் சுற்றி அந்த வாசம்தான் வரும்.

கதவு திறந்தவுடன் "ஆகா விடுதலை!" என்று ...னைத்தான். ஆனால் "நள்ளிரவில் தன்னை விடுதலை செய்ய ... வருவார்கள்? கோயில் வெளிக் கதவை சாத்திவிட்டு ...லோரும் சென்று விட்டார்கள் என்றல்லவா எண்ணினோம்?" ...ன்றும் தோன்றியது.

தங்கள் தவறை உணர்ந்து நேரம் கூடப் பார்க்காமல் விடுதலை செய்ய வருகிறார்களா? இல்லை இல்லை, அப்படிப் ... அதிர்ஷ்டம் நமக்கில்லை. இருந்திருந்தால் அகப்பட்டுக் ...ண்டேயிருக்க மாட்டோமல்லவா என்றும் நினைத்தான்.

அப்போது திடீரென கதவு முழுவதுமாய்த் திறந்தது. ...சம் முற்றிலுமாகக் கலைந்தது. இருளைக் கிழித்துக்கொண்டு வெளியில் இருந்து வந்த பெரும் வெளிச்சம் கண்களைக் கூசியது.

மின்னிய மின்னலுக்கு கண்களைச் சிறிது மூடிக்கொள்ள ...ண்டிய கட்டாயம் போல இப்போதும் அவனுக்கு நேர்ந்தது. ...ண்ணைத் திறந்து சுற்றும் முற்றும் பார்த்தால், என்ன அதிசயம்?

இன்னதென்று தெளிவாய்த் தெரியாத திகில் கொண்ட ...ளத்துடன் நந்தன் தன் சயன நிலையிலிருந்து எழுந்து ...ார்ந்தான். சுற்றுப்புறத்தைப் பார்த்தவுடன் 'ச்சீ இந்த ...டத்திலா நாம படுத்திருந்தோம்?" என்ற அருவருப்பு.

வெளிச்சத்தில் அறையை சுற்றிப்பார்த்தான். நேற்று இரவு ...லியாய் இருந்த அறை இப்போது தரையெல்லாம் ஓலைச் சுவடிகளாகக் காட்சியளித்தது. ஓலைச் சுவடிகளில் கரையான் ...ருகள் வேறு. இதனால்தான் அந்த மக்கிய ஓலை வாசம் தனை ...சித்தோமா என்று நினைத்தான். சுவரிலும் உட்கூரையிலும் சிலந்திவலைகளுக்குக் குறைச்சலே இல்லை.

சரி, அந்த நேரத்தில் அறைக்குள் யார் வருகிறார்கள் என்று பார்ப்போம் என்று கதவருகே பார்வையைத் திருப்பினான்.

உள்ளே வந்தவர்கள் வாசலில் அடைபட்டிருந்த சிலந்தி வலையை அகற்றப் பெரும் பாடுபட்டனர். அவர்கள் வைத்திருந்த தீபம் தனில் சிலந்தி வலைகள் அவ்வப்போது தீப் பிடித்து மாய ஜாலம் காட்டியது.

"நேற்று நாம் அறைக்குள் வந்தபோது சிலந்தி வலை இல்லையே? அப்படி இருந்திருந்தாலும் தானும் அந்த பயித்தியம் பிடித்த தீக்ஷிதரும் உள்ளே வந்த போது கலைந் திருக்குமல்லவா? மீண்டும் மீண்டும் அறையைக் காலால் அளவெடுத்தோமே? அப்போதும் கலையவில்லையே? ஒரு இரவுக்குள் மீண்டும் சிலந்தி வலை ஏற்படுத்துவதென்றால் அது ராட்சச சிலந்தியாக இருக்கவேண்டும்" என்று நினைத்தவனுக்கு மனதின் ஓரத்தில் ஒரு பயம் வந்தது.

காலடிச் சப்தம் மேலும் மேலும் நெருங்கி அவனுக்கு சமீபத்தில் வருவதாகத் தோன்றியது. அப்படி வருவது யார் என்று தெரிந்து கொள்ள வேண்டுமென்ற ஆவல் அவனைப் பிடித்தது. முதலில் வந்தவர் விளக்கு வைத்திருந்தார்.

பெரிய தீக்ஷிதர் என்றால் தள்ளிவிட்டு வெளியே ஓடி விட வேண்டும் என்று எண்ணியவனுக்கு அதிசயம். ஒருவர் பின் ஒருவராய் இருவர் வந்தனர். முதலில் வந்தவர் ஒரு ராஜ களை பொருந்திய ஆஜானுபாகுவானவர். அதனால் அவரை நந்தன் நினைத்தாலும் தள்ளிவிட்டிருக்க முடியாது. அவருக்குப் பின்னால் ஒரு தெய்வக் களை பொருந்திய சாமியாரும் வந்தார்.

யாரிவர்கள்? என்னை விடுவிக்க வருகிறார்களா? அப்படித் தெரியவில்லையே? வேறேதோ கவலை அவர்கள் முகத்தை வாட்டுகிறதே? அது என்ன? இன்றிரவு அதிசயங்கள் முடிந்த பாடில்லையே?

ஆனால் ஒன்று. இருவரும் தன்னைக் கண்டு கொண்டதாகவே தெரியவில்லையே? அந்த வேளையில் ஏதோ ஒருவிதக் காரணமில்லாத பயத்தை நந்தனுக்கு உண்டாக்கியது.

இருவரையும் உற்றுப் பார்த்தான். இராஜ களை கொண்டிருந்தவன் கிரீடத்தைத் தம் சிரசில் அணியவில்லை. ஆனால் உடலெங்கும் அணிந்த ஆபரணங்களும் ஜாஜ்வல்யமாய்ச் சுடர் விட்டுப் பிரகாசித்தன. ஆனால் நந்தனுக்கு ஒன்று தெரிந்தது. அந்த ஆபரணங்கள் ஏதுமில்லாமல் வந்தவன் நின்றாலும் அவனது கம்பீரம் அவனது புகழைக் கட்டியம் கூறும். அவன் கம்பீரம் என்ற வார்த்தைக்குச் சான்று. தலையில் கிரீடம் இல்லையென்றாலும் அவன் மன்னன். இல்லை இல்லை சக்கரவர்த்தி. கம்பீரமாக நின்றான். இருட்டிய நிலையிலும் அவருடைய தோற்றத்திலே பரம்பரையான இராஜகுலத்தின் பெரு மிதம் காணப்பட்டது.



அவன் பின்னால் நின்றவரோ ஒரு சாமியார். அவரோ காவி உடுத்திய ஞானி. காட்டுக்கு வந்த கள்ளச் சாமியார் போலில்லை. கடவுளைக் கண்டவன் என்று பார்த்தவுடன் சொல்லலாம். காட்டுக்கு வந்தவன் போலி. நிச்சயமாக அவனுக்கு இந்த ஜன்மத்தில் சிவபெருமானின் காட்சி இல்லை என்பது உறுதி.

முகத்தில் தேஜஸ் இருந்தால் போதுமா? இருவர் முகத்திலும் சோகம். பெயருக்குக் கூட நம்பிக்கை இல்லை.

நந்தனுக்கு எழுந்து சென்று அவர்களிடம் உதவி கேட்கலாம் என்று தோன்றியது. இருவரும் மிக நல்லவர்களாக இருந்தார்கள். அந்தப் பொல்லாத தீக்ஷிதரைப் பற்றிப் புகார் சொல்லலாம். என்னவாயிருந்தாலும் பிராந்தியத்தின் அரசனுக்குக் கட்டுப்பட்டுத்தான் ஆகவேண்டுமல்லவா? ஆனால் அவனுக்கு கை கால் அசையவில்லை. உதடுகள் கூட ஒட்டிக்கொண்டது.

யாரிவர்கள்? இந்த இருட்டிய கோயிலில் எப்படி நுழைந்தார்கள்? அவர்கள் செய்ய உத்தேசித்த காரியம் இன்ன தென்று ஊகிக்க முடியவில்லை நந்தனால். தன்னை ஏன் ஒரு பொருட்டாகவே நினைக்க மாட்டேன் என்று இருக்கிறார்கள் என்றும் புரியவில்லை. ஏதோ மந்திர சக்தியினால் கட்டுண்டு அடங்கியது போல் அவன் இருக்க வந்தவர்கள் அவனை கவனித்ததாகக்கூடத் தெரியவில்லை.

ஓலைகளைக் கண்டவுடன் சாமியார் கரங்களைக் கூப்பி இறைவனை இறைஞ்சி வழிபட்டுக் கொண்டார். அந்த ஓலைகள் கட்டும்தான் அவர்கள் கண்களையும் கருத்தையும் கவர்ந்தது போல். ஆகா, மக்கிய ஓலைகளின் வாசம் மூக்கைத் துளைக் கிறதே? நாம் ஏன் இதை முன் கவனிக்கவில்லை.

அதிலும் அந்த அரசன் கண்களில் நீர் பொழிந்தது. அவருக்கு என்ன வருத்தம். ஓலைகளைக் கரையான் சாப்பிட்டு விட்டது என்று அழுவதாய்த் தெரிந்தது.

பத்திரமாக ஓலைகள் இல்லாத இடமாகப் பார்த்து நடந்தார்கள். கால்கள் அவற்றின் மேல் பட்டுவிடக்கூடாது என்று கவனத்துடன் நுனிக் காலில் நடந்தனர். 'அதனால் தானோ வந்தவர்களின் மெல்லிய காலடிகளின் சப்தம் கூட இல்லை' என்று நினைத்துக்கொண்டான் நந்தன்.

இந்த ஓலைகளின் தன்மையை அறிந்தவர்களும் அதைப் படித்துப் புரிந்து கொள்ள வல்லவர்களுமாக இருந்தார்கள் எடுத்துப் படித்தார்கள். ரசித்தார்கள்.

சாமியார் நந்தன் அருகே வந்தார். பின் குனிந்தார் தன்னைத் தொட்டு விடப்போகிறார் என்று நந்தன் நினைத்தான். ஆனால் இவன் அருகிலிருந்த ஓலைகளை எடுத்தார் சாமியார். அவர் கண்களில் கண்ணீர் பொழிய அதில் இருந்த வாசகத்தைப் படித்தார். அதற்குப் போட்டியாக அரசன் போலிருந்தவன் இன்னும் ஒரு பாடலை அறையின் வேறொரு மூலையிலிருந்து படித்தான்.

பாடலின் வார்த்தைகள் இனிமையாய் இருந்தன. ஆனால் நந்தன் அதை கிரஹிக்கவேயில்லை.விதி அவனைப் பம்பரம் சுற்றுவதுபோலச் சுழற்றிச் சுழற்றி அலைக்கழித்தது. "இதைக் காட்டிலும் விசித்திரமான நிகழ்வு யாருக்கும் ஏற்படாது. தன்னைக் கண்டுவிட்டால் என்ன கேட்பார்கள் ?" என்று நினைத்தான்.

பதில் சொல்ல வாய் திறக்க முடியுமா என்பது சந்தேகம் தான் என்றாலும் அவர்கள் கண்களில் அவன் படவே இல்லையா ? தான் யாரென்று விளக்க அவசியமில்லாத வண்ணமாக வெகு சமீபத்தில் அவர்கள் வந்தாலும் அவனைப் பார்க்கமுடியாதபடி தடுத்தது என்ன? அவனை அவர்களிடம் திரையிட்டு மறைத்தது என்ன? மந்திர மாயமா, இல்லை காலமெனும் பரிமாணமா ?

இதுவரை ஓலைகளில் இருந்த பாடல்களை மட்டுமே படித்தவர்கள் இருவரும் முதல்முறையாகப் பேசிக் கொண்டிருந்தனர். மேற்படி சம்பாஷணை முழுவதையும் கேட்டுக் கொண்டு சித்திரப் பதுமை போல் அமர்ந்திருந்தான் நந்தன்.

"நம்பியடிகளே இது என்ன சோதனை?" என்றான் அரசன். "போராடி இந்த அறையைக் கண்டுபிடித்து உள்ளே வந்து பார்த்தால் பாதி கூடத் தேறாதே? போனவையெல்லாம் உலகுக்குக் கிடைக்காதா? நம்பி அடிகளே நமக்கு ஏற்பட்டது இதுதானா ?" என்று சக்கரவர்த்தி போலிருந்தவர் கூறியபோது அவருடைய குரல் உணர்ச்சியினால் தழுதழுத்தது. இருவரும் அழுதனர். மெல்லிய குரலில் பேசிக்கொண்டே வெளியேறினர். வார்த்தைகள் எல்லாம் தெளிவாய்ப் புரியவில்லை நந்தனுக்கு.



கரிய மேகங்கள் திரண்டு வந்து வானை மூடி நாலாபுறமும் இருள் சூழச் செய்துவிட்டது போல அந்த ஒரு கதவு மூடியபின் அவனுக்குத் தோன்றியது. எல்லா வெளிச்சமும் போனது. அந்தக் கதவு சாத்திய சப்தத்தில் நந்தன் எழுந்தான். கனவு கலைந்தது. கனவா இல்லை நிஜமாக நடந்ததா ?

இருளில் நடந்த நிகழ்வுகள் அவனை அழுக்கி அறிவை அழித்துவிடப் பார்த்தது. நடந்த சம்பவத்தால் சுழிக்காற்றில் சிக்கிக்கொண்டு தத்தளித்தது போலிருந்தது. எல்லாம் தூக்கத்திலே கண்ட மாயக்கனவா ? இல்லை ! இல்லை! ஒரு நாளும் இல்லை. அவ்வளவு நிஜமாக இருந்தனவே. வந்தவர் இருவரிடம் அப்படியே உயிர் ததும்பியதே? ஆனால் அறையில் தடவிப்பார்த்தான். ஓலைகள் ஏதுமில்லை. ஏன் அறையின் வாசம் கூட மாறி இருந்தது. மக்கிய ஓலைகளின் வாசம் வரவில்லை. சுத்தமாய்த் துடைத்து வழு வழு என்றிருந்தது அறை.

உண்மையிலேயே முன்னொரு பிறவியில் நேரே பார்த்தது போலிருந்தது. ஒரு சந்தேகம் எழுந்தது. இந்தச் சம்பவங்களெல்லாம் இந்த அறையில் நடந்திருக்க வேண்டும். வேண்டுமென்றேதான் அந்த தீக்ஷிதர் இந்த அறையை அவனுக்கு சிறையாய் அமைத்தாரோ ? ஒன்றும் புரியவில்லையே.

அந்த உருவங்களைப் பற்றி எவ்விதச் சந்தேகமும் ஏற்பட நியாயமில்லை; அவ்வளவு தத்ரூபமாக இருந்தன. அந்த அரசன் முகத்தில்தான் என்ன கம்பீரம். அந்தச் சாமியார் முகத்தில்தான் என்ன தேஜஸ். ஓலைகள் கிடைத்ததற்கு சந்தோஷமும் பாதியைக் கரையான் சாப்பிட்டதற்கு சோகமும் ஒன்றாய்க் கலவையாய்த் தெரிந்தனவே? இதற்கு முன் விளங்காத பல மர்மங்களின் வரிசையில் இதுவும் சேர்ந்துவிட்டது. வந்த இருவரும் ஆவிகள் நாம் கண் விழித்தானோ இல்லையோ மறு கணத்தில் மறைந்தார்கள்.

மிக அதிசயமாயிருக்கின்றது. உண்மை நிகழ்ச்சிகள் தானா என்று சந்தேகமும் சில சமயம் அவனுக்கு ஏற்பட்டது. ஒவ்வொரு சம்பவமும் ஒவ்வோர் அநுபவமும் பிரத்தியட்சமாகப் பார்த்து உணர்ந்து அநுபவித்ததாக அல்லவா தோன்றின? ஆனால் அவர்கள் இருவரும் நம்மை ஒன்றும் செய்ய வில்லையே? இப்படி தினந்தினம் வருவார்களா? இல்லை நமக்கேதும் செய்தி சொல்லிவிட்டுச் சென்றிருக்கிறார்களா ?

ஆம். அந்தக் கனவு மனதில் இனம் தெரியாத ஒரு உணர்வை உண்டு பண்ணியிருந்தது. பயமல்ல. அருவருப்பல்ல. ஏதோ தன் கண்ணுக்குப் புலப்பட்டதில் ஏதோ செய்தி இருந்தது.

கடவுளே! இத்தகைய அற்புதமும் ஓரிரவில் நடக்கக் கூடுமா?

தான் கண்ட காட்சி உண்மையாக நடந்ததா அல்லது கனவிலே கண்டதா என்று தனக்கே நிச்சயமாகத் தெரியவில்லை என்றிருந்தவனுக்கு அது கனவு என்று புரிந்தது. ஆனால் என்னவோ நிஜமான அனுபவமாகத்தான் இருக்கவேண்டும். மற்ற கனவுகள்போல கண் விழித்தவுடன் அது மறைய தில்லையே?

'கதை புனைந்து கூறுவதில் இந்த மனமானது கெட்டிக்காரர் என்பதை அறிவேன். இருளடர்ந்த இந்த நிலவறையில் இருந்தால் பயித்தியம் பிடிப்பது நிச்சயம்' என்று நினைத்தவன் அன்றிரவு முழுவதும் ஒரு கண நேரங்கூடக் கண்ணை மூடவில்லை.

அந்தக் கனவுக்குப் பின் உறக்கம் மட்டும் வரவேயில்லை; கண்ணிமைகள் மூடிக் கொள்ளவே மறுத்துவிட்டன. தனக்கென்று அளிக்கப்பட்டிருந்த பூட்டிய அறையில் வேறு யாரோ இருப்பது போலவே ஒரு எண்ணம்.

சற்று நேரத்துக்கெல்லாம் தூங்கும் முயற்சியையே விட்டு விட்டுத் தன் அடுத்த கட்ட நடவடிக்கையைப் பற்றிய சிந்தனையில் ஈடுபட்டான.

தன் முகம் அப்படிப் பேயடித்த முகத்தைப் போல வெளுத்து விகாரமடைந்திருக்கவேண்டும். முகத்தில் முத்து முத்தாக வியர்வைத் துளிகள் துளிர்த்து நின்றன. அவன் பார்த்த காட்சியை மற்றவர்கள் யாரும் நம்பக்கூட மாட்டார்களே? இதைப் பற்றியெல்லாம் யோசிப்பதற்கு இப்போது நேரமில்லை. செய்ய வேண்டியது இன்னதென்பதை ஒரு நொடிப் பொழுதில தீர்மானித்துக் கொண்டான்.

சீக்கிரம் வெளியே செல்ல வேண்டும் என்ற ஆசை வந்தது. தப்பித்தே ஆகவேண்டும். இல்லையென்றால் தன அறிவு தன்னை விட்டு அகன்றுவிடும் என்று ஒருவித உணர்ச்சியை உணர்ந்தான்.

* * *



## அத்தியாயம் முப்பது
## விடுதலை

நேரம் ஆகஆக அந்த அற்புதக் கனவின் ஆதிக்கம லையவில்லை. வந்த அரசனின் முக கம்பீரமும் அந்த ஞானியின் முக தேஜஸும் அகலுமா என்ன?

அவர்கள் நிச்சயமாகத் தன் காலத்தில் வாழ்ந்தவர்கள் இல்லை. ஆனால் நிச்சயமாக ஊரெல்லாம் புகழுறை பெற்றவர்கள். யாரென்றுதான் அவன் அறிவுக்கு எட்டவில்லை. தனக்கும் அந்தக் கனவுக்கும் என்ன சம்பந்தம் என்றும் புரியவில்லை.

பின் அந்த தீக்ஷிதர் நினைப்பு வந்தது. இந்த அறையில் அவனைப் பூட்டி வைக்க ஏதேனும் விசேஷக் காரணம் இருக்குமா? திருடுவதற்கு முன்னே பிடிக்கும் சக்தி இருந்தால் அவர் மகான்தான். இல்லையென்றால் தன் மனத்திலுள்ளதை இன்னொருவர் முழுதும் அறிய முடியுமா என்ன? ஆனால் வேறு ஏதேதோ உளறுகிறாரே? யாருக்குப் பயித்தியம், தனக்கா இல்லை அந்தக் கிழவனுக்கா? அவனுக்குத்தான்.

"திருட்டுக் காரியத்தை முன்னிட்டுப் பிரவேசித்தேன். பூஜக கல்லைத் திருட வந்தவனிடம் கோயிலின் பிரதான ஸ்வாமியையே ஒப்படைக்கிறேன் என்கிறானே? வயதானதும் மூளை குழம்பிப்போனது போல."

அந்தக் கிழவன் மனம் மாறும் என்று உறுதியில்லை. அடுத்த நாள் காலை துகல் பிசகான காரியம் ஒன்றும் செய்ய வில்லை என்று நிரூபித்தால் விட்டு விடுவார்கள் என்று நிச்சயமும் இல்லை. ஏதாவது என் பேரில் அவர் குற்றம் சாட்டி இங்கேயே நிரந்தரமாக அடைத்து வைத்துவிட்டால்?

கோபம்தான் முதலில் வந்தது. 'இல்லை, இல்லை, கோபம் வந்தால் ஆக்கபூர்வமான யோசனை வராது' என்று முருகையன் சின்ன வயதில் அவனுக்கு போதித்தது ஞாபகம் வந்தது.

முருகையன் நினைவு வந்தவுடன் பல நாள் பழக்கம் ஒன்றும் நினைவுக்கு வந்தது. முருகையன மாண்ட பின் கூட்டத்தின் தலைமை ஒரு கேள்வியின்றி நந்தனிடம்தான் வந்தது. ஆரம்ப காலத்தில் ஒரு முடிவெடுக்க வேண்டுமென்றால் நந்தன் முருகையன் இந்தச் சூழ்நிலையில் என்ன செய்திருப்பார என்று தன்னைத் தானே கேட்டுக் கொள்வான். கண்களை மூடிக்

கொண்டால் முருகையன் அவனுக்குக் கொடுத்த அறிவுரை கேட்பது போலவேயிருக்கும். முருகையனைப் பல காலம் அருகிலிருந்து உற்று கவனித்ததன் பயனது. கூட்டத்தார் மெச்சு வார்கள், "முருகையன் போலவே" செயல்படுகிறாயே என்று மனதுக்குள் சிரித்துக் கொள்வான், "முருகையன்தானடா முடி வெடுத்தார்" என்று.

அதுபோல இப்போது நினைத்தான். கண்மூடக்கூட தேவையில்லை. அறை அவ்வளவு இருட்டாக இருந்தது.

முருகையனின் குரல் கேட்டது. "ஓடிப் போ! இங்கே தாமதியாதே! முட்டாள்தனமாய் இங்கு வந்து அகப்பட்டுக் கொண்டாய். இங்கேயே மாண்டு மடிந்துவிடுவாய். எலும்புக் கூடாக நீ மாறும் வரை கதவைத் திறக்காவிட்டால் என்ன செய்வாய் ?" என்று பயமுறுத்தியது! "இங்கிருந்து, உடனே தப்பிச் சென்றால், பிழைத்தாய். இல்லாவிட்டால் அதோகதிதான்."

உடனே தான் தப்பிக்கத்தான் வேண்டும் என்ற உறுதி நந்தனுக்கு ஏற்பட்டது. ஆனால் மனதில் ஒரு சிறிய வலி. இன்று தப்பினால் ஒரே ஒரு கஷ்டம்தான். அந்த தீக்ஷிதர் தன்னை ஏன் சிறைப் பிடித்தார் என்று வாழ்நாள் முழுவதும் விளங்காத புதிர் போலிருக்கும். தனக்கு விளங்காத இந்த அர்த்தமற்ற செயலின் காரணகாரியங்களை எப்படிக் கண்டுபிடிப்பது? இங்கே சிறைப் பட்டுக் கிடந்தால் ஒரு வேளை புரியும் என்று ஆசை காட்டியது ஒரு சபலம்.

'நமக்குத் தெரிய வேண்டும் என்றால் நிச்சயம் தெரியும். அதற்காகக் கூண்டுக் கிளிபோல எப்படி அடைந்து இருப்பது? அதுவும் வயிற்றுக்குள்ளே இப்போதே ஏதோ ஒரு பெரிய பள்ளம் இருப்பதுபோலத் தோன்றியது. "உமக்குப் பசிக்கவில்லையா? ஒரு வேளை பசியாவரம் வாங்கி வந்திருக்கிறீரோ ?" என்று தனக்குத் தானே சொல்லிக் கொண்டான். "இல்லையென்றால் நாளை தீக்ஷிதர் சொன்னதை எதுவானாலும் செய்து விடுவாய்."

"சோகக் கடலில் ஆழ்ந்து, காலையில் தீக்ஷிதர் வந்த வுடன் காலில் விழுவேன் என்று எதிர்பார்த்திருப்பார்கள். அது நிச்சயமாகக் கூடாது" என்ற உறுதியும் ஏற்பட்டது. அந்த அறையிலிருந்து வெளியேற எண்ணினான். ஆனால் வெளியேறும் வழிதான் தெரியவில்லை.

நேரமே சரியில்லை. இன்று எது செய்தாலும் தவறாய்த் தான் போய்விடும் என்ற நம்பிக்கையை அகற்றினான். தப்பி



ப்பதற்கான வழிகளை ஆராய்ந்தான். கட்டிப்போட்டால் கூட பாதகமில்லை. கையின் கட்டுக்களையும், காலின் கட்டுக் களையும் அவிழ்த்துக்கொண்டு விடுதலை பெறுவது அவ்வளவு கஷ்டமான காரியம் அன்று. அறையில் அடைத்துப் பூட்டி விட்டனரே ?

ஏதாவது ஒரு வழியைக் கடைப்பிடிக்கவேண்டும் என்று முடிவெடுத்தான். சாப்பிடாமல் உடலின் சக்திகள் குறைவாய் இருந்தன. பசி காதை அடைக்கிறது. புத்தியும் தடுமாறுகிறது.

அறையின் ஓட்டைப் பிரித்துச் செல்லலாம் என்றால் அது கல் மண்டபம் என்று ஞாபகம் வந்தது. அதனால் சுவரைத் தகர்த்தே வெளியே செல்லவேண்டும். இரண்டே வழிகள்தான் இருக்கின்றன என்று முடிவெடுத்தான். ஒன்று அறையின் கதவை உடைத்து வெளிச் செல்லலாம். இல்லை, வெளிச் சுவற்றின் கல் லொன்றைத் தகர்த்தி வெளியே செல்லலாம். முதலில் கதவுதான் எளிதாய்த் தெரிந்தது.

இருட்டில் நகர்ந்து சென்றான் சுவற்றைத் தொட்டபடியே. கையில் கதவு தென்பட்டது. கதவு தடித்தமான ஒன்றுதான். உடைத்துவிடலாம். ஆனால் கதவை உடைத்தால் கோயிலின் உட்பிரகாரத்துக்குள் தான் செல்ல முடியும். கோயிலின் பிரதான கதவு மிகப் பெரியது. ஒருவனால், ஏன் ஒரு மதயானை முட்டினால் கூட முறியாது.

'அப்புறம் கோயிலின் மத்தியில் மாட்டிக்கொள்வோம். வேண்டுமென்றால் அப்போது சென்று பொன்னம்பலத்தின் மேலேறி கம்பூஜக் கல்லைத் திருடி கோயிலுக்குள் ஒளிந் திருந்துவிட்டு காலை கதவு திறந்தவுடன் முதலில் வந்த பக்தர்கள் வெளியேறும்போது வெளி செல்லலாம். வந்த வேலை முடிந்து விடும். தீக்ஷிதர் முகத்தில் கரியைப் பூசியது போலாகும்' என்று தோன்றியது.

அவ்விதம் செய்யலாமா என்று யோசித்தான். ஆனால் ஏதோ ஒன்று குறுக்கே நின்று தடை செய்தது. அதிலும் என்ன அடுத்து இருக்கிறது என்று சொல்ல முடியாது. காடென்றால் ஒரு கணத்தில் புதர்களுக்கிடையேயோ பாறைகளுக்கு இடை யேயோ ஒளிந்து கொள்ள முடியும். இந்தக் கோயில் வளாகத்தில் அப்படி முடியாது. மாட்டிக்கொண்டால் மீண்டும் ஆபத்து.

முதல்முறை அறையில் அடைக்கப்பட்டபோது தீக்ஷிதரிடம் விளக்கு இருந்தது. எனினும் கோபம் கண்ணை

அடைத்தமையால் அறையை சரியாகப் பார்த்துக் கொள்ள விலலை. ஆனால் நேற்று அந்தக் கனவின்போது பிரகாசமானது அறை. அப்போது மீண்டும் ஒருமுறை அதை நன்றாய்ப் பார்க்க நேர்ந்தது. கனவும் நிஜமும் ஒத்திருக்குமா என்று தெரியவில்லை. எனினும் தத்ரூபமான அந்தக் கனவு நிஜமென்றால் அறையின் அமைப்பும் அளவுகளும் நிஜம்தான்.

அரைக்கால் நாழிகை நேரத்தில் முடிவெடுத்தான்.

தரையையொட்டி சுவற்றில் சிறியதொரு தூப்பாய் இருந்தது ஞாபகத்துக்கு வந்தது. வெளி உலகுக்கு ஒரே தொடர்பு அதுதான். தூப்பாயைப் பதிக்க ஒரு கல்லை உளி கொண்டு உடைத்திருந்தார்கள். அதனால் அதன் வலிமை சற்று குறைந்தே இருக்கும். உடலில் இன்னமும் வலிமையிருந்தது. இப்போதே அந்தக் கல்லைத் தூக்கினால்தான் உண்டு.

தூப்பாயைக் கல்லால் உடைக்கலாம் என்றால் அதை முதலில் கண்டுபிடிக்க முடியவில்லை. அறையில் எங்கும் இருள் என்னும் பூதம் வாயைப் பிளந்து கொண்டிருந்தது.

கதவின் நேர் எதிர்ப்புறத்துக்குத் தடவியபடிச் சென்றான். பின் அமர்ந்தான். கையால் ஆராய்ந்தான். கருங்கல் சுவர். சதுரமான கருங்கற்களை சாந்து கொண்டு ஒட்டி அமைந்த சுவர். சாந்தானது கல் போல கெட்டியானாலும் காலமாகத் தளர்ந்து போகும் என்று அவனுக்குத் தெரியும். 'அந்த சாந்துப் பூச்சை எடுத்து விட்டால் இந்தக் கல்லைத் தள்ளிவிடலாம். பின் அந்த துவாரம் வழியாய் வெளியேறவேண்டும்' என்று முடிவுக்கு வந்தான்.

அந்த சாந்தைச் சுரண்டுவதற்கு ஏதேனும் ஆயுதம் இருந்தால் எவ்வளவு நன்றாய் இருக்கும் என்று நினைத்தான். கைகளால் முடியாது. அப்போது அவன் கோபத்தில் பந்தாடிய குடம் நினைவுக்கு வந்தது. மீண்டும் குருடன் போல தரையைத் தடவத்தொடங்கினான். முழு அறையையும் கைகளால் தடவிய பின்னே அந்தக் குடம் கிடைத்தது. அதாவது நேற்றுவரை குடமானது கிடைத்தது.

இப்போது குடம் கிழிந்திருந்தது. முழு பலம் கொண்டு அதை முக்கோணமாய் மடித்தான். தரையில் வைத்து மிதித்தான். தட்டையானது. ஒரு முனை கூர்மையானது. மனத்திற்குள் தீர்மானித்தபடி தூப்பாய் பதித்திருந்த கல்லைக் கண்டு பிடித்தான். தன் தேகத்தில் மிச்சமிருந்த வலிமையையெல்லாம்



உபயோகித்து அந்தக் கல்லைச் சுற்றியிருந்த சுண்ணாம்பைச் சுரண்ட ஆரம்பித்தான். அதுவும் தூசாய் வெளி வந்து தும்மல் ஏற்பட்டது. கொஞ்ச நேரத்துக்கெல்லாம் மடித்த குடம் அதற்குள்ளே செல்ல மறுத்தது. ஆனால் அந்தக் கல் தனியாய் நிற்பது போலிருந்தது.

தன் கால்களை நீட்டியபடி தரையில் அமர்ந்து அதைத் தள்ளினான். முதலில் கல் அசையவில்லை. பின் லேசாக அசைவது போலிருந்தது.

நாளைக் காலை வரை இந்த இருட்டறையில் இருந்தால் அதனுடைய விளைவு என்னவாகும் என்பதை அவன் நன்கு உணர்ந்திருந்தான். தப்பிக்க வேண்டும் என்ற வெறியால் மதங்கொண்ட யானையின் பலத்தைக் கொண்டான். சப்தம் போட்டால்தான் யாரும் வரவில்லையே என்று தைரியமாகக் கத்தியபடி கல்லைக் கால்களால் தள்ளினான். திடீரென்று கல் வெளியே விழுந்தது. அந்தப் பக்கம் அவ்வளவு உயரமில்லை என்று கல் விழுந்தவுடன் கேட்ட சபதம் விளக்கியது.

கல் விழுந்தவுடன் மறுகணமே அவனுடைய ஆவல் நிறைவேறியது. குளிர்ந்த காற்று முதலில் அறைக்குள் வந்தது. மங்கிய நிலவொளி வெளியிலிருந்து வருவதால் அறை கண்களுக்கு நன்றாயத் தெரியத் தொடங்கியது. அவனை அறையில் விட்டுப் பூட்டியபோது இருட்டாய் இருந்தது. எதும் தெரியவில்லை. இப்போது நிலவு உதித்திருக்கவேண்டும். அதனால் புது வாயில் வழியாகவே வருகிறது.

வெளிச்சம் வந்தவுடன் அடுத்த கேள்வி எழுந்தது. இந்த ஓட்டையானது போதுமா? நெளிந்து வெளியே செல்லும் போது மாட்டிக்கொண்டால் என்னவாகும்?

இரண்டாவது கல்லைத் தகர்த்தினால் சுலபமாய்த் தானிருக்கும். எனினும் உடலில் சக்தியும் இல்லை. குடத் துண்டிலும் கூர்மையில்லை. அதனால் நல்லதோ கெட்டதோ இந்த வழியாகவே சென்று விடவேண்டும் என்று முடிவெடுத்தான்.

கால்களை வெளியே விட்டான். பின் புழுப் போல நகர்ந்து வெளியேறினான். முகம் கல்லுக்கு அடியில் வந்தவுடன் மூச்சு முட்டியது. அவனுடைய நெஞ்சு "படபட" என்று அடித்துக் கொண்டிருந்தது. உடம்பெல்லாம் வியர்வையினால் சொட்ட

நனைந்து போயிருந்தது. எனினும் பெரு முயற்சி செய்து வெளியேறினான்.

நெளிந்து நெளிந்து சென்றவன் கீழே விழுந்துவிட்டான். ஆச்சரியம் மற்றும் வலியிருந்தாலும் சப்தம் செய்யாமல் எழுந்தான். உடம்பெல்லாம் சிராய்ப்பு. ஆடைகள் கூட கிழிந்திருந்தன.

திரும்பிப் பார்த்தவனுக்குத் தன்னுடைய பெரிய தேகத்தை முழுவதும் எப்படி அந்த வழியே புகுத்தினான் என்று தெரியவில்லை. தப்பிச்செல்ல அவனுக்கு இருந்த வெறியை அது எடுத்துக்காட்டியது.

திறந்தவெளி வந்துவிட்டது. சற்றுத் தூரத்தில் வெளி மதில் தெரிகிறது. நிலவொளியில் விரிந்து பரந்து அமைதி குடிகொண்ட அந்தத் திறந்த வெளியின் தோற்றம் என்ன அழகாயிருக்கிறது! நந்தி மட்டும் காவல் காத்துக் கொண்டிருந்தது.

'இந்தத் திறந்த வெளியில் நம்மைக் காண்பதும் ஓடிப் பிடிப்பதும் காவலர்களுக்கு சுலபம்' என்று முடிவு செய்தான். காவலுக்கு யாரேனும் இருந்தாலும் தன்னைப் பார்க்க முடியாதபடி மறைவாக நின்றான். மதில்சுவர் ஓரமாக ஓடத் தொடங்கினான்.

கோயில் பிரதான கோபுரம் இருந்த திசைக்கு எதிர்த் திசையில் வேகமாக ஓடத் தொடங்கி, வெளி மதிலுக்கும் பிரதானக் கோயிலுக்கும் இடையே இருந்த தூரத்தைக் கடந்தான்.

அவ்வப்போது பின்தொடர்ந்து யாரேனும் வருகிறார்களா வென்று திரும்பிப் பார்த்துக்கொண்டான்.

வெளிமதில் சுவரை ஒட்டிவந்துவிட்டவுடன் பூரண விடுதலைக்கும் அவனுக்கும் இடையே இந்தச் சுவர் மட்டும்தான் இருந்தது என்று புரிந்தது. காலை வரை ஒளிந்திருந்துவிட்டு கோயில் வெளிக் கதவுகள் திறந்தவுடன் வெளியேறலாமா என்று யோசித்தான்.

'இல்லை இல்லை. என்னவாயிருந்தாலும் இன்று இரவே வெளியேற வேண்டும். மீண்டும் அகப்பட்டால் இன்னும் கஷ்டமான இடத்தில்தான் சிறைவாசம். தில்லைக் கோயிலுடன் நமது தொடர்பு இன்றுடன் முடிந்துவிடவேண்டும். சூரியன் உதிக்கும் முன் கடம்பூர் காட்டுக்குச் சென்றுவிடவேண்டும். அப்பப்பா! கம்பூஜக் கல்லாவது மண்ணாவது. நாளைக் காலைக்குள் கானகத்துக்குச் சென்றுவிடவேண்டும். அரவணைக்கும் அன்னை போன்ற அந்தக் காட்டை விட்டு



இருந்திருக்கவே கூடாது. ஓடிச் சென்று காட்டுக்குள் புகுந்துவிட்டால் நிச்சயமாக யாராலும் பிடிக்க முடியாதுதான்!' என்று அவசரமாய் மனது எடுத்துச் சொன்னது.

'கூட்டத்தார் யார் கேட்டாலும் இந்தக் கதையைச் சொல்லக் கூடாது. முதலில் நம்பமாட்டார்கள். பின் கேலிக் கூத்தாய்ப் போய்விடும்' என்றும் தோன்றியது.

சுவரோரமாக ஒரு மரத்தைத் தேர்ந்தெடுத்தான். அப்போதுதான் தன் தேகநிலை பற்றிய நினைவு வந்தது.

அதில் ஏறுவது பற்றி சிந்திக்கவே மிகவும் சிரமமாக இருந்தது. எனினும் ஏறத்தொடங்கினான். அதிலிருந்து தாவி மதில் சுவரின் உச்சியில் நடந்தான். நந்திகள் வரிசையாய் அமர்ந்து வழி மறித்தன. 'உங்களுக்கு ஒரு கும்பிடு, உங்கள் நடராஜனுக்கு ஒரு கும்பிடு' என்று முணுமுணுத்தான். பின் வெளிப்புறமாக அமைந்த மரத்தைப் பிடித்த வண்ணம் இறங்கலாம் என்றால், அந்த மரத்துக்கோ கீழே கிளைகள் இல்லை. அதனால் மதிலின் மேல யோசித்தபடி நின்றான்.

மதில் மேல் இருந்தவன் திரும்பி ஒரு முறை கோயிலைப் பார்த்து பரிகசித்தான். 'சிறையமைத்து என்னைத் தடுக்கக் கூடியவர்கள் இமயத்திலிருந்து குமரிமுனை வரையில் யாரும் கிடையாது தெரியுமா?' என்றான். வானத்தில் சுக்கிரனைப் பார்த்தான். விடி வெள்ளி பிரகாசமாய் வழி காட்டியது.

நந்தனுக்கு ஒரு ஆசைதான். காலையில் தீக்ஷிதர் கதவைத் திறந்துவிட்டவுடன் அவர் முகத்தில் இருந்த ஏமாற்றத்தைப் பார்க்க வேண்டும் என்று. உண்மையில் விலை மதிக்க முடியாத காட்சிதான் அது. காலையில் தீக்ஷிதர் நடராஜரை சேவித்துவிட்டு ஆட்களுடன் அறைக்கு வந்திருந்தார். ஸ்தம்பித்து நின்றார். கதவைத் திறந்தபோது யாரும் எதிர்பாராதபடி அறை காலியாயிருந்தது. ஒரு நசுங்கிய பானையும் தரையில் கிடந்தது. தூப்பாய் இருந்த இடம் பெரிய ஓட்டையாய்க் காட்சி தந்தது. அந்தத் தூப்பாய் பதிந்த கல் வெளியே தள்ளப்பட்டிருந்தது

"இந்த இடுக்கின் வழியாகத் தப்பித்து விட்டானா?' என்று வியந்தார். 'ஆனால் நேற்று அவன் திறமையை சந்தேகித்தது தவறு. அவன்தான் நம் வேலைக்கு சரியான ஆள்' என்று முடிவு கட்டினார்.

எனினும் அவன் தம் கையில் இல்லையே என்று அளவற்ற துயரமடைவார் என்றால் இல்லை. தோல்வியை ஏற்றுக் கொள்ளும் பக்குவம் அவருக்கு இன்னும் ஏற்படவில்லை! திரும்ப வருவான் என்ற நம்பிக்கை அவருடைய உள்ளத்தில் உதயமாகியிருந்தது. அதற்குக் காரணமும் இருந்தது.

'அவன் திரும்பி வருவான்' என்று உறுதியாய்ச் சொன்னார்.

'எப்படி உறுதியாகச் சொல்கிறீர்கள்?' என்றான் அவர் உதவியாளன்.

"அவனை எப்படிப்பட்ட அறையில் பூட்டி வைத்திருந்தேன். திருமுறைகள் எல்லாம் இரு நூறாண்டு இருந்து பின் ராஜராஜரும் நம்பியாண்டார் நம்பியும் கண்டு பிடித்தனர் அல்லவா? திருமுறை இருக்கும் அறையை வினாயகரே காட்டினார் அல்லவா? அந்த அறையில் ஒரு இரவைக் கழித்தவன் மனம் மாறாமல் இருக்க முடியாது" என்றார் உறுதியாய்.

* * *

## அத்தியாயம் முப்பத்து ஒன்று
## ஜன்னலுக்குள்ளே ....

தில்லைக் கோயிலின் வெளி மதிலின் மேல் நின்ற நந்தன் பெருமூச்சு விட்டான். அதிர்ஷ்ட தேவதையின் கருணை நிரந்தரமாக அவனிடம் இருக்கிறது. கையில் சிராய்ப்புகளுடன் தப்பி விட்டான்–தலைக்கு வந்தது தலைப் பாகையுடன் போனது போல. எனினும் இன்னும் கொஞ்ச நேரம் அதிர்ஷ்டம் இருக்க வேண்டும்.

"நான் எதிர்பார்த்தபடி சில காரியங்கள் நடக்கவில்லை. எதிர்பாராத காரியங்கள் சில நடந்து விட்டன. அந்தக் கல்லைத் திருடி நகரை விட்டு வெளியேறி விடவேண்டும் என்று நினைத்தேன். அந்தக் கோப்பெருஞ்சிகனின் புதையலைக் கண்டுபிடித்தபின் மாயக்கல்லை மீண்டும் ஒப்படைக்கவே எண்ணினேன். கைமாற்றாய்க் கடன் வாங்குவது போல. ஆனால் ஏதேதோ நடந்து விட்டன" என்று நினைத்துக் கொண்டான்.



ஒரு சபலத்துடன் திரும்பிப் பார்த்தான். 'அந்தக் கல் எனக்குக் கிடைக்காதா?' என்ற ஆசை அவன் மனத்தில் இன்னமும் கொஞ்சம் இருந்தது.

ஆனால் "யாருக்குப் புதையல் வேண்டும்! பணத்தை வைத்துக் கொண்டு அந்த நடுக்காட்டில் என்ன செய்வது? எதற்கோ தெரியவில்லை! மக்களும் சேர்த்துச் சேர்த்துப் புதைத்து வைக்கிறார்கள். ஏனோ தெரியவில்லை.அதைத் தேடி தேடி மக்கள் உயிரையே பணயம் வைக்கிறார்கள்" என்று பொதுவாகத் திட்டினான். தானும் அப்படித்தான் என்று சேர்த்துக்கொள்ளவில்லை.

நந்தன் தில்லை நடராஜர் கோயிலிடம் விடை பெற்றுக் கொண்டான். தப்பித்தால் தில்லை நகரை முகாலோபனமும் செய்வதில்லை என்று தீர்மானித்தான்.இனி ஜன்மத்துக்கு இந்தப் பக்கம் வரக்கூடாது என்று முடிவெடுத்தான்.

புதையலைக் கண்டுவிடவேண்டும் என்ற ஆசை அவன் மனத்தில் நெடுநாளாக இருந்தது. அதற்கு உபயோகப்படுத்திக் கொள்ள அந்தக் கம்பூஜக் கல் தேவைப்பட்டது. 'அந்தப் புதையல் மேல் இடி விழட்டும்!' என்று சொல்லியபடி மதில் சுவரிலிருந்து வெளியே வெண் மணலில் குதித்தான். அவன் குதித்த இடத்திலிருந்து பார்க்கும் போது கரிய பாறை போன்று செங்குத்தாக சுவர் நின்றது. அதன் நிழல் ஓரமாகவே நடந்தான்.

முதலில் காட்டுக்குத் திரும்பும் வழியைப் பார்க்க வேண்டும். ஆசையைக் காட்டி சிக்க வைத்துவிட்டானே அந்தப் போலிச் சாமியார். அவன் கிடைத்தால் உதைக்க வேண்டும் என்று சங்கல்பம் செய்து கொண்டான். கோயில் சுவரோரமாகச் சற்று தூரம் சென்றபோது, சுவர் ஓரமாக நின்று சப்தம் ஏதாவது இருக்கிறதாவென்று கேட்டான்.

தில்லையில் ஆண்டிப் பண்டாரங்களுக்கும் சாமியார்களுக்கும் குறைவே இல்லை. கோயில் சுவரோரம் வரிசையாய்ப் படுத்திருந்தார்கள். உலகில் பிரசித்தி பெற்று விளங்கிய சிவாலயம் என்பதால் இங்கு ஒன்று கூடியிருந்தனர். அவர்களை மிதித்து விடக்கூடாது என்று ஜாக்கிரதையாக நடந்தான். மிதித்தால் 'ஐயயோ' என்று கத்தினாலும் சரி, 'சிவ சிவ' என்று கத்தினாலும் சரி அவனுக்கு ஆபத்துதான்.

ஒரு விசித்திர எண்ணம் அவனுக்குத் தோன்றியது. அந்தப் போலிச்சாமியார் கூட இந்த ஆண்டிப் பண்டாரங்களுக்கு இடையே குறட்டைவிட்டுத் தூங்கிக் கொண்டிருப்பானோ,

என்னவோ? 'அந்தச் சாமியார் மட்டும் என் கையில் கிடைக் கட்டும், உதை என்றால் என்னவென்று அப்போதுதான அவனுக்குத் தெரியும். அவனது தூண்டுதலினாலேதான் வந்து மாட்டிக்கொண்டோம்' என்று நினைத்தவன் அந்த துரோகியை இந்த இருட்டில் கண்டுபிடிப்பது முடியாத காரியம் என்று மேலே நடந்தான்.

உண்மையில் அந்தச் சாமியார் அங்குதான் படுத்துக் கொண்டிருந்தான். அவனுக்கும் நந்தனுக்கும் பூர்வஜன்மத் தொடர்பு இருக்கும்போல. சொல்லி வைத்தாற் போல் நந்தன் சுவற்றி லிருந்து குதித்தவுடன் சட்டென எழுந்தான். இலேசாகக் கண்ணி மைகளைச் சிறிது திறந்து பார்த்தான். நந்தனை இருட்டில் கண்டு பிடித்தான்.

அவன் போலிச் சாமியார்தான். அதில் ஐயமில்லை. சாமியார் என்று சொல்லிக்கொள்ள சற்றும் அருகதை யில்லாதவன். சம்ஸாரி. அதுவும் அவனுக்கு ஒன்றல்ல. இரண்டு சம்ஸாரங்கள். ஒருத்தியைத் தலையில் தூக்கி வைத்து கொண்டு இவன் சீராட்டியதையும் இன்னொருத்தியுடன் இதே தில்லை நகரில் அடித்த கூத்தையும் பற்றி அறிந்தவர்கள் அவன வேஷதாரி என்று ஒப்புக்கொள்வார்கள்.

அந்த வேஷதாரி, நந்தன் யாரையும் மிதித்துவிடாமல் ஜாக்கிரதையாக நடந்ததைக் கண்டு மௌனமாக நகைத்தான். பின் நமக்கென்ன என்று படுத்துக் கொண்டான்.

ஈசனும் மூன்று கண்களையும் மூடி அவன தூங்கச் சென்றபோது அவன் அருகில் படுத்திருந்த இரு ஆண்டிப் பண்டாரங்கள் தாங்கள் ஏழேழு ஜன்மங்களுக்குச் செய்த புண்ணி யத்தை அறியாமல் உறங்கிக் கொண்டிருந்தனர் என்றுதான் சொல்லவேண்டும்.

தில்லை நகரத்தின் பிரதான நாலு வீதிகளுக்கு நடுவே கோயில். சிதம்பரம் மாட வீதிகளில் இந்த இருட்டிய வேளையில் ஆளே இல்லை. நந்தன் எந்தப் பக்கம் செல்வதென்று தெரியாமல் முழித்தான். காலையில் வந்த வழியைக் கண்டுபிடிக்க வேண்டும் என்று வரும்போதே பல அடையாளங்களைக் கண்டு ஞாபகத்தில் செலுத்தி வைத்திருந்தான். காலையில் இருந்த அடையாளங்கள் ஏதும் இப்போது தெரியவில்லை. மனதில் இருந்த பாதி விஷயங்களை அழித்துவிட்டது போலொரு எண்ணம். காலையில் வந்தபோது ஒரு மாட வீதியில் அலங்



...ட்டுக்கு உட்பட்டுக்கொண்டிருந்த தேர் தெரிந்தது. இந்தச் ...லையில் அது இல்லையே?

இருட்டில் என்ன செய்வதென்று தெரியாது மனம் குழம்பி ...ட்டது. அந்த வேளையில் வேறு வழி கண்டுபிடித்துச் செல்வது ...பது சுலபமான காரியமில்லைதான். நாலாபுறமும் இருள் ...ழ்ந்து விட்டது. இரவில் மீண்டும் பிடிபட்டால் நிச்சயம் திருடன் என்று பட்டம்கட்டி சிறையில் அடைத்துவிடுவார்கள்.

ஒரு அடையாளமும் தெரியவில்லை என்றவுடன் இனந் ...தெரியாத ஒரு துக்கம் வந்து நெஞ்சை அடைத்தது. காலைக்குள் ...வழி கண்டு பிடிக்கவில்லை என்றால் மீண்டும் பிடித்து ...அடைத்து விடுவார்கள். அதற்குக் காரணம் காலை வந்தபோது ...சாதாரண வழிப் போக்கன் போலிருந்தான். தனியாகத் தெரிய ...வில்லை. இப்போது பசியாலும் விசித்திர அனுபவங்களாலும் ...சோறுபட்டிருப்பான். கல்லை உடைத்து சிறியதொரு ஓட்டைக்குள் ...உடலைப் புகுத்தி இருளில் ஓடோடி எப்போதுமே முடியாது ...போலிருந்த இந்த இரவில் அவனுக்கு ஏற்பட்ட அனுபவங்களின் ...னால் கோரமாக இருப்பான என்று அவனுக்குத் தெரியும். ...அவனைப் பார்ப்பதற்கே அருவருப்பாயிருக்கும். பொது மககளே ...பிடித்துச் சென்று ஒப்படைத்துவிடுவார்கள்.

இதுவரையில் பயமென்பதையே இன்னதென்று அறியாத ...வீரன் திரும்பித் திரும்பிப் பார்த்தபடியே நடந்தான். முகத்தில் ...பயத்தின் சாயல் நன்றாகவே தென்பட்டது. 'மனிதருடன் போரா ...டலாம். அதற்கு மேல் ஒரு சக்தியுடன் எப்படி மல்லுககட்டுவது?' என்று நினைத்தவனுக்கு இன்னும் ஒரு எண்ணம் தோன்றியது. 'தீக்ஷிதருக்குத் தன் பேரில் சந்தேகம் உண்டாகி விட என்ன ...தூண்டியது? அப்பேர்ப்பட்டவருக்குத் தான் தப்பியதும் தெரியு ...மலலவா? அப்படியென்றால் எவ்வித அபாயம் தன்னை ...விரட்டுகிறது என்று தெரியவில்லை. விஷயம் தெரிந்தவுடன் தீக்ஷிதரின் ஆட்கள் தன்னை நாலாபக்கத்திலும் தேடிக் ...கொண்டிருப்பார்கள் என்பதிலும் ஐயமில்லை. தப்பிக்காமல் ...சிக்கிக் கொண்டிருந்தால், தன்னுடைய கதி என்னவாகி ...யிருக்குமோ, அதே நிலை இன்னமும் தொடர்ந்தது என்று புரிந்து ...கொண்டான்.

இல்லை இல்லை. அதைவிடப் பெரிதாய் ஒரு கண்டம் ...காத்திருந்தது. திரும்ப மாட்டிக்கொண்டால். தில்லையில் ...அரசர்களின் ஆட்சி கூட இல்லையாம். தீக்ஷிதர் சொல்வதுதான்

சட்டமாம். அதுதான் நேற்றுப் பார்த்தோமே. ஒருவனாவது ஏன் என்று கேட்டானா? இனிப் பிடிபட்டால் கோயிலில் ஏதாவது பாதாளச் சிறையிருக்குமோ என்னவோ? அதில் அடைத்தாலும் அடைத்து விடுவார்கள்.

அவனைப் பிடித்து அறையில் அடைத்தபின் அவர் முகத்தில் வெற்றிப் பெருமிதத்தின் தோற்றமும் படையெடுப்பு நிகழப்போகிறது என்றவுடன் சோகச் சாயலும் அதே முகத்தில் பரிணமித்தது. ஏதேதோ இல்லாத காரணங்களையெல்லாம் கற்பித்து அடைத்து வைக்கப்பார்க்கிறார் அந்தப் பெரியவர் என்று நினைத்தவுடன் அவனுக்கு எல்லாம் பயித்தியக்காரத்தனமாக இருந்தது. 'ஏன் நம்மைத் துரத்து கிறார்கள்? ஏதோ விஷயம் மிக முக்கியமானது என்று தெரிகிறது. ஆனால் நமக்கும் அதற்கும் சம்பந்தமில்லையே?'

'பெரியவரைப் பயித்தியம் என்று நினைக்கத் தோன்றி னாலும் அப்புறம் யோசித்துப் பார்க்கப் பார்க்க, அவர் பேரில் எனக்குச் சந்தேகம் உதிக்கிறது. அவருடைய மனதில் ஏதோ ஒரு பெரிய துவேஷம் குடிகொண்டிருந்தது மட்டும் எனக்குத தெரியும். பலி கொடுப்பவராய் இருப்பாரோ?' என்று நினைத்தவுடன் ஒரு நடுக்கம் அவன் உடலெங்கும் பரவியது.

அந்த ஜன சூன்யமான பகுதியில் இருந்தது ஆதரவாயததான் இருந்தது.

தில்லையின் மாட வீதிகள் ஏகாந்தப் பிரதேசம். காலையில் பெரும் கூட்டம் கூடினாலும் நிரம்பாத இடம் ஆளில்லாதபோது எப்படி இருக்கும்? ஒருசமயம் நிலவு தெரிந்தது. தெருவெங்கும் வெண் கோலம் போட்டது. ஒருசமயம் மேகத துக்குப் பின் மறைந்தது.

நிழலாய்ப் பார்த்து நடந்தால் யார் கண்ணிலும் படாமல் கடம்பூர் வழியை இலகுவாய்ப் பிடித்துவிடவேண்டும் என்று நினைத்தவனுக்குக் கால்களும் அச்சமயம் கெஞ்ச ஆரம்பித்து விட்டது. தன்னுடைய நிலைமை ஞாபகத்துக்கு வந்தது. அந்தக் கெஞ்சலை நிராகரித்தான்.

அவன் காலடிச் சத்தத்தைக் கேட்டு நாய் குரைத்தது. தில்லையின் காவல் தெய்வம் கால பைரவரும் அவரது நாயும்தான் என்று நினைவுக்கு வந்தவுடன் ஒரு நடுக்கம் கொண்டான். உடனே அங்கே காணப்பட்ட ஒரு சந்தில் திரும்பி ஓடத் தொடங்கினான். சற்று நேரம் திரும்பிப் பார்க்காமல் ஓடிய பிறகு



ஒருபடியும் ஒரு விசாலமான பெரிய வீதியில் தான் வந்திருப் பதைக் கண்டான்.

தெருவின் ஓரத்தில் ஒதுங்கினான். வீடுகளுக்கு நடுவே வந்தாயிற்று என்பதை ஊகித்துணர்ந்ததும் ஓடுவதை நிறுத்தி மெதுவாக நடக்கலானான். இனி ஓடினால் வேறு யாராவது நகரப் புறக் காவலர்கள் பிடித்துக் கொள்வார்கள்.

மீண்டும் மாட வீதிகளை அடைந்தவுடன் எங்கே செல்வது எனக் குழம்பினான். இத்தகைய மனக்குழப்பத்துடன் சுற்றுமுற்றும் பார்த்தபோது சற்று தூரத்தில் மாடவீதிகளில் அரண் மனை போன்ற வீடுகளும் தெரிந்தன. இது பெரும் சீமான்கள் வாழும் இடம் போலிருந்தது. இருக்கும் உடல் நிலையில் ஒரு வீட்டுத் திண்ணையின் அருகே சென்றால் நல்லது எனச் சென்றான்.

மாடவீதிகளில் வந்த போது ஜனநடமாட்டமே இல்லாமல் எங்கும நிசப்தமாக இருநதது. சற்றும் எதிர்பாராத் விதமாக ஒரு வீட்டில் மட்டும் வெளிச்சம் தெரிந்தது.

ஆனால் அந்த வீட்டை நோக்கிச் செல்லத் தயங்கினான். 'நம ராசிக்கு அது அந்த தீக்ஷிதர் வீடாகவே இருக்கும்' என்று நினைததுதான் காரணம். 'ஞான திருஷ்டி கொண்ட அவர் நான தப்பித்து வருவேன் என்று தெரிந்து விழித்திருக்கிறாரோ என்னவோ?' என்று மனம் அச்சுறுத்தியது. எனினும் அவனுடைய களைப்புற்ற கால்கள் கேட்கவில்லை. அவனை அந்த வீட்டை நோக்கியே இழுத்துச் சென்றன. வேறு வழியில்லை. ஏற்கனவே, நாளெல்லாம் சாப்பிடாமல் இருந்ததால் களைத்துப் போயி ருந்தான். இப்போது தப்பி ஓடி வந்ததனால் அவனுடைய களைப்பு மிகுதியாகியிருந்தது. கால்கள் தளர்ந்து தடுமாறின. சற்று உட்கார்ந்து இளைப்பாறாமல் மேலே நடக்க முடியாது என்று தோன்றியது. வீதி ஓரத்தில் காணப்பட்ட திண்ணைக்குச் சென்று அதன் மேல் உட்கார யத்தனித்தான். திண்ணையின் தூணை கெட்டியாகப் பிடித்துக் கொண்டிருந்ததால் அவன் தலைசுற்றிய போதிலும் கீழே விழாமல் தப்பிக்க முடிந்தது.

அப்போது அவன் சிறிதும் எதிர்பாராத காரியம் ஒன்று நிகழ்ந்தது. நாதமும் கீதமும் கேட்டது. புல்லாங்குழல் குயில போல கூவும் சத்தமும் மேளம் இசைக்கும் சத்தமும் வேறு பலவகை வாத்திய சத்தமும் கேட்டன. இவ்வளவு சத்தங்களுக்கு

மத்தியில் கணீர் என்று கேட்ட சலங்கையின் சத்தத்திலேதான் அவனுடைய கவனம் நின்றது.

ஜன்னலை நெருங்கியதும் அவனுக்கு எதிரே தோன்றிய காட்சியினால் ஸ்தம்பித்தான். இந்த விசித்திர இரவில் அதிசயங்கள் மட்டும்தான் நடக்கும் போல என்ற முடிவுக்கு வந்த நந்தனுக்கு ஆடுகிறது யார் என்று பார்க்காமலேயே தெரிந்தது. வேறு யாராக இருக்க முடியும்?

ஜன்னல் வழி பார்த்த காட்சி நெஞ்சின் ஆழத்தில் மகிழ்ச்சியை உண்டு பண்ணியது. பெண் ஒருத்தி மெதுவாக நடனம் பயின்று கொண்டிருந்தாள். இல்லை இல்லை. இந்த நான் காம்ஜாம இரவில் கூட பல தீபங்களின் ஒளியில் தகதகவென்று பிரகாசித்துக் கொண்டிருந்த அறையில் தூக்கம்தனை விட்டொழித்து ஒத்திகை பார்த்துக் கொண்டிருந்தாள். பரதத்துக்கு ஏற்ற உடைகளையும், ஆபரணங்களையும் தரித்து நடனமாடிக் கொண்டு இருக்கவில்லை. ஜாஜ்வல்யமான ஆபரணங்களுடன் ஆடினால்





...டியிருக்கும்?

ஸ்திரீ சௌந்தரியத்தைப் பற்றி நந்தனுக்கு சொல்லித் ...ய வேண்டியதில்லை. அதில் கை தேர்ந்தவன். எனினும் ...ண்டாம் முறை அவளைப் பார்க்கும்போது மூச்சு இரைத்தது. ...கள் படபடவென்று அடித்துக் கொண்டன; உதடுகள் துடித்தன. ...ல் நடுங்கிற்று. அய்யகோ! மூச்சுக்காற்று அனலாக வந்தது.

பம்பரத்தைப் போல் ஒரு சுற்றுச்சுற்றித் திரும்பி திரும்பி ...டுகிறாள். கால்களும் கைகளும் மட்டுமா ஆடின? ...வளுடைய வேல்விழி களுமல்லவா ஜதிக்கு ஏற்ப ஆடின? ...ள் ஆட்டத்தை நிறுத்தி ஓரிரு நிமிடம் ஓய் வெடுக்க ...தால் குளிர்பானமும் வெண் சாமரங்களும் காத்திருந்தன. ...ழிகள் அதற்காக அரைத் தூக்கத்தில் நின்றிருந்தார்கள்.

சிற்சில சமயம் அவளும் தடுமாறியது போலிருந்தாலும் ...் செய்து கொண்டு ஆடினாள். தூக்கத்தினால் இருக்கும் என்று ...னைத்தான். அவள் நடனத்தை ஆவலுடன் பார்த்துக் கொண்டி ...தான். ஆனால் அவனுடைய உள்ளத்தில் ஏதேதோ பழைய ...பகங்களை எழுப்பி அவனைக் கடந்த கால லோகத்துக்குக் ...கொண்டு போயிற்று.

'இந்த நிலையில் நம்மைக் கண்டால் என்ன செய்வாள். ...த்தில் இருக்கும் வெறுப்பையெல்லாம் திரட்டிக் காறி உமிழ ...டாளா? இப்படியே சென்று விடுவோம். நமக்குக் கிட்டியது ...அவ்வளவுதான்' என்று எண்ணினான். அவளை இன்னும் பார்க்க ...ண்டும் என்ற ஆவலை அடக்கிக் கொண்டான். எக்காரணத் ...னாலோ மகிழ்ச்சியைக் காட்டிலும் எதையோ தான் இழந்தது ...பாலவே ஒரு எண்ணம் ஏற்பட்டது. அன்னநடை பயிலும் ...்தே மயங்கியவன். மயில் போல நடனமாடினால் கேட்க ...வேண்டுமா? இல்லை இல்லை, மயிலின் ஆட்டம் இதற்கு ...ன்னால் எங்கே நிற்கும்! காட்டில் இவளைப் பிடித்து தனக் ...் வைத்துக் கொண்டிருக்க வேண்டும். ஆனால் கூண்டுக் ...கிளியல்ல இவள். பலாத்காரத்துக்கு அடி பணிய மாட்டாள்.

அந்தச் சலங்கை சப்தம் அவன் சதா மனதில் வைத்து ...ருந்த ஏதோ விஷயத்தை மறக்கடித்தது. காட்டுக்குப் போக ...வேண்டும் என்ற ஆசை அந்த நடனத்தைப் பார்த்த பிறகு ...அடியோடு போய்விட்டது. அவன் முகத்தில் இருந்த திகில் ...நீங்கியது. அதற்கு பதிலாக வேறொரு உணர்வு ஆக்கிரமித்தது. ...இந்த நிலையில் ஓர் அடிகூட என்னால் எடுத்து வைக்க

முடியாது' என்று நினைத்தான். அவனுடைய உடம்பின் களைப்பு காலகளின் சலிப்பும் தலையின் கிறுகிறுப்பும் அதற்குக் குறுக்கே நின்றன. இந்த முடிவுக்கு அவன் வந்துவிட்ட தருணத்தில் ஒரு மயக்கம் ஏற்பட்டது.

அவனுடைய உடம்பு நடுங்கிற்று. அவள் கண் நடன மாடியதைக் கண்டே காதல் வசமுற்றான். இப்போது அவளே நடனமாடிக் கொண்டிருந்தாள். அம்மம்மா! இந்த விசித்திர இரவின் மிக அபாயமான நிகழ்வு இதுதான்.

ஆனால் இங்கிருந்து போவதற்கே நந்தனுக்கு மனம் வராது போலிருக்கிறதே! தலை சுற்றிச் சுழன்று கொண்டிருந்ததே! அவள் ஆடும் விசித்திரத்தைப் பார்த்துக் கொண்டே யிருக்கையில், அவனுடைய கால்கள் இரண்டும் சேற்றில் புதைவது போல மெல்ல மெல்ல செயல் இழந்தனவே?

முதலில் பாதங்கள், பிறகு கணுக்கால், பின் முழங்கால் வரையில் சக்தி இழந்தான்.

நிற்கமுடியவில்லை. தடாலென்று தரையில் புரண்டு விழுந்தான்.

* * *

## அத்தியாயம் முப்பத்து இரண்டு
## வாசலில் யார்?

"பரதம் போன்ற தெய்வீகக் கலைத்திறமை பொருந்திய பெண்ணுக்கு உலக வாழ்க்கையில் ஈடுபாடு இருக்கக்கூடாது" என்று நினைத்து, தில்லைக்கு வந்து நடேசன் கோயிலில் தாசி யாய்ச் சேருவது என்ற சுவாதியின் மன திடத்தைப் பாராட்டி தில்லை தீக்ஷிதர்கள் அதை ஆமோதித்தார்கள்.

அக்காலக் கோயில்கள் வெறும் பிரார்த்தனை ஸ்தலங் களாய் மட்டும் இருக்க மாட்டா. கோயில்களைச் சுற்றி ஆடல் பாடல் கலைகள் மிகச் செழிப்படைந்திருந்தன. முக்கியமாக நடனத்துக்கும், தில்லைக்கும் தொடர்பு தொடர்ந்து இருந்ததால் இவ்விடத்தில் அதன் மதிப்பே தனி.

தில்லையில் தாசியாய்ச் சேருவது சுலபம் அல்ல. எல்லோருக்கும் வாய்ப்புக் கிடைக்காது. அப்படி அனுமதி கிடைத்தவர்கள் பரதக் கலையிலும் ஈசன்மேல் இருந்த ஈடுபாட்டிலும் மேலோங்கி இருக்க வேண்டும். அப்படித் தேர்ந்தெடுக்கப்



பட்டவரைக் கோயிலுக்குள் அனுமதிக்க ஒரு விழா எடுப்பார்கள் கோயில் நிர்வாகிகள்.

ஒரு நல்ல சுபமுகூர்த்த நாளில் நடராஜன் சந்நிதிக்கு அவளை வரவழைப்பார்கள். கோயில் தீக்ஷிதர்கள் சுவாமிக்கு அர்ச்சனையும் தீபாராதனையும் செய்வார்கள். பின் ஒரு வெள்ளித் தட்டிலே கனியும் பூவும், நடராஜர் சிவகாமசுந்தரியின் விபூதி, குங்குமம் ஆகிய பிரஸாதங்களுடனே, திருமணத்துக்குரிய திருமாங்கல்யமும் அவளிடம் கொடுப்பார்கள்.

அந்தத் திருமாங்கல்யத்தையும் புஷ்ப ஹாரத்தையும் பக்தியுடனே பெற்று சுவாதி தன் கழுத்தில் தானே அணிந்து கொள்ளவேண்டும். பின்னர், நடராஜனாகிய இறைவனுடைய சொந்தம் அவள். அன்றே நடராஜனுக்கு முன் நடன சபையில் ஆடுவாள் என்றும் ஏற்பாடு.

"நாள் கிழமை பார்க்காமல் இவ்வளவு பெரிய விசேஷமா?" என்று சொல்லி ஓரிரு மாதம் தள்ளிப் போட்டுவிட்டனர் தீக்ஷிதர்கள். அதுவரை தங்குவதற்கு நல்லதொரு வீட்டையும் வேலையாட்களையும் அவளது குடும்பத்துக்கு ஒதுக்கிவிட்டனர்.

அவளது வரவின் செய்தியும் ஊரெங்கும் பரவியது. சுவாதியின் மனம் எவ்வளவு உறுதியாயிருக்கிறதென்று எல்லோரும் ஊரோடு பேசிக்கொண்டனர். அவள் மேலிருந்த மதிப்பு எல்லோருக்கும் பன்மடங்கு அதிகமாயிற்று. தன்னை ஈசனுக்கு அர்ப்பணம் செய்து கொள்ள விரும்புகிறாள் என்ற பின் அவளைப் பார்க்க விரும்பினார்கள். அவள் கோயிலுக்குச் சென்று வந்தால் பலரும் வயதையும் பார்க்காமல், வீதியென்றும் பாராமல் அவள் முன் நமஸ்கரித்தார்கள்.

நடேசன் முன் அவளது ஆடல் அரங்கேற்றத்துக்கு எல்லா ஏற்பாடும் ஆகிக்கொண்டிருந்தபோது சுவாதி நேரத்தை வீணாய்க் கழிப்பதற்கு பதிலாக உபயோகமாக நடனப் பயிற்சி செய்து கொண்டிருந்தாள். தில்லை நகர் சிறப்பாக நடனக் கலைஞர்கள் பலரைத் தோற்றுவித்திருந்தது.

அவர்களையெல்லாம் தோல்வியடையச் செய்து "நடேசன் என்றால் சுவாதி தான் ஈடு" என்ற பெயர் எடுக்க வேண்டும் என்று உறுதிருக்கிறோம் என்று நினைவில் கொண்டாள்.

தினந்தினம் சுவாதியும் அபிநயம் பிடித்தாள். நட்டு வாங்ககாரரின் கரதாளத்துக்கும் பெண் ஒருத்தி பாடிய ஸ்வர ஜதிகளுக்கும் இணங்க அவள் ஆடினாள். அதனுடன் மத்தள

வித்வானும், தவில் வித்வானும் புல்லாங்குழல் வித்வானு வாசித்தார்கள். வாத்திய ஒலியும் தாளச் சத்தமும் ஏற்படுத்திய இந்த கான மழையின் நடுவே சதங்கை ஒலி "கல் கல்" என்று சப்திக்க நிருத்தம் ஆடினாள்.

காலை வேளையில் நடக்கும் ஒத்திகையைப் பார்க்க தில்லையில் பல நாளாய் வாழ்ந்த தாசியர் குடும்பத்தினரும் இசைக் கலைஞர்களும் வந்தனர். புதிதாய் வந்தவர்கள் அவ துள்ளித் துள்ளி மான் போல நடனமிட்டதைப் பார்த்தபின் போட்டி மனப்பான்மையை மறந்து 'ஆஹா' காரம் செய்தார்கள். அவள் அழகை இளங்கோவும் கம்பனும் மீண்டும் பிறந்து வந்து பாட வேண்டும் என்றும் அவள் நடனத்தை அழகிய தமிழ் வரிகளா வர்ணிக்க வேண்டும் என்றும் சொல்லிச் சென்றார்கள்.

ஆனால் அவள் சிறுபிராயத்திலிருந்து நடனம் பயின்றதைப் பார்ப்போருக்கு நிச்சயமாக ஆட்டத்தில் ஒரு வித்தி யாசம் தெரிந்தது. அவர்கள் வியக்கும் அளவுக்கு ஒத்திகையில் தான் எத்தனை பிசகுகள்? தினம் தினம் கால்கள் தடுமாறின. ஜதிக்கு ஏற்ப சுவாதியின் உடல் வளைய மறுத்தது. நடேசன் நினைவாகவே அபிநயம் செய்தால் ஒரு தவறும் வராது. அவளது மனம் தடம் புரளுகிறது என்பதை அவள் கால்களும் கைகளும் செய்த தவறுகளில் தெரிந்து கொள்ள முடிந்தது.

முதலில் ஏதோ தேக அசௌக்கியம் நேர்ந்து விட்டது போலும் என்று நினைத்தவருக்கு பின் புரிந்தது பாதி மனதுடன் சுவாதி நடனமாடிக்கொண்டிருந்தாள் என்று. ஆனால் மீதி மனம் எதில் லயித்திருந்தது என்று அவர்களுக்கு இன்னமும் புலப்பட வில்லை. ஆனால் பேசாமலிருந்தனர்.

அவளுக்கோ குழப்பம். ஈசனைப் பிரார்த்திக்க நடனமும் ஒரு வழி. பரதமே ஒரு தவம். தெய்வீகக்கலை தெய்வத்துக்கே சொந்தம் என்றுதான் கிளம்பி வந்தாள் தில்லைக்கு. நித்தம் நடேசனையே நினைத்து நினைத்து நிருத்தம் ஆடி வந்தவளுக்குக் காட்டில் அந்தக் கொள்ளையனைக் கண்டவுடன் மனதில் லேசான சலனம்.

தில்லைக்கு வந்தபின் ஒரு முயற்சி செய்து மனதிலிருந்து அவனை விரட்டி அடித்தாள். தன் வாழ்வின் நோக்கம் இதுதான். "இறைவனுக்கே என்னை அர்ப்பணிக்க வந்த எனக்கு இந்த சோதனையா? இறைவனை இறைஞ்சி மன்றாடினால் பாசம் அகலும் என்றும் அந்தக் கொள்ளைக்காரன் வெறும் வழிப்



போக்கன்தான்" என்றும் முடிவு கட்டினாள். தில்லைக்கு வந்து சில நாட்களில் கொள்ளைக்காரன் கொள்ளையடித்துச் சென்ற தன் கவனத்தை மீண்டும் பெற்றுவிட்டாள்.

ஆனால் நடனம் இன்னமும் பிழைகள் நிறைந்ததாக இருந்தது. "இந்த நடனத்தில் ஏன் இன்னமும் தடுமாற்றம்?" என்று அவளே வியந்தாள்.

"நடராஜர் மட்டுமே எனது அற்புத நடனத்தைப் பார்த்துக் களிக்கத் தகுதியுள்ளவர். மற்றவரெல்லாம் என் பயிற்சியைப் பார்த்துவிட்டுப் போகட்டும் என்று சபதம் செய்தவளா இவள்?" என்று நாமும் வியக்கிறோம்.

அதற்கு அவளைச் சொல்லியும் குற்றமில்லை. எல்லாவற்றிற்கும் காரணம் அந்த நடேசனின் போக்குதான். மிகச் சிறிய குழந்தையாக இருந்தபோதே அவள் குல வழக்கத் தின்படி சுவாதிக்கு பரதம் கற்றுத் தரப்பட்டது. அந்தப் பிஞ்சு உள்ளத்துக்கு உடனே ஒன்று மட்டும் புரிந்து விட்டது.

நடனம் என்பது கை கால்கள் இசைக்கேற்ப ஆடுவது மட்டுமில்லை. கண்களும், கண்ணிமைகளும், புருவங்களும் கூட பாவத்துக்கு ஏற்ப அசையவேண்டும். உடலின் ஒவ்வொரு பாகமும் மனதுடன் ஒத்துழைக்கவேண்டும். மொத்தத்தில் அது கலையல்ல. கடுமையான தவ விரதம் போன்றது என்பது அந்தக் கையளவு மனதில் ஆழமாய்ப் பதிந்தது.

தனக்கு விவரம் தெரிந்த நாளாய் சுவாதியுடைய கண் களையும் கருத்தினையும் முழுவதும் நடராஜரே கவர்ந்து கொண்டார். வேறு எதுவும் அவளுடைய கண்களுக்குத் தெரிய வில்லை. வேறு யாருக்கும் அவளுடைய உள்ளத்தில் இடமிருக்கவில்லை.

தில்லைக்கு வரும்வரை நடராஜரை ஒரு விதமாய்க் கற்பனை செய்திருந்தாள் சுவாதி. கோயிலில் சென்று பார்த்தவுடன் வேறு விதமாகத் தோன்றியது. ஒரு அழகான ஆடவனாய்க் கற்பனை செய்து வைத்திருந்தவளுக்கு நடேசன் வெறும் ஐம்பொன் சிலைதான் என்று புரிந்தது.

அதுமட்டுமல்ல, தன் வரவைப் பார்த்து நடராஜர் பரவசப் படுவார், பின் நடக்கும் தன் அற்புத நடன அபிநயத்தைப் பார்த்துக் கொண்டிருந்துவிட்டு சற்று நேரம் மெய்மறந்து நின்று விட்டு தூக்கிய திருவடியைக் கீழே வைத்து இவ்வையகம் அதிர,

ஏன் ஏழுலகமும் அதிரும்படி நடனம் புரிவார் என்றெல்லாம் நினைத்தாள்.

ஆனால் அவள் நடேசனைக் காண கோயிலுக்குச் சென்ற போது அவரிடம் ஒரு கண் அசைவுகூட இல்லை. ஒரு பாதச் சிலம்பு ஒலி கூடக் கேட்கவில்லை. அவளுக்கு ஏமாற்றம். ஆண்டாளை மாதவன் அரவணைத்தது போல, அவளது பரிசுத்தமான இளம் உள்ளத்திலே நடராஜர் சித்சபையிலிருந்து கீழிறங்கி வந்து அவளை ஆலிங்கனம் செய்து கொள்வார் என்ற நினைப்பு வெகு நாளாய் இருந்தது.

"சித்சபைக்குக் கீழிருந்த கனகசபை மேடையில் ஏறி பஞ்சாட்சரப் படியின் அருகே நின்று கேட்பதெல்லாம் கிடைக்கும் என்று சொல்வார்களே? நீ எனக்கே சொந்தமாக வேண்டும், என் வாழ்நாளெல்லாம் நீ எனக்குத்தான் என்றாக வேண்டும்" என்று மனமார வேண்டினாள். அதற்கும் அவன் அங்கங்கள் அசைய வில்லை.

உற்றுப் பார்த்தவளுக்கு அவருடைய முகத்தோற்றமானது காதலையோ பரிவையோ கனிவையோ காட்டவில்லை. நடேசன் எல்லோரையும் பார்த்தது போலத்தான் அவளையும் பார்த்தார்.

"மனதை முழுவதையும் கைப்பற்றி வாழ்நாள் எல்லாம் அரசாண்டு கொண்டிருந்தவன் அவளைக் கண்டு கொள்ள வில்லை" என்று சுவாதிக்குப் புரிந்தது.

அவளுக்கு அந்த தரிசனம் ஒருவித சலிப்பை ஊட்டுவதா யிருந்தது. "இதற்காகவா நாம் இவ்வளவு நாள் காத்திருந்தோம்?" என்று நினைக்கத் தோன்றியது. தான் கரம் பிடித்து மணந்திருக்கக்கூடிய மனிதனாய் நடராஜன் இல்லை என வருத்தப்பட்டவளுக்கு என்ன செய்வதென்றே புரியவில்லை.

தன் மனத்தாங்கலைத் தோழி சுகந்தியிடம் சொன்னாள். "எனக்கு என்னவோ ஏமாற்றமாக இருக்கிறது. நான் வந்தவுடன் நடேசனிடம் ஏதும் அசைவு கூட இல்லையே? பின் நான் செய்து வைத்ததெல்லாம் கற்பனையா?"

"என்ன நினைத்து வந்தாய்?" என்று வினவினாள் தோழி.

"நான் கனகசபையில் ஏறியவுடன் நடராஜர் சிலை ஒரு அசைவாவது கொள்ளும், சிலம்பொலி எனக்கு மட்டுமாவது கேட்கும் என்றுதான்."



"உன்னுடைய நம்பிக்கையை வியக்கிறேன்" என்றாள் தோழி முதலில். பின் தோழி சொல்லச் சொல்ல தனது விருப்பம் எவ்வளவு சாத்தியமில்லாதது என்று புரிந்தது சுவாதிக்கு.

"அவர் எல்லாம்வல்ல கடவுள். நானோ மானிடப்பிறவி. எங்களுக்குள் காதல் எப்படி நடக்கும்?" என்று புரிந்தது அவளுக்கு. உடனே நடராஜரின் மேல் வளர்ந்திருந்த அந்த அபூர்வமான காதலுக்கு மத்தியில் திடீரென்று ஒரு திரை விழுந்துவிட்டது போலிருந்தது.

அவளுடைய உள்ளக்கடல் பற்பல எண்ண அலை களினால் கொந்தளிக்கத் தொடங்கின. "உன்னுடைய நடனக் கலைத்திறமையை இவர் ரசிப்பாரா?" என்று தன்னைத்தானே கேட்டுக் கொண்டாள். "நான் எத்தனையோ தடவை எனக்கு ஓர் உற்ற கணவனாய் அவரே வரவேண்டுமென்று பிரார்த்தனை செய் திருக்கிறேன்; அதெல்லாம் நடக்குமா?"

அம்மாவின் ஆசைப்படி நடந்திருந்தால், ஏதாவது சினுக்கும் தனக்கும் வைபோகமாகக் கலியாணம் நடந் திருக்கும். இந்தக் கூட்டமே செல்வச் செழிப்பில் திளைத் திருக்கும். ஆனால் அவளுக்கு அதில் இஷ்டம் இல்லை. நடராஜர் மேல் சின்ன வயதிலிருந்து மோகம் வந்ததனால் அதுவா அவ்விதம் நடவாமல் போயிற்று.

"தான் எடுத்த முடிவு இன்றைய உலகுக்கு சரிப்பட்டு வராது என்று அறிவுரைகள் சொன்னார்களே? எல்லோரும் சொன்னது உண்மைதானா?" என்ற சந்தேகங்கள் எழுந்தன. மனதில் இருந்த உறுதி மெல்ல மெல்ல விலக ஒரு சூனியமான இடம் ஏற்பட்டது.

அந்த வெற்றிடத்தை மீண்டும் ஓடி வந்து தனக்கென கைப்பற்றிக்கொண்டான அந்தக் கொள்ளைக்காரன்.

எப்போதும் போலவே இன்றிரவும் அவள் தமது கலையில் முழு கவனத்தையும் செலுத்த முயன்று கொண்டி ருந்தபோதும் மனதில் ஏதோ சட்டென நெருடல் – நெருங்கியவர யாருக்கோ ஏதோ விபத்தொன்று ஏற்பட்டது போல. உடனே பாதி முத்திரையில் நின்றுவிட்டாள். நின்றது கவனியாமல் மேளக்காரரும் தவில்காரரும் தொடர்ந்து, பின் சலங்கை தங்கள் இசையுடன் சங்கமித்துக் கேட்கவில்லை என்று புரிந்தவுடன் வியப்புடன் அவளை நோக்கினர்.

எல்லா இசைக் கருவிகளும் ஒன்று சேர நின்றவுட அச்சமயத்தில் வெளியில் யாரோ தரையில் விழும் சப்தம் காதி விழுந்தது. ஒரு நொடி கூட யோசிக்கவில்லை சுவாதி. மனதி நெருடலுக்கும் வெளியில் கேட்கும் சப்தத்துக்கும் சம்பந்த உண்டு என்று உணர்ந்தவள் வாசற்படியைத் தாண்டி வெளி வந்து பார்த்தாள்.

அவள் வீட்டுத் திண்ணை அருகே மனிதன் ஒருவ சுருண்டு படுத்துக் கிடப்பதைக் கண்டு அதிர்ந்தாள். முதலி யாரென்று தெரியவில்லை. பின் மயங்கிக்கிடந்த அவன் முகத்தி தீபம் காட்டப்பட்டது.

அதுவரை வெளியில் இருந்த இருட்டு அவன் முகத்தை மறைத்தது. விளக்கின் ஒளி வந்த பின் சுவாதிக்குத்தா அதிர்ச்சி அதிகம். அவளுடைய விசால நயனங்கள் இன்னமு விசாலமானது. ஆனால் நடுக்கத்தைச் சமாளித்துக்கொண்டாள்.

முகம் தெளிவாய்த் தெரிந்தவுடன் பேயறைந்த போலானார்கள் மற்றவர் எல்லோரும். "ஆ" என்றார் மே வித்வான். "சுவாதி, இது யார் என்று தெரிகிறதா?" என்றார்.

தலையசைத்தாள். ஆனால் ஒரு மாதத்துக்கு முன் அவள் கண்ட காட்சிக்கும் இப்போது காணும் காட்சிக்கும் உள்ள வித்தியாசம் அவளை ஒரு கணம் தூக்கி வாரிப் போட்டது.

மற்றவர் முகங்களோ கடுகடு என்றிருக்க அவளது பவ நிற இதழ்களில் புன்னகையின் ரேகை தோன்றியது. மனதுக்குள் ஒரு துள்ளல். "இவனா?"

தில்லைக்கு வரும் வழியெல்லாம் அவளுக்கும் அவன் நினைவுதான். கண்ணாடியில் பிரதிபலித்த தன் அழகிய உருவத்தைப் பார்த்துப் பரவசமடைவார்கள் அழகிகள். ஆனால் தன்னைக் கண்ணால் விழுங்கிவிடும் எண்ணத்துடன் ஆண்க பார்க்கும்போது விழிகளில் ஒரு ஜுவாலை தெரியுமே, அதுதான் உண்மையான அழகின் பிரதிபலிப்பு என்று சுவாதிக்குத் தெரியும். கானகத்தில் இவன் கண்களில் அது தெரிந்தது நினைவுக்கு வந்தது.

சுவாதி உடனே நினைத்துக்கொண்டாள். "இவன் காட்டில் என்னைக் கண்டவுடனே என் ரசிகனானான். இவன் இதுவரை என்னைத் தேடி வராததுதான் அதிசயமே. ஆரண்ய மத்தி யிலுள்ள அவன் எப்படியும் இங்கே வருவானென்று அடிமனது சொன்னது போல வந்து விட்டானே?"



தில்லை வந்தபின் பல சமயம் குழம்பினாள். அந்தக் கொள்ளையனின் மேல் அவளுக்கு ஏன் அவ்வளவு பிரியம் என்று சொல்லத் தெரியவில்லை. வாழ்நாள் எல்லாம், நினைவு தெரிந்த நாளெல்லாம் நினைத்துவந்த நடேசனைப் பின் தள்ளிய அந்தக் கொள்ளையன் யார்? மீண்டும் பார்ப்போமா, பேசு வோமா? அவன் நமக்கு உரியவனாய் ஆவானா?" என்ற பைத்தியக்காரமான யோசனைகள் தொடரலை போல வந்து வந்து சென்றன.

மீண்டும் நந்தனை உற்றுப்பார்த்தாள். கானகத்துக்கு அரசன் போலிருந்தவன் இன்று ஓர் அநாதை போலவும் திக்கற்றவன் போலவும் இருந்தது அவளுக்குத் தூக்கிவாரிப் போட்டது. அவனிருந்த நிலையைக்கண்டு கண்ணீர் பெருக்கிக் கொண்டி ருந்தது. அவனைப் பார்த்தால் மது பானம் குடித்தவன் போலும் இல்லை. ஏதோ களைப்புக் கொண்டிருந்தான். பசி மயக்கமாகக் கூட இருக்கலாம். உடனே மனம் இளகியது.

சிறிது நேரம் திறந்த வாய் மூடாமல் நின்ற பக்க வாத்தியக்காரர்களைப் பார்த்து "அண்ணா, அவரைத் தூக்குங்கள். உள்ளே அழைத்துச் செல்ல வேண்டும்" என்றாள்.

சந்தேகத்துடன் அவளை எல்லோரும் திரும்பிப் பார்த்தனர், தங்கள் செவிகள் கேட்டது சரிதானா என்று.

மீண்டும் ஒரு அதட்டும் குரலில "உள்ளே தூக்கிச் செல்லுங்கள்" என்றாள்.

இருந்ததில் புத்திசாலியான தவில்காரருக்கு அவளது யுக்தி தெளிவாய்ப் புரிந்தது. "ஆம், உள்ளே தூக்கிச் சென்று நன்றாய்த் தூணுடன் கட்டிப் போட்டுவிட்டு, ஊர்த் தலை வருக்குச் சொல்லி அனுப்ப வேண்டும்" என்று சொன்னார்.

சுவாதி திரும்பி அவரை முறைத்தாள். உடனே வாயடைத்துப் போனார்.

அதற்குள்ளாக சேடிப்பெண் வீட்டுக்குள்ளிருந்து தண்ணீர் எடுத்துக்கொண்டு வந்தாள். "இங்கு வேண்டாம். வீட்டின் உள்ளே எடுத்துச் சென்று சிஸ்ருஷை செய்யலாம்" என்றாள் சுவாதி.

மேடையில் ஒரு முகச் சுளிவிலோ, ஒரு புருவ ஏற்றத்திலோ ஒரு கதையையே சொல்லும் இவள் முகத்தைக் கண்டு இப்போது என்ன என்று சொல்ல முடியாமல் தவித்தனர் சுற்றியிருந்தவர்கள்.

அவளுக்கு இந்தக் கொள்ளையனை சிறைப்பிடித்து ஊரத் தலைவனிடம் ஒப்படைக்க இஷ்டமில்லை என மட்டும் தெளிவாய்த் தோன்றியது.

* * *

## அத்தியாயம் முப்பத்து மூன்று
## கொள்ளையனுக்கு சிஸ்ருஸ்ஷை

"கொள்ளையனை மீண்டும் திருப்பியனுப்புவது உசிதம் அல்லவா? விருந்தாளிபோல் நடத்த முடியுமா? சுவாதியுடைய நோக்கம் என்னவென்று தெரியவில்லையே?" என்ற பல கேள்விகள் மனதைக்குடைய, வாயைப் பொத்திக் கொண்டு கனத்த நந்தனை மூச்சிரைக்க பக்க வாத்தியக்காரர்கள் தூக்கினார்கள்.

அவனைக் கைதாங்கலாகத் தூக்கி வருகையில், சுவாதி நந்தனின் முகத்தை உன்னிப்பாக கவனித்தபடியே அவன் அருகிலேயே நடந்தாள். கம்பீர ஆகிருதியுள்ள புருஷன் இப்படி சுருண்டு விழுந்து கிடந்தது சுவாதியின் மனதை ஏதோ செய்தது. கட்டமைந்த தேகமும், களை பொருந்திய முகமும் உடைய கொள்ளைக்காரனுக்கு நிச்சயமாக உருவமும் ஓரளவு மாறியிருந்தது. இப்போது நிறம் மங்கிப் போயிருக்கிறான். எனினும் அவன் முகத்தில் அந்த அரச குல தேஜஸ் இருந்தது. ஆனால் முகத்தில் யௌவனத்தின் தளதளப்புக்குப் பதிலாக இப்போது ஏதோ களைப்புத் தெரிந்தது.

"இவன் தில்லைக்கு எதற்காக வந்தான்? தொடர்ந்து வரும் எதிரிகளிடம் அகப்படாமல் தப்புவதற்காகவா, இல்லை என்னைத் தேடியா?" இந்த இரண்டாவது யோசனை அவள் மனதில் ஒரு ஆனந்தத்தைப் பரப்பியது. சிற்சில சமயம் இது போல விந்தைகள் உண்டாகும். தான் அவனை நினைத்தது போல இவனும் தன்னை நினைக்கிறான் என்ற நினைப்பே தேன் போல இனித்தது.

வீட்டின் நடுவே அமைந்திருந்த நிலா முற்றத்தில் அவனைப் படுக்க வைத்தார்கள். மயக்கமுற்றுக் கிடந்தவனைச் சுற்றி நின்று எல்லோருமாய் ஆராய்ந்தார்கள்.

அவனுடைய கைகளிலும் தோளிலும் சிவந்த கோடுகள் போன்ற காயங்களிலிருந்து இரத்தம் கசிவதை சுவாதி கண்டாள். ஆனால் சண்டையில் அகப்பட்டது போல பெரிய காயமில்லை.



வெகுதூரம் வழிநடந்து களைப்புற்றவன் போலக் காணப்பட்டான். இல்லை ஏதோ போராட்டத்தின் விளைவாய் இந்தக் காயங்கள் ஏற்பட்டிருக்கும் என்று தோன்றியது. அவனுடைய நிலை சுவாதியின் மனத்தைப் பெரிதும் கனியச் செய்து அவளுடைய கண்களில் கண்ணீரத் துளிகளையும் வருவித்தன.

பதட்டத்துடன் சுவாதி "அஞ்சனம் கொண்டு வாருங்கள், காயங்களுக்குப் போட்டு விடுகிறேன்! உடனே போட்டால் காயம் சீக்கிரம் குணமாகிவிடும்!" என்றாள்.

சுவாதிக்கோ இருவருக்கும் இருந்த ஜன்மாந்திரத் தொடர்பு புலனானது. ஆயினும் மற்றவர்கள் அவனை ஒப்புக் கொள்ள விரும்பவில்லை. அதனால் அந்த வீட்டில் இருந்தவர்களுக்கிடையே கருத்து பேதம் ஏற்பட்டது. கிராதகக் கொலை பாதகனைக் கண்டதில் அவர்களுக்கெல்லாம் அதிர்ச்சி. "இவனை நாமே உடனே காவல்காரர்களிடம் பிடித்துக் கொடுத்து விடவேண்டும். அதிலும் நம் வீட்டுக்கு வரத் துணிந்த இவனிடம் துளிக்கூட தாட்சிண்யம் பாராட்டக் கூடாது" என்று நினைத்தார்கள்.

ஆனால் பிடிவாதம் பிடித்தவள் சுவாதி. மெல்ல எடுத்துச் சொல்லவேண்டும் என்று முடிவெடுத்து அம்மாதான் ஆரம்பித்தாள் "சுவாதி, உபசரித்து வரவேற்கப்பட வேண்டியவன் இவனில்லை. இவனுடைய விவகாரம் எல்லாம் முழுவதும் நமக்குத் தெரியாது. யாருக்கு பயந்து என்ன வேலை செய்து விட்டு ஓடி வந்தானோ, அதுவும் தெரியாது."

அதற்குள்ளாக சிறிது தைரியப்படுத்திக் கொண்டு, பக்க வாத்தியக்காரரெல்லாம் அம்மா விட்ட இடத்தில் தொடர்ந்தார்கள். "அடைக்கலம் கொடுத்த பாவத்துக்காக நாமும் சிறையில் அடைபட்டுக் கிடக்கும் நிலை நேரலாம். நாமோ வெளியூர் ஆட்கள். வம்புதும்பு என்றால் சமாளிக்க முடியாது. இவனைத் தேடி அரசரின் ஆட்கள் வந்தால் என்ன செய்வது? காவலர்கள் வந்தால் நம்மைச் சிறையில் அடைத்துவிட்டு, மறுகாரியம் பார்ப்பார்கள்..." என்றார்கள்.

எல்லோரையும் திரும்பி முறைத்தாள் சுவாதி. பார்வையினாலேயே எரித்துவிடுவாள் போலிருந்தது. சற்று நேரம் அந்த அறையில் ஊசி விழும் சத்தம் கேட்கும்படியான மௌனம் சூடிகொண்டிருந்தது.

சுவாதி மிகக் கடுமையான குரலில், அதிகாரத் தொனியில் கூறினாள் "காட்டில் நம்மை ஒரு தீதும் இல்லாமல் விட்டு விட்டானே. நம்மிடம் மூர்க்கத்தனமாக நடந்து கொள்ள வில்லையே. ஒரு செப்புக் காசாவது நம்மிடமிருந்து எடுத்துக் கொண்டானா? பின் ஏன் அவனைத் தகாதவன் என்று நினைக்கிறீர்கள்? இவனைக் காட்டிக் கொடுக்க எனக்கு மனம் வரவில்லை. நன்றி மறக்கக் கூடாது. அவனுக்கு இருக்கும் தாட்சண்யத்தில் ஒரு பங்காவது நமக்கு இருக்க வேண்டும். வந்த வழியாக நீ உடனே புறப்பட்டுப் போய்விடு என்று நாம் சொன்னாலும் அவன் கேட்கும் நிலையில் இல்லை. சௌக்கியமாயிருந்தால் பரவாயில்லை. இப்போது அவனுக்கு என் உதவி தேவை" என்றாள் உறுதியாக.

அனைத்துப் பேரும் "மௌனம் கலக நாஸதி" என்ற பழமொழியை நினைவு கூர்ந்து சும்மா இருந்தார்கள். மௌனம் சாதித்தார்கள்.

"சத்துருவாக இருந்தவனை மித்திரராக்கி வீட்டில் அடைக்கலம் தருவதா?" என்று பெண்களின் சஞ்சல புத்தியை நினைத்துத் திட்டியவண்ணம் "அவன் கழுத்தைப் பிடித்து வெளியே தள்ளியிருக்க வேண்டும்" என்று முணுமுணுத்துக் கொண்டு எல்லோரும் முற்றத்திலிருந்து சென்றனர்.

நிலா முற்றத்தில் அவளும் நந்தனும்தான். அவள் அவனுடலில் காயங்களைத் தேடித்தேடி மயில் இறகால் அஞ்சனம் இட்டுக் கொண்டிருந்தாள். அவனும் அர்த்தமற்ற வார்த்தைகளை முனகியபடி மயங்கிக் கிடந்தான். அவன் முனகலைக் காது கொடுத்து கவனமாகக் கேட்டாள். ஒன்றும் புரியவில்லை

எல்லோரும் இவனைத் திட்டிவிட்டுச் சென்றாலும் அவள் நம்புவதாக இல்லை. விட்டகுறை தொட்டகுறை என்பார்களே. அதுதானா இது? தனக்குத்தானே பேசிக் கொள்வது போல், "நீ எப்படியும் ஒருநாள் வருவாய் என்று தைரியம் கொண்டேன். வந்துவிட்டாயா?" என்று மனதுக்குள் சிரித்தாள். "இவன் நல்லவன். யாரை நம்பலாம், யாரை நம்பக் கூடாது என்று தீர்மானிப்பது இந்த நாளில் அவ்வளவு சுலபமில்லைதான். காட்டில் கொள்ளைக்காரன் போ என்று விட்டு விடுகிறான். பொன்னும் மலரும் பழமும் தட்டில் கொண்டு வீட்டுக்கு வரும் சீமான் கண்களால் சூறையாடுகிறான்."



இச்சமயத்தில் அவன் மீது தனக்கென்ன பரிவு என்று [illegible] கொண்டாள். காட்டில் பார்த்த ஒரு மணி நேரத்தில் [illegible] காவியக் காதலா ஏற்படும்? சொற்ப பரிச்சயம்தான் [illegible]டிருந்தது. எனினும் மனதுக்குள் ஒரு ஏக்கம். அதனால் [illegible] மீண்டும் கண்டதில் உவகை பொங்கி அவள் உள்ளக் [illegible]ல் பெருங் கொந்தளிப்பை உண்டாக்கின.

நந்தன் மெல்லக் கண்விழித்தான். எனினும் அவனுக்கு [illegible]ழும் முழுநினைவு வரவில்லை. அவளைக் கண்டு [illegible]டான். எழும்போது தேவலோகக் கன்னிகை இருந்த [illegible] சொர்க்கத்துக்கு ஏற்கனவே சென்று விட்டான் என்று [illegible]நதிருக்க வேண்டும். ஆனால் சற்று நேரத்துக்கு முன் [illegible]வு இழந்தபோது அவளைக் கண்டிருந்ததால் அவனுக்கு [illegible]ரியம் இல்லை.

அவன் எழுந்ததைக் கண்டு அவன் தலையைச் சற்று [illegible]தி மடிமேல் வைத்து ஒரு குவளையில் நீர் எடுத்து [illegible]களில் வைத்தாள். முடிந்த அளவுக்கு நீர் குடித்தான். [illegible]னைத் தன் மடியில் கிடத்தியவுடன் அவளுக்கு இருதயம் [illegible]தது. நாடித் துடிப்பு அதிகரித்தது.

பின் திடீரென அவளுடைய கைகளை அப்புறப் [illegible]விட்டு எழ நினைத்தான். கிளம்ப எத்தனித்தான். "என் [illegible] கருணை கூர்ந்து இங்கேயே தங்க வேண்டும்" என்றாள்.

மிகவும் சோர்வாக இருந்தான். வாய்திறந்து பதில் கூட [illegible] இயலவில்லை. "தலையை மட்டும் ஆட்டுங்கள். சம்மதம் [illegible]த்ததாக அறிந்து கொள்வேன்" என்று மன்றாடினாள்.

அவனும் தலை அசைத்தான். அதைக் கண்டு இளநகை [illegible] கொண்டே சுவாதி முல்லை மொட்டுப் பற்கள் தெரியும்படி [illegible]கை பூத்தாள்.

சிறிது நேரம் வரையில் கண்ணைக் கொட்டாமல் [illegible]னைப் பார்த்தவண்ணம் அருகில் அமர்ந்திருந்தாள். அதற் [illegible]ாக அவன் சற்றுத் தேறியதாகத் தெரிந்தது. இவனது பெயர் [illegible]வாயிருக்கும் என்று மனதுக்குள் வெவ்வேறு பெயர் சூட்டி [illegible]யாடினாள். எந்தப் பெயரும் பொருந்தாமல் போகவே,

"உன்னிடம் ஒன்று கேட்கவா?" என்றாள்.

"ஆகா! தில்லையில் என்ன வேலை என்று கேட்கப் [illegible]கிறாள். பதில் சொல்லவேண்டுமே" என்று மூளையைக் [illegible]கினான் நந்தன்.

அதற்குள்ளாக "உன் பெயர் என்ன?" என்றாள் நாணத்துடன்.

நந்தன் சிரித்துவிட்டான். அந்தச் சிரிப்பானது அவன் முகத்தில் மீண்டும் அந்த மன்மதக் கலையைக் கொண்டுவந்தது. பார்க்க மிகவும் அழகாக இருந்தான்.

"நந்தன் என்று என்னை அழைக்கலாம்" என்றான்.

'நந்தன்' என்று உச்சரித்துப் பார்த்தாள். அழகாய் இருந்தது.

"நிலா முற்றத்தில் பனி பொழிகிறது. வாருங்கள் அந்த அறைக்குச் சென்று விடலாம்" என்றாள்.

இவ்விதம் சொல்லி நந்தனின் கரத்தைப் பற்றி அவனைத் தாங்கியபடி நடத்தி அழைத்துக் கொண்டு சென்றாள். அவனுடைய கால்கள் தள்ளாடின. இருவருமாய் நடக்கும் போது வெட்டிவேரால் ஆன மாலையிட்ட நடேசன் சிலை ஒன்றைக் கடந்தார்கள்.

சுவாதியின் மனதில் "நடேசனை மானிடப் பெண் காதலிப்பதா?" என்று யோசித்துப் பார்க்கப் பார்க்க அத்தகைய பாக்கியம் தனக்குக் கிட்டும் என்பதாக அவள் இப்போது எண்ணவில்லை. நடவாது என்று நினைத்தபோது அவள் சற்றும் எதிர்பாராத காரியம் இப்போது நடந்து விட்டது. அவளுடைய உள்ளத்தையும் உயிரையுமே கவர்ந்திருந்த காதலன், தனக்கே தனக்கு என்று வந்து சேர்ந்தான்.

இன்று அந்த நடேசனுக்குச் சமமாக இந்தக் கொள்ளைக்காரனைப் பார்க்கிறாள் என்றால் கேட்பவர் அபசாரம் என்பார்கள். காட்டில் அவனைக் கண்டவுடன் ஏற்பட்ட சலனம், நடராஜனைப் பார்த்தவுடன் ஏற்படாத காதல், மீண்டும் இவன் அவளைத் தேடி வந்தது, ஏதோ தொடர் சங்கிலி போலிருந்தது சுவாதிக்கு.

வெகு சமீபத்தில் அவர்கள் போன பிறகு தூண் மறைவில் நின்று பதற்றத்துடன் இந்தக் காட்சியைப் பொன்னம்மாள் பார்த்துக் கொண்டிருந்தாள். ஆட்டுத்தோல் போர்த்திய காட்டுப் பூனையை உள்ளே விட்டது தவறு என்றே உறுதியாய் நினைத்தாள்.

"ஒன்று நாமெல்லாம் தூங்கும்போது கழுத்தை அறுத்துக் கொன்றுவிட்டு எல்லாவற்றையும் அள்ளிச் செல்வான். இல்லை, அவனைத் தேடி வரும் அரசனின் ஆட்கள் நம்மையும்



...னோடு அள்ளிச் செல்லப் போகிறார்கள். பின் வாழ்வெல்லாம் சிறைவாசம்தான்" என்று தவில்காரர் சொன்னது ஞாபகம் வந்தது.

ஆனால் சுவாதியின் தாய்க்கு மட்டும் ஒரு பெண்ணுக்கே உள்ள உள்ளுணர்வால் ஒன்று தெரிந்தது. அந்த வீட்டின் விலை மதிக்கமுடியாத பொக்கிஷத்தைக் கொள்ளையடிக்கப் போகிறானோ இவன் என்று பயந்தாள். இல்லை, பொக்கிஷமே அவனுடன் போக சித்தமாயிருக்கிறதோ?

பதற்றத்துக்கு நியாயம் இருந்தது. "அவனைத் தன்னருகில் கட்டிலில்தான் கிடத்தவில்லை. இப்படிப் பரிஞ்சு பேசுகிறாள் பார்" என்றாள் அவள் தங்கையிடம். "வெளுத்ததெல்லாம் பால் என்று கருதும் இவள் வம்பை விலைக்கு வாங்குகிறாள். ஆனால் இந்தக் கொள்ளைக்காரன் இங்கே இருக்கும் ஒவ்வொரு நிமிஷமும் எனக்கு நரக வேதனையாக இருக்கும். வயிற்றில் நெருப்பைக் கட்டிக்கொண்டு இருப்பது போலிருக்கும்" என்றும் சொன்னாள். ஏதாவது ஒன்று கிடக்க ஒன்று நேரிடக் கூடும் என்று பயந்தாள்.

திருவதிகையில் இருக்கும்போது வயதுக்கு வந்த சுவாதியை வைத்துப் பெரும் கோட்டையே கட்டிவிடலாம் என்று அவள் அம்மா இருந்தாள். குடும்பத்தின் யோகக்ஷேமத்தை முன்னிட்டு சுவாதியும் அந்த முடிவை ஏற்றுக்கொண்டிருக்கலாம், முடியாதென்றுவிட்டாள்.

"என் சொந்த மகள் நான் சொல்வதைக் கேட்கவில்லை என்று ஏற்பட்ட பிறகு எனக்கு என்ன இருக்கிறது" என்று அவளது அம்மா விம்மினாள். பின் தரையில் புரண்டு அழுதாள். சுவாதி பணியவில்லை.

"என் பேரில் உனக்கு அவ்வளவு அவநம்பிக்கை வந்துவிட்டதா? உன் நன்மைக்குத்தானே சொல்கிறேன். இந்த அழகென்பது இன்று இருக்கும், அது போன பிறகு நம்மை யாரும் திரும்பிக்கூட பார்க்க மாட்டார்கள்" என்று அறிவுரை கூறினாள்.

ஆனால் தன் மன உறுதியை வெளிப்படுத்த சுவாதி அந்த பாடலைத் தேர்ந்தெடுத்தாள். "அம்மா நான் ஏதாவது வயோதிக வணிகரின் ஆசை நாயகியானால் தங்கத்தால் இழைப்பார். எனக்கோ தங்கம் இழைத்த வீட்டில் இருக்கும் ஒருவன் மேல் காதல். அவனை விட செல்வன் யாருமில்லை என்று சொல்லி,

செல்வ நெடுமாடம் சென்று சேண் ஓங்கி

*செல்வ மதிதோய செல்வம் உயர்கின்ற*
*செல்வர் வாழ் தில்லை சிற்றம்பலமேய*
*செல்வன் கழல் ஏத்தும் செல்வம் செல்வமே"*

என்று பாடிக்கொண்டே அபிநயம் பிடித்தாள். அம்மாவுக்கு முகத்தில் கோபம் கொப்பளிப்பது சுவாதியின் நடனத்துக்கு இன்னமும் உத்வேகத்தைக் கொடுத்தது.

திரும்பத் திரும்ப அம்மா கேட்டதற்கு "எனக்குச் சம்மதமு யில்லை, ஒரு நாளும் நான் சம்மதிக்கப் போவதுமில்லை" என்று சொல்லிவிட்டாள்.

"இந்த மாதிரியெல்லாம் பேச யாரிடம் கற்றுக் கொண்டாய்? உன் மனதில் களங்கம் ஏற்படுத்திய இந்த நடராஜன் சிலையைக் குப்பையில் விட்டெறிகிறேன்" என்று ஆவேசம் வந்து அம்மா கத்தினாள். கோபத்தினாலும் ஆங்காரத் தினாலும் அவளுடைய குரலும நடுங்கும்.

இப்போது இன்னமும் மிரண்டு போயிருந்தாள் பொன்னம்மாள். எதிர்காலமே இருட்டாய்த் தெரிந்தது. அப்போது பார்த்து பொன்னம்மாளின் தங்கை சொன்னாள்."நீ கும்பிட்ட சாமி உன்னைக் கைவிட வில்லையக்கா."

"என்னடி உளறுகிறாய்?"

"அவளை ஒத்த நம் குலப் பெண்கள் செல்வந்தராயத் தேர்ந்தெடுத்துக் குடியும் குடித்தனமுமாய் வாழ்கிறார்கள். இவள் மட்டும் நடவாததை நினைத்தபடி காலம் கழிக்கிறாள் என்று வருந்தினாயே?"

"முதலே மோசமானது என்று நினைத்தேனே?"

"அக்கா நடேசனை மறக்கடிக்க இந்தக் கொள்ளைக் காரனைப் பயன்படுத்திக் கொள்வோம். பின் ஒரு காரணம் கற்பித்து இவனை விரட்டிவிடுவோம். பின் சுவாதி நம் இஷ்டத்துக்கு உட்பட்டுத்தானே ஆகவேண்டும்?"

பொன்னம்மாளுக்குத் தங்கை கூறிய புத்திமதியில ஆறுதல் வந்தது. தன் மகள் நடேசனை மணக்கவேண்டும் என்று என்றுமே அவளுக்கு ஆசையில்லை. பொன்னம்மாளுக்குப் பொன்னின் மேல் அவ்வளவு ஆசை. பெரிய சீமானுக்குத் தம் மகளை மணம் செய்விக்கலாம் என்ற யோசனை முன்னம் தாய்க்கு இருந்தது உண்மைதான். ஆனால் மகளுடன் போராடி நிறுத்துவது என்பது பிரம்மப் பிரயத்தனமான காரியம் என்றவுடன



தில்லையில் அவள் தாசியாய் சேரும் திட்டத்துக்கு ஒப்புக் கொண்டாள்.

"இந்தக் கொள்ளைக்காரனை வைத்துத்தான் அதைச் சாதிக்க வேண்டியதாயிருக்கும். இவன் இருக்கும் வரை நடேசனை மறந்து விடுவாள். பின் இவனை மறக்கடிக்கச் செய்து விடலாம். அப்போது ஆற்றில் ஒரு கால் சேற்றில் ஒரு கால் என்று தவிப்பாள். அப்போது .."

திட்டம் புரிந்தவுடன் கடூர முகத்தில் தோன்றிய புன்னகை இருளில் அந்த முகத்தின் விகாரததை அதிகமாக்கிற்று.

இன்னமும் தமிழகத்தின் பெரும் செல்வந்தர்கள் பலர் சுவாதியின் நடவடிக்கைகளைக் கடைக்கண்ணால் பார்த்துக் கொண்டிருந்தார்கள் என்ற நினைவு அவளுக்கு வந்தது.

* * *

## அத்தியாயம் முப்பத்து நான்கு
## நந்தனுக்கென நடனம்

அறையில் கோரைப் பாயில் படுத்தவுடன் உறங்கி விட்டான் நந்தன். விடிய கொஞ்சம் நேரம் தானிருந்தது. அதனால் அதுவரை அவனருகே அமர்ந்து இருப்பது என்று முடிவெடுத்தாள் சுவாதி.

பொழுதா போகாது? சுவாதி நந்தன் உறங்கும் காட்சியை அடங்காத திருப்தியுடன் பார்த்துக் கொண்டிருந்தாள். கண் கொட்டாமல் அவன் துயிலும் எழிலை ரசித்துக்கொண்டிருந்தாள்.

அதற்கு முக்கியக் காரணம் அவளுக்கு நினைவு தெரிந்த காலம் முதல் இன்று வரையில் இவனைப் போலொருவன் அவள் மனதைக் கவர்ந்ததேயில்லை. இதுவரை செல்வந்தர்களும் சீமான்களும் அவளைச் சுற்றிச் சுற்றி உலா வருவார்கள். இவள் கடைக்கண் பார்வை கிடைக்காதா என்று ஏங்கியபடி காத்துக் கிடப்பார்கள். சுவாதி அவர்களையெல்லாம் ஏறெடுத்துக்கூடப் பாரததில்லை.

சுவாதி தில்லை வந்ததிலிருந்து சோகமாய்த்தான் இருந்தாள். இப்போது இவன் வரவு அவளுடைய முகத்துக்கு ஒரு புதிய சோபையைக் கொடுத்திருந்தது.

"காட்டில் அந்த ஐந்து நிமிட சந்திப்பை அநியோன்ய சிநேகம் என்று நினைத்துக் கொண்டு இருப்பது பயித்தியக

காரத்தனம் என்று நினைத்தாயே? இன்று உன்னைத் தேடி வந்து விட்டானே பார்" என்று இன்னமும் ஊக்கம் அளித்தது அவள் மனம்.

சோர்ந்து போய் வந்திருக்கிறான். இவனுக்குப் பணி விடை செய்து இவன் உடலைத் தேற்றுவதில் எத்தகைய இன்பம் கிட்டும் என்று நினைத்தவளுக்கு திடீரென ஒரு சந்தேகம். "அது முழுமையாக எனக்குக் கிட்டுமா?"

தூங்கியவனைப் பார்த்து "தூக்கம் விழித்து எழுந்ததும் நீ பாட்டுக்கு 'ரொம்ப வந்தனம்' என்று சொல்லிவிட்டுச் செல்லப் போகிறாய்" என்று செல்லமாகத் திட்டினாள். இவ்வளவு பேருக்கு முன் அவமானமாகப்போகிறது என்று மட்டும் மனம் ஒரு ஓரத்தில் சொல்லிக்கொண்டிருந்தது.

ஆனால் அவன் அப்படிச் செல்லமாட்டான் என்ற உறுதியும் இருந்தது. மாறு வேடம் பூண்டு அவளைப் பின் தொடர்ந்து இரகசியமாக ஊருக்குள் வந்திருக்கிறான் என்று பூரண மாக நினைத்து விட்டாள். அந்த எண்ணத்தினாலே அவள் மனம் எல்லையில்லாமல் பூரிப்படைந்தது.

இருட்டில் அவள் மனம் வெகு தெளிவாய் சிந்திக்கத் தொடங்கியது. "ஒரு வேளை இவன் நம்மைக் கானகத்தில் தடுத் திருக்காவிட்டால் நாமும் நம் வேலையைப் பார்த்தபடி இருந்தி ருப்போம். தடுத்தவன் பொருள்களைப் பிடுங்கிக் கொண்டிருந்தால் கூடப் பரவாயில்லை. ஒரு வித வெறுப்பு வந்திருக்கும். ஆனால் தடுத்தவன் இதயத்துக்குள் ஏறி உட்கார்ந்ததுதான் கஷ்டம்." அதை நினைத்தவுடன் அவளுடைய முகத்தில் வெட் கத்துடன் கூடிய புன்னகை உண்டாயிற்று. "கடைசியில் பெண் பிள்ளை என்பதைக் காட்டி விட்டாயல்லவா? திருவதிகையில் பிரமாத ஞானமெல்லாம் பேசினாயே!" என்று பரிகாசித்தது அவள் மனம்.

அப்போது நடேசனுக்காக அவள் செய்த ஆர்ப்பாட்டங்கள் எல்லாம் மனக்கண்ணின் முன்னால் தோன்றும்போது அதிசய மாயிருந்தது.

நடேசன் ஒரு பக்கம், நந்தன் ஒரு பக்கம். இருவருக் குள்ளே எத்தகைய வேறுபாடு? குழந்தைப் பிராயத்திலிருந்து தன் மனத்தில் தானே சிருஷ்டி செய்துகொண்டிருந்த இலட்சிய புருஷனுக்குரிய சகல உத்தம குணங்களையும் நடேசன் மட்டுமே கொண்டிருக்கிறான். இவனோ கொள்ளைக்காரன். மனதுக்குப் பிடிக்கிறது என்பதற்காக இவனைக் குற்றங்குறையில்லாத உத்தம



புருஷனாக எண்ணிக் கொள்ளமுடியாது. நடராஜர் தன்னை சோதிக்கவில்லை. வேறு ஏதோ விளையாடுகிறார் என்று மட்டும் தோன்றியது.

இப்படி நினைத்தவள் அப்படியே உறங்கிவிட்டாள். காலையில் எழுந்தபோது நந்தனின் அகன்ற மார்பைத் தலை யணையாய் வைத்து சுவாதி தூங்கிவிட்டாள் என்று தெரிந்தது. அவனது கைகள் அவள் தலை கூந்தலை அணைத்திருந்தது. சடடென எழுந்தாள். வெட்கத்தில் முகம் நாணினாள். "கதவு வேறு திறந்து இருக்கிறது. சூரியன் உதித்து விட்டது. எவ்வளவு பேர அவளை இக்கோலத்தில் பார்த்தனரோ?"

வேகமாக அறையை விட்டு வெளியேறினாள்.

நந்தன் வரவால் சுவாதியின் வீடே தலைகீழானது. அடி பட்ட அவனைக் கண்டவுடன் அவளுடைய பெண் உள்ளம் சிறிது இரக்கம் அடைந்தது என்றுதான் எல்லோரும் முதலில் நினைத் தார்கள். உணவும் நீரும் கொடுத்து அனுப்பிவிடுவாள் என்று எண்ணியவர்களுக்கு ஏமாற்றம். நிரந்தரமாக இங்கே தங்கி விடுவான் என்று அவர்கள் எள்ளளவும் நினைக்கவில்லை.

எதிர்பார்த்தபடி சுவாதியின் வீட்டில் மற்றவர் அவனை உற்சாகமாக வரவேற்கவில்லை. ஆனால் அவனைப் பற்றிப் பேசி னாலோ அவன் சம்பந்தமாக அறிவுரை கொடுத்தாலோ சுவாதி எரிச்சல் கொண்டாள். எரிமலையாய் வெடித்தாள்.

"வந்ததிலிருந்து ஏதாவது தீஞ்செயலைப் புரிந்தாரா? நல்ல வராய்த்தானே இருக்கிறார்?" என்றாள்.

வீட்டில் எல்லோரும் ஒரே மாதிரி நினைத்தார்கள். "இவன் கஷ்டத்தினால் நல்லவன்போல நடிக்கிறான். போகப் போக அவனுடைய உண்மைச் சொருபத்தைக் காட்டுவான். நீ வேண்டுமானால் பார்த்துக் கொண்டே இரு" என்று அம்மா சொன்னதற்கு ஒரு பேயாட்டம் ஆடித் தீர்த்தாள் சுவாதி.

சுவாதியைத் தவிர வீட்டில் யாரும் அவனுடன் பேசுவ தில்லை. மற்றவர்கள் அவன் விஷயத்தில் ஜாக்கிரதையாகவே இருந்தார்கள். வாயைக் கொடுத்து மாட்டிக்கொண்டால் இரு அடி போட்டாலும் போடுவான். காட்டில் அவனது பலத்தைப் பார்த் தோமே என்று மௌனம் காத்தனர்.

ஆனால் அவன் வேறேதாவது கவனத்தில் இருக்கும் போது ஏளனமாய்ப் பார்த்தார்கள். "வீரனென்றால் யுத்த களம் சென்று போரிட வேண்டும். இப்படி வழிப்போக்கர்களை

தூரையாடக்கூடாது. நீசன் இவன் வீட்டில் இருக்கும் வரை நிம்மதி இல்லை" என்று ஏசினார்கள். ஒருவருக்கு ஒருவர் "என்ன செய்து விட்டு வந்தான் என்பதையெல்லாம் நாம் என்ன கண்டோம்?" என்றார்கள்.

வீட்டுக்கு வெளியே நந்தன் உலாவி வரக் கிளம்பக்கூட முயற்சிக்கவில்லை. அதனால் வெளியுலகில் ஏதோ பிரச்சனை என்று தெரிந்து கொண்டார்கள். ஆனால் குற்றமானது அரசன் அளவுக்கு என்றால் ஊரே கொந்தளித்திருக்கும். வீடு வீடாய்த் தேடத் தொடங்கியிருப்பார்கள் என்றும் தெரியும். அப்படியென்றால் கூடப் பரவாயில்லை. பிடித்துக் கொடுத்திருக்கலாம் என்று நினைத்தனர்.

நந்தனும் அவர்கள் மனோபாவத்தைப் புரிந்து கொண்டு தள்ளியே இருந்தான். ஆனால் அவனால் ஒரு கஷ்டமும் இல்லை யென்றாலும் எல்லோரையும் பாதித்தது சுவாதியிடம் ஏற்பட்ட மாற்றங்கள்.

நடனப்பயிற்சிக்கென்று ஒதுக்கிய நேரத்தில் நந்தனோடு பேசிக் கொண்டு கழிக்கவே நினைத்தாள். "எவ்வளவு பெரிய சேவை அவளது. அதற்கு அவள் மனதில் இடமில்லாமல் செய்து விட்டானே! சுவாதிக்குப் பயில வேண்டியது, இன்னும் எவ்வளவோ இருக்கிறதே!" என்று ஆதங்கப்பட்டனர்.

நடனப்பயிற்சி செய்யாமல் அந்தக் கொள்ளைக்காரனுடன் ஓயாமல் சுவாதி சல்லாபம் செய்துகொண்டு வந்ததால் யாருக்குமே வீட்டில் வேலையில்லை. சரஸ்வதியே குடியிருந்த வீடு என்று நினைக்கும் அளவுக்கு இசை கேட்டுக்கொண்டிருந்த இடம் மௌனமானது. அதாவது சுவாதியின் சந்தோஷ சிரிப்பொலியைத் தவிர. பேசிக் கொண்டு மட்டும் அவள் இருக்கவில்லை.

நந்தன் வாழ்நாளெல்லாம் பார்த்திராத உபசாரத்தை அவனுக்குச் செய்தாள். காட்டில் வாழ்ந்தவனுக்கு இதிலெல்லாம் இவ்வளவு சுகங்கள் இருக்கின்றன என்று இதுவரை தெரியாது. கிடைப்பதை உண்டு நதிகளில் நீந்தி தூக்கம் வரும்போது கற்பாறையில் படுத்தவனுக்கு சுவாதியின் அருகாமையும் அவள் செய்த உபசாரமும் சொர்க்கமென்று ஒன்றிருந்தால் இதுதான் அது என்று எடுத்துக் காட்டியது.

அவனிடம் சென்று "குறைகள் ஏதேனும் உண்டா?" என்றும் "தேவை ஏதேனும் இருக்கிறதா?" என்றும் விசாரிக்கக்கூட சேடிப் பெண்களை அவள் அனுமதிப்பதில்லை. தானேதான் வர



...டும், தானேதான் உபசரிக்க வேண்டும், தனக்கே தான் ...ன என்று நடந்து கொண்டாள்.

பீடங்களில் உட்காரச் செய்த பிறகு அவளே உணவு ...மாறுவாள். அதற்கு முன் சமையல் அறையில் இருந்து ...ாண்டு சமைக்கும் ஆட்களை விரட்டுவாள். எல்லாவற்றையும் ...வை பார்ப்பாள். அவனுக்கு ஏற்றதா என்று ஆராய்வாள்.

குளிக்க வென்னீர வைப்பது தோழிமார் என்றாலும் ...லைவிட்டு தண்ணீர் சூட்டைப் பார்ப்பது சுவாதிதான். ...ணை தேய்த்துக்கொண்டு கிணற்றடியில் அமர்ந்திருந்த ...னுக்கு இதயமே வெடித்துப் போகும் அவள் விரல் நுனி ...டவிக்கும் சூட்டிற்காக.

இதையெல்லாம் சகித்துக் கொண்டனர் வீட்டில் ...ருந்தவர்கள். ஆனால் யாராலும் பொறுக்க முடியாதது ஒன்று ...ான். அவனுக்காக அவள் பரதம் ஆடியது தான்.

தினம் தினம் நந்தனுக்கு சுவாதி வீட்டில் தடபுடலான ...ருந்து. விருந்துக்குப் பிறகு, ஒரு நாள் "உனக்காக நான் ஒரு ...னம் ஆடட்டுமா?" என்று கேட்டாள்.

"ஆடேன், பார்ப்போம்" என்றான்.

அவளுடைய கால்கள் தரையிலே படியாமல், நடக்கும் ...போதே நடனமாடிக் கொண்டிருந்த மான்போல இருந்தாள். நடன ...டுகிறேன என்றால் கேட்கவேண்டுமா?

நடராஜன் முன்னிலையில் தத்தம் திறமைகளைக் காட்டி ... ஆசையுடன் வந்த கோஷ்டியினருக்குக் கோபம். இவன் ... ஆடுகிறாளே? மகாசபையில் கூடியிருந்த ரஸிகர்கள் ...கோஷம் செய்து ஆரவாரித்துக் கொண்டிருக்கும் போது ...வர்கள் முன் ஆடவேண்டியவள். இவனைப் போல கலை ...ணர்ச்சி இல்லாதவர்கள் இந்த பரதக் கண்டத்தில் வேறு எங்கும் ...ல்லை என்று சொல்லத் தோன்றும் காட்டுமிராண்டிக்காக ...டனம் புரிகிறாளே என்று ஆதங்கப்பட்டனர்.

சிறுவயதில் அவள் நடனமாடும்போது உற்சாகம் ததும்பும் ...முகத்தைப் பார்த்து விட்டு, எல்லோரும் அந்த நடராஜனின் கலை ...யிடமே வந்து விட்டது என்று ஏகமனதாக அபிப்பிராயப் ...பட்டார்கள். ஆனால் ஒன்று. நந்தனுக்காக அவள் ஆடும் ஆட்டத்தைக் கதவோரம் இருந்தபடி பார்த்துவிட்டு இம்மாதிரி ஒரு ...டனம் இதற்கு முன்னால் அவள் ஆடியதில்லை என்று தத்தம் ...னதுக்குள் நினைத்துக்கொண்டார்கள். குன்றிலிருந்து குதித்

தோடும் அருவியின் செயலைப் பண்ணிக் காண்பித்தாள். நாணத்தில் ஒதுங்கும் பெண் மயிலைப் போல நடனமிட்டாள். போருக்குச் செல்லும் வீரனின் மனைவியைப்போல தத்ரூபமாக புலம்பிக்காட்டினாள். இன்னும் ஏதேதோ விசித்திர அபிநயங்கள் புரிந்தாள். நயன பாஷையில் ஒரு கதையைச் சொல்லி முடிப்பாள் போலும். கதையென்ன? காவியமே தீட்டுவாள் போல. அதுவும் பாட்டோ பக்க வாத்தியங்களோ கூட இல்லாமல். "தேவகானமே என் காதில் ஒலித்துக் கொண்டிருந்த போது யாழும் தவிலும் எதற்கு?" என்பது சுவாதியின் நினைப்பு.

"இவளுடைய கால்களிலே அன்னத்தின் நளினம் இருக்கிறது என்பது மட்டும் நிச்சயம். அம்மம்மா! என்ன அழகாக நடக்கிறாள்?" என்று நந்தன் காட்டில் நினைத்தான். இப்போது நடனமாடும்போது அவன் மதுவருந்தி மயங்கிய காலங்களை நினைவுபடுத்தின. உணர்ச்சி மிகுதியினால் பேச முடியாமல் தத்தளித்தான். அவளும் நந்தனின் மலர்ந்த முகத்தைப் பார்த்த வண்ணம் சுற்றிச் சுற்றி நடனமாடியவள் கடைசியாகத் தடுமாறி விழுந்தாள். அவன் கைத்தாங்கலாக எழுந்து பிடித்தான். இருவரின் கண்களும் அக்கணத்தில் சந்தித்தன.

"இன்று இவ்வளவு அற்புதமாக நடனம் ஆடிய உனக்கு நான் பரிசுகள் கொடுக்க வேண்டும். என்னிடம் ஒன்றும் இல்லையே?" என்றான். "இருந்திருந்தாலும் இந்த பரத கண்டத்தில் இருக்கும் செல்வங்கள் ஒருங்கிணைந்தாலும் அதற்கு ஈடாகாது" என்றான்.

அவன் பாராட்டாய்க் கூறியது அவள் செவியில் இன்ப கீதமாகப் பாய்ந்தது. ஆனால் சொல்லவேண்டிய பதிலை அவள் சொல்லவில்லை "பரிசென்ன பரிசு, இந்த க்ஷணமே ஆக்ஞை இடுங்கள். எல்லாவற்றையும் விட்டு வந்து விடுகிறேன்" என்று கெஞ்சவேண்டும் போலிருந்தது அவளுக்கு.

தூணின் மறைவில் நடனத்தைக் கண்டுகொண்டிருந்த பொன்னம்மாள் "போடி நீயும் உன் யோசனையும்" என்று அவள் தங்கையைத் திட்டினாள். "நீ சொன்னதால் தான் விட்டேன். இன்று கொள்ளைக்காரனை மருமகனாய்ப் பெறும்பேறு கடைசியில் எனக்குத்தான் கிடைத்தது" என்றாள். சுவாதியின் சித்திக்கே சந்தேகம் வந்தது.

அன்றிலிருந்து தினந்தினம் நேரம் காலமில்லாமல் அவனுக்காக சுவாதி ஆடினாள். நடனமாடாத காலத்தில் வீட்டின்



பூங்காவனத்தில் இருவரும் தினசரி நேரம் கழித்தனர். அவள் கருங்குவளைக் கண்களிலிருந்து காமபாணம் பொழிய வேறு நினைப்பின்றி அடிமையாய்க் கிடந்தான்.

உடல் நலனை ஆராய்வதுபோல சுவாதியும் அவன் முகத்தை சதா கவனித்துக் கொண்டே இருந்தாள். காயங்களை ஆராயவதுபோல அழகிய விரலால் அவன் முகத்தைக் கோலமிட்டாள். நகமானது தோலை உறுத்தினாலும் அவள் அருகிலிருந்ததும், பட்டுப்போன்ற ஸ்பரிசமும் அவள் மேல் வந்த அபூர்வ வாசமும் அவனை மயங்கச் செய்தது.

மன்மதனையும் நிகர்த்த அழகன்தான் அவன். எனினும் மாசற்ற சுத்த வீரன் என்று சொல்லிக் கொள்ளமுடியாது. சகவாச தோஷத்தில் புத்தி பிசகி இந்தத் தொழிலில் இருந்தான். எனினும் திருத்தி விடலாம் என்ற நம்பிக்கை அவளுக்கு இருந்தது.

அவன் செயல்பாட்டைப் பார்த்து கொள்ளையன் என்று சொல்லலாமே தவிர, வீர மறவர் குலத்திலே பிறந்தவன் இவன் என்று முகத்தைப் பார்த்தாலே தெரியும். மற்றபடி தோற்றத்தை மட்டும் கவனித்தால் அவன் இராஜகுலத்தைச் சேர்ந்தவன் என்று சொல்லும்படியிருந்தது.

"தங்களுடைய பூர்வீகர்களிலே யாராவது அரசர்களாய் இருந்திருப்பார்களோ?" என்றாள்.

"எனக்கு அப்பா அம்மாவே யாரெனத் தெரியாது. பின்தானே முன்னோர் சரித்திரமெல்லாம்?"

அதிர்ச்சியுற்றவள் பேச்சை மாற்றினாள். "நீர் ஏன் தில்லை வந்தீர்?"

"கோயிலைப் பார்க்க."

"தில்லைக் கோயிலைப் பார்ப்பதற்கு நீர் ஏன் அவ்வளவு ஆவல் கொண்டிருந்தீர்? உலகப் பிரசித்தி பெற்றதனாலா?"என்று கேட்டாள். முதலில் அவன் பதில் சொல்லத் தடுமாறவே தன்னைப் பார்க்கவே வந்திருப்பானோ என்று தோன்றியது.

அவனும் அதற்கு ஏற்றார்போல் "இத்தகைய கலியுக ரதிதேவியை மீண்டும் பார்க்க வேண்டும் என்று எனக்கு வெகு நாளாக ஆசையாயிருந்தது. நான் விரும்பியதில் வியப்பு என்ன?"

மௌனமாய் ரசித்தாள். பின் "கவிநயமாகப் பேச எங்கு கற்றீர்?" என்றாள்.

அவனும் தொடர்ந்தான். "உன்னைக் கண்ட ஊமைகள் கூட கவிபாடக் கூடியவர்களாகிவிடுவார்கள்."

"ஐயா! நீர் முகஸ்துதி செய்வதில் சமர்த்தராயிருக்கிறீர்! அது எனக்குப் பிடிப்பதேயில்லை" என்றாலும் அவன் உள்ளத்திலிருந்து பேசுகிறானா, உதட்டிலிருந்து பேசுகிறானா என்று தெரிந்து கொள்ள விரும்பவில்லை. கேட்க நன்றாய் இருந்தது.

பழகப் பழக இருவருக்கும் சிநேகம் முதிர்ந்து வந்ததாகத் தோன்றியது. எனினும் இது ஜன்மாந்திரத் தொடர்பு என்றே சுவாதி நினைத்துக் கொண்டாள். "உம்மைக் காட்டில் தரிசித்த வேளை, விட்டகுறை வந்து தொட்டுக் கொண்டது" என்று சொன்னவுடன் நந்தன் சிரித்துக் கொண்டான்.

இந்தச் சிநேகத்தின் பயணம் காதல் பாதையில் பிரயாணித்துக் கொண்டிருந்தது அவளுக்கு ஆனந்தம். அவளது காதல் நந்தனுக்குப் புரிந்ததோ இல்லையோ பொன்னம்மாளுக்குப் புரிந்தது. 'அம்மா கடுவம்பூனை போல முகத்தை வைத்திருக்கிறாள் பார்' என்று மனதுக்குள் சுவாதியே கோபித்தாள். ஆரம்பத்தில் உள்ளத்தை வெகுவாக வருத்தப்படுத்தியிருந்தாலும் அவள் இப்போது அதையெல்லாம் பொருட் படுத்தவில்லை.

ஆனால் நந்தன் பொன்னம்மாளுடைய அகாரணமான சிடுசிடுப்பைக் கண்டு அதைப் பற்றி சுவாதியிடம் பேசினான். "உன்னைக் கடித்து விழுங்கி விடப்போகிறேன் என்று உன் தாயார் நினைக்கிறாள்" என்றான்.

அதற்கு சுவாதி "அப்படிச் செய்தாலும் எனக்குப் பரம சந்தோஷம்" என்றாள்.

* * *

## அத்தியாயம் முப்பத்து ஐந்து
## கைவிடுவதும் கைபிடிப்பதும்

நடேசன் கோயில் மதில் ஓரத்தில்தான் இருந்தது சுவாதி தங்கிய வீடு. மாடவீதி முன்னிருக்க, வீட்டின் பின்புறமாய்ச் சென்று பார்த்தால் அங்கு இருந்தது பெரும் தோட்டம். அதன் பின் நடேசன் கோயில் வளாகம்.

மதிலை ஒட்டிய தோட்டத்தில் வெட்கித் தலை குனிந்தாற் போல் கொப்பும் கிளையுமாய் சரக்கொன்றை மரங்கள் இரண்டு இருந்தன. கண்ணைப் பறித்த பொன்னிறப் பூங் கொத்துக்களைச் சரம் சரமாகத் தொங்க விட்டுக் கொண்டு நின்றன.



படர்ந்திருந்த மரங்களின் அடியில் நேரமாக ஆக நிழல்கள் நீண்டு கொண்டே வந்தன. அவ்வேளையில் நந்தனும் சுவாதியும் அதனடியில் வீட்டுக்குச் சற்றுத் தூரத்தில் மரத்தடியில் விழுந்து கிடந்த தூணின் மீது அமர்ந்து சம்பாஷித்துக் கொண்டிருந்தார்கள். உலகில் நிகழ்ந்த எதைப் பற்றியும் அவர்கள் கவலைப் படவில்லை.

ஒத்திகைக்கு நேரமானது என்று வாத்தியக்காரர்கள் வந்து திண்ணையைக் கனைத்தார்கள். அம்மா வந்தும் மெலிதாய் அழைத்துப் பார்த்தாள். மரியாதையினால் அல்ல. சுவாதி அந்தக் கொள்ளைக்காரன் முன் ஒரு பேயாட்டம் ஆடினால் என்ன செய்வது? அவள் அழைத்தது சுவாதியின் செவிகளில் பட்டதாகவே தெரியவில்லை. பின் தோழி சுகந்தி வந்து வலுக்கட்டாயமாக சுவாதியின் கையைப்பிடித்து அழைத்துச் சென்றாள்.

நடனப்பயிற்சியில் தவறுகள் ஏராளமாய் இருக்க, "நமது சுவாதியா இவள்?" என்று எல்லோரும் யோசித்தார்கள். அவள் ஆடி முடித்து வந்தமர்ந்தவுடன் சில ஏவலாளர் வெண்சாமரம் வீசிக் காத்துக் கொண்டிருந்தார்கள். கையில் அவள் குடிக்க பழச்சாறை வைத்துக் காத்திருந்தாள் இன்னும் ஒருத்தி. ஆனால் எப்போது ஒத்திகை முடியும் என்று ஏங்கியவள்போல மான் போலத் துள்ளிக் குதித்து தோட்டத்துக்கு ஓடினாள் சுவாதி. எல்லோருக்கும் முன் சுவாதி இப்படிச் செய்தது அம்மாவுக்குப் புண்ணிலே கோலெடுத்துக் குத்துவது போல் இருதயத்தை வேகச் செய்து கொண்டிருந்தது. அப்படி என்னதான் பேசுவார்கள் என்று அம்மாவும் சந்தேகித்தாள். மற்றவரும்தான்.

ஆனால் இருவரும் அன்பைப் பரிமாறிக்கொள்ள கண்களின் பாஷையையே கையாண்டார்கள். உண்மையில் இருவரின் கண்களுக்கு இடையே நடைபெற்ற சம்பாஷணையில் சொல்ல வேண்டியதையெல்லாம் சொல்லிவிட்டார்கள். மற்றவரின் குரலின் மேல் கொண்ட பிரியத்தினால் மட்டுமே இருவரும் சதா பேசினார்கள். அப்படி விஷயம் ஒன்றும் இல்லை.

தங்கள் வருங்காலப் பகற்கனவுகளைப் பற்றி சம்பாஷித்தார்களா என்றால் இல்லை. இருவருக்குமே அதைப் பற்றிப் பேச பயம். வாய்கள் பேசியதெல்லாம் அர்த்தமற்ற வெறும் பேச்சு தான்.

சுவாதி தன் வாழ்வின் முக்கியமான நாட்கள் இவை என்று தெரிந்து கொண்டாள். அதற்கு உதாரணமாக அவளுடைய உள்ளம் அந்த ஒரு மாதகாலத்தில் எவ்வளவு மாறுதல் அடைந்து

விட்டது! முன்னாளில் நடனமாடும் போது அவள் உள்ளம் அடைந்த குதூகலம் இப்போது ஏன் அடையவில்லை? மேனியின் சௌந்தரியத்தையும் ஆடை ஆபரண அலங்காரத்தையும் கவனிப்பதில்லை.

ஒத்திகை நடனத்தில் கூட பிழைகள் வந்தன என்று மற்றவர் பார்த்தனர். ஆனால் அவனுக்கென நடனமாடியபோது அவன் கண்களில் தெரிந்த ரசனையைக் கண்டு பெருமிதம் கொண்டாள். இவன் சிலை இல்லை. தன் கலையை ரசிக்கத் தெரிந்த மனிதன் என்று ஒரு உணர்வு உருவெடுத்துக்கொண்டது.

நந்தனுக்கோ "கை கால் அசைவுகளிலும் புருவ நெளிவுகளிலும் இவ்வளவு பொருள் உண்டா?" என்ற வியப்பு. நடன சாஸ்திரத்தைப் பற்றி ஒன்றும் புரியாவிட்டாலும் நெடுநேரம் பார்க்கவேண்டும் போலிருந்தது. மூன்று உலகிலும் ஈடு இணையற்ற அழகி இவள். தில்லைக் கோயில் அற்புதச் சிலைகளில் ஒன்றைப் பார்ப்பது போன்ற எண்ணம் உண்டானது. மேனகை திலோத்தமையின் அழகு இவள் பாதச் சுண்டு விரலின் அழகுக்கு இணையாகாது என்று நினைத்தான். அதைத் தொடர்ந்து இத்தகைய பெண்ணரசியை மணந்து கொள்ளும் பாக்கியம் தனக்குக் கிட்டுமா என்று சந்தேகம் கொண்டான்.

நந்தனுக்கோ "இவளைத் திருமணம் செய்து கொண்டு காட்டுக்கு அழைத்துச் செல்ல முடியாது. கூண்டில் அடைத்த கிளி போல வாடிவிடுவாள். தானும் நாட்டில் இருக்க முடியாது. கூண்டில் அடைக்கப்பட்ட புலி போல ஆகி விடுவான். 'இதற்கெல்லாம் அப்போது என்னதான் முடிவு?' என்று நினைத்தான். இந்த நினைப்பு வந்தவுடன் கல் தூணின் அருகிலிருந்த சுவாதியிடமிருந்து அகன்று உட்கார்ந்தான்.

திடீரென்று அவன் தள்ளி உட்கார்ந்ததை கவனித்த சுவாதி "அப்பா காட்டில் என்னைப் பார்த்த பார்வையில் என்ன வெல்லாமோ செய்யப்போகிறீர்கள் என்று நினைத்து பயந்தேன். இங்கு வந்தால் என்னைச் சுண்டுவிரலால் கூடத் தீண்ட யோசிக்கிறீரே?" என்றாள். அவளும் சற்று நகர்ந்து அவனுக்கு நெருக்கமாக அமர்ந்தாள்.

திரும்பிப் பேசியவளின் சூடான மூச்சு அவனால் உணர முடிந்தது. அவளது கண்களின் ஆழம் தெரிந்தது. ஏதோ முக்கியமான விஷயம் பேசப் போகிறாள் என்று நினைத்தான்.



"நந்தா நான் இப்படி சந்தோஷமாயிருந்து வெகுகாலம் ஆகி விட்டது" என்றவள் தொடர்ந்தாள், "உம்மைப் பார்த்த உடனேயே எனக்கு நம்பிக்கை வந்தது. நம் இருவருடைய புனர் ஜென்மம் ஆரம்பமாகும் தருவாய் வந்துவிட்டது." இவ்விதம் கூறிய அவள் குரலில் குதூகலம் தொனித்தது.

"இந்த ஆண்டு தான் நான் உம்மை முதன்முதலில் பார்க்கிறேன். ஆனாலும், நீ எனக்குப் புதியவர் அல்ல; ஜன்ம ஜன்மமாக உம்முடன் பழகி வந்திருக்கிறேன். உம்மைக் காட்டில் பார்த்தும், புதிய மனிதராகவே எனக்குத் தோன்றவில்லை" என்றாள்.

வெளிப்படையாக இவ்வளவு பேசினாலும் சுவாதியின் மனம் குழப்பத்தில் தடுமாறியது. ஒரு மனது எச்சரித்தது. "இது எனது கடைசி சோதனை. ஆசைகாட்டி வழி தடுமாறுகிறேனா என்று நடராஜன் பார்க்கிறான்."

நடேசனை நினைத்து "உம்மையன்றி என் மனதில் வேறெதுவும் இடம்பெறாது. வேறு யாருக்கும் என் நாட்டியம் இல்லை. ஆடல் பாடல் இல்லை. இன்னொருவனுக்குக் காலத்தை நீட்டுவது இல்லை" என்று நினைத்தவள், அவ்வாறே அடம் பிடித்து வண்டியில் மாடு கட்டி தில்லைக்குப் பிரயாண மானார்கள். அவளையறியாமல் இந்தப் புதிய உணர்வு எப்படி வந்தது என்று குழம்பினாள்.

உலக ஆசைகளையெல்லாம் வேண்டாமென உதறியவளுக்கு இப்படி மனதில் சலனமா? ரொம்பவும் பிசகாயிற்றே? லட்சியம் உறுதியாய் இருந்தால் அப்படி ஆகக்கூடாதல்லவா? திருவதிகையில் குரு என்ன சொல்வார். "ஆயிரம் பேர் நடனத்தைப் பார்ப்பான். உடலின் வெவ்வேறு பாகத்தையும் பார்ப்பான். ஆனால் நீ கவலைப்படக்கூடாது. உனது ஒருமித்த நோக்கம் இந்த தெய்வீகக் கலையின் மீது மட்டுமே இருக்க வேண்டும்" என்பாரல்லவா?

"லட்சியம் என்று நினைத்தது இவன் மேல் உள்ள பிரியத்தினால் கலைகிறதே? மனதுக்குள் செய்து வைத்துக் கொண்ட தீர்மானம் ஒரு அரண் என்றல்லவா நினைத்தேன். இப்படிக் காமன் அம்புகள் அதைத் தாக்கவே பொலபொல என உதிர்கிறதே?"

ஆனால் அவளே பதிலும் சொல்லிக் கொண்டாள். "எனக்கும் ஆசையாயிராதா? காதல் வாராதா? சராசரிப்

பெண்ணாய் என்னால் வாழமுடியாதா?" காதல் கலியாணம் என்று சராசரிப் பெண்களின் ஆசாபாசங்களெல்லாம் தனக்கு இல்லாமற் போயிற்றே என்ற ஏக்கம் வந்துவிட்டது சுவாதிக்கு.

"நடராஜன் வேண்டாம் என்றால் அம்மா செல்வந்தர் எவனையாவது அழைத்து வந்துவிடுவாள் படுக்கை அறைக்கே." அந்த நினைப்பு வந்தபோது "இந்த ஊரே நமக்கு வேண்டாம். கடல்களைக் கடந்து தூரதேசங்களுக்குச் செல்வோம்" என்று நந்தன் கால்களைப் பிடித்துக் கெஞ்சவேண்டும் போலிருந்தது.

ஆண்களின் கண்களில் ஒரு வித ஏக்கத்தைப் பார்த்திருக்கிறாள். "இவள் நமக்குக் கிடைக்க மாட்டாளா?" என்ற காமத்தையும் பார்த்திருக்கிறாள். அப்போது பார்ப்பவன் மனதால் தன்னைத் துகில் உரிக்கிறான் என்று தெரியும். ஆனால் நந்தனின் கண்களில் தெரிவது வேறு ஒரு உணர்ச்சி. கண்களை நோக்கியே பேசுவான். அவனது பார்வை வேறு எவ்விடத்துக்கும் செல்லாது. 'இதுதான் இதிகாசங்களில் வரும் காதலா?' என்று நினைப்பாள்.

தினந்தினம் இருவருக்கும் இடையேயிருந்த தூரம் குறுகிக் கொண்டிருந்தது. இருவருக்கும் வாழ்க்கை குறிக்கோளகளுக்கு இடையூறாக அந்த நெருக்கம் இருக்கும் என்று தெரியும்தான். எனினும் வேறு யோசனை ஒன்றும் செய்வதற்கு அப்போது நேரம் இருக்கவில்லை.

அதுவும் சுவாதிக்கு முடிவெடுக்கும் தேதி குறிப்பிடப்பட்டு வெகு அருகிலிருந்தது. "இன்னும் இரு வாரங்களில் நடராஜரை மணமுடிக்க வேண்டும். நான் ஏன் இப்படிக் கடைசி நிமிடத்தில் சலனப்படுகிறேன்" என்று தன்னைத் தானே கேட்டுக் கொண்டாள்.

முடிவெடுக்கும் நேரம் நெருங்குகிறது என்றவுடன் தோழி சுகந்தியை நாடினாள். தோழியிடம் புலம்பினாள். "என்னை அவன் கானகத்தில் சிறைப்பிடித்திருந்தால் கூட சந்தோஷப்பட்டிருப்பேன். முடிவெடுக்க சுலபமாய் இருந்திருக்கும். ஆனால் காட்டில் 'இனி வாழ்க்கை முழுவதும் என் முகத்தில் விழிக்காதே! அதுதான் உனக்குத் தண்டனை!' என்று சொல்லி அனுப்பி விட்டான். ஆனால் என்றாவது அவனே என்னைத் தேடி வருவான் என்று எனக்கு அவன் கண்கள் சொன்னது. அதுவும் உண்மையானது. இனி நடராஜரின் பிரச்சனை மட்டும் தான் இருக்கிறது."



"ஆகா! இப்போது நடராஜர பிரச்சனையாகி விட்டாரா?" என்றாள் தோழி குறும்பாக.

" ச்சீ அப்படியில்லையடி. ஏதோ குழந்தைப் பிராயத்திலே சிறுபிள்ளைத்தனமாக எடுத்த முடிவு. கடவுள் எனது மனதை மாற்றிக் கொள்ள ஒரு சந்தர்ப்பம் கொடுக்கக்கூடாதா?" என்றவள் கண்களில் கண்ணீர் வெளிப்பாயத் தயாராக இருந்தது.

"நந்தனின் வரவு என் மனதைக் குழப்பி விட்டது. இந்த கணத்திலேயே என்னுடைய பூரண அன்புக்கு உரியவராயிருந்த நடராஜர் ஐம்பொன் சிலையாய்த் தெரிகிறார். நந்தன் என் காதலனாய்த் தெரிகிறான்."

எனினும் கடமையென்று ஒன்றிருந்ததே என்று உணர்ந்த சுகந்தி "ஆம்மா, அவன் கொள்ளைக்காரன்" என்றாள்.

"அவன் மீது உயிருக்குயிரான நேசம் நான் வைத்திருக்கிறேன். அவனுடைய தொழிலைப்பற்றி எவ்வளவு குறைகள் மனதில் தோன்றினாலும் அவ்வளவையும் மீறி அவன் மீதுள்ள பிரியம் மேலோங்கி நிற்கிறது. அவன் கொள்ளைக்காரன் என்று தெரிந்த போதும் அவன் மீது எனக்கிருந்த பாசம் சிறிதும் குறையவில்லை."

"அம்மா, என்னவொரு அபகீர்த்தி நேரும் என்று நினைத்துப் பாருங்கள். நாம் தில்லைக்கு வந்ததின் நோக்கம் எல்லோருக்கும் தெரியும். தெருவெங்கும் எல்லோரும் உம்மை தெய்வத்தின் துணையென காலில் விழுகிறார்கள். இப்போது உமது மனதில் சந்தேகமும சலனமும ஏற்பட்டளாமா?"

"உண்மைதானடி. அதை நினைக்கும்போது என்னால் சகிக்க முடியவில்லை. நான் கடவுளுக்கு அர்ப்பணமாகப் போகிறேன் என்று சொல்லி வந்த போது திருவதிகையில் அன்பும் அபிமானமும் கொண்ட மக்கள் என் காலில் விழுந்தனர். எல்லோருடைய மனத்திலும் பயபக்தியும் மரியாதையும் தோன்றி வழியனுப்பினார்களே. இப்போது நான் காதல் வயப்பட்டு இருக்கிறேன் என்று தெரிந்தால் பொய்யும் புளுகும் சொல்லி ஊரை விட்டுச்சென்று விட்டாள் என்றல்லவா நினைப்பார்கள். எல்லோரும் நான் செய்த அந்த சபதத்தை அடியோடு மறந்துவிட வேண்டுமென விரும்புகிறேன்."

வீட்டின் பக்கம் திரும்பினாள். "அங்கே பார். எல்லோரும் என்னுடைய பிரார்த்தனை நிறைவேறும் காட்சியைக் கண்ணால் பார்த்தால் போதும்; மற்றபடி எது எப்படியானாலும் ஆகிவிட்டுப்

போகட்டும் என்று இருக்கிறார்கள். என் ஆசைகள் நிராசைகளானால் கூடப் பரவாயில்லை என்று காத்திருக்கிறார்கள்."

சுகந்தி பதிலேதும் சொல்லவில்லை. சுவாதி மனதில் இருந்தவற்றையெல்லாம் தானாக கொட்டிவிடட்டும் என்று காத்திருந்தாள்.

"சிற்றம்பலத்தில் அரங்கேற்றமன்று அற்புதமாய் ஆட்டம் ஆடி அந்த நடராஜரையே திகைக்கச் செய்ய வேண்டுமென்றும் எண்ணுவேன். அந்த நாள் வருவதற்குள்ளே நடனக் கலையிலே சிறந்த தேர்ச்சியடைந்துவிடவேண்டுமென்று வெறியுடன் செயல்படுவேன். ஆனால் இந்தக் காதல் எப்படி நடுவே முளைத்தது? ஆனால் சத்தியமாகச் சொல்கிறேன். அவன் அழகைக் கொண்டோ காம ஆசைகளினாலோ இந்த ஈர்ப்பு ஏற்படவில்லை. ஜன்ம ஜன்மமாய்த் தொடரும் உறவு போலல்லவா இருந்தது. இதுவே வேறு சந்தர்ப்பமென்றால் நாங்கள் இருவரும் பாக்கியசாலிகள்தாம். காதலின் சக்தி எங்கள் விஷயத்தில் முற்றும் உண்மையாயிற்று. இரண்டு பேருக்குள் ஒத்த உணர்ச்சி இருக்கும் பட்சத்தில், தலைசிறந்த உறவு முற்றும் பொருத்தமானது! ஆனால அப்படியில்லையே? காரணமில்லாமலே திடீர் திடீர் என்று உறுதிக்கு பங்கம் உண்டாகிறது. ஏதாவது விபரீதம் நடக்குமோ என்னவோ தெரியவில்லை. இந்தச் சிக்கலுக்கு என்ன வழி என்று தெரியுமா? தெரிந்தால் சொல்ல வேணும்!" என்றாள்

சற்று நேரம் என்ன மறுமொழி சொல்லுவது என்று அவளுக்கும் தெரியவில்லை. பின் சுகந்தி "அதில் வியப்பு ஒன்றுமில்லை சுவாதி. காதல் கொடுக்கும் தைரியம் அசாத்தியமானது. இந்த நிலைமையில் துணிச்சலாக ஒரு முடிவெடுக்க வேண்டும். ஒப்புக்கொள்கிறேன். ஆனால் சொந்த ஆசையை வெளிப்படுத்திக் கொண்டு முன்வர விரும்பக்கூடிய நிலையில் நீ இல்லை."

கொஞ்ச நாளாகவே சுவாதியை உற்று கவனித்த சுகந்தி அவள் முகத்தில் வேறொரு சாயல் பரிணமித்தது என்று புரிந்து கொண்டாள். அவளுடைய வேல்விழிகள் அகண்ட நயனங்கள் ஆயின. கன்னங்கள் மின்னின. "ஈசன் சேவை மார்க்கமே உத்தமமான மார்க்கம் என்றல்லவா கிளம்பி வந்தாள். இப்போது நடேசனைக் கைவிட்டுக் கள்வனைக் கைப்பிடிக்க அல்லவா நினைக்கிறாள். நடேசன் சும்மாயிருப்பானா?"



"நான் நினைத்தபடியே ஆயிற்று" என்பதைப் போல சுற்றி பார்த்தாள். அவளுக்குப் பார்ப்பதற்கு இது ஒரு நாடகம் போலிருந்தது. அடுத்தது என்ன நடக்கப் போகிறது என்று பார்க்க ஆர்வமாயிருந்தது. ஆனால் சுவாதி மனம் நோகாமல் இருக்க வேண்டும் என்று மட்டும் ஆண்டவனை வேண்டிக்கொண்டாள். ஏதோ விசேஷ சம்பவங்கள் நடக்கப் போகின்றன என்று மட்டும் தெரிந்தன. சுகந்தியும் மெல்லிய புன்னகையுடன் தலையை அசைத்தாள். அவளது புன்னகை திரும்பிப் பார்த்த சுவாதிக்கு மேலும் மனக் குழப்பத்தை உண்டாக்கிற்று.

* * *

## அத்தியாயம் முப்பத்து ஆறு
## நேசக்கரம்

நந்தனுக்கு வீட்டை விட்டு வெளியே நடமாட முடியாத நிலை. நித்யகண்டம் பூரணாயுசு என்ற திருசங்கு லோக நிலை. வெளியில் சென்றால் தீக்ஷிதரின் ஆட்கள் அவனை அடையாளம் கண்டுகொள்வார்களோ என்ற அச்சம் இருக்கத்தான் செய்தது.

ஆனால் இன்னும் ஒரு இயலாமையும் இருந்தது. தில்லையை விட்டுச் செல்ல முடியாத நிலை அது. தான் இதுவரை வாழ்ந்த நாட்களில் மிக வேறுபட்டவை தற்போது இடம்பெற்றுக் கொண்டிருக்கிறது என்று அவன் அறிந்தான். இதுநாளெல்லாம் நினைத்து நினைத்து ரசித்திருக்கும் சம்பவங்கள் இவை என்று ஆனந்தித்தவனுக்கு காட்டுக்குச் செல்ல ஆசைவரவில்லை.

சில நாட்கள் இங்கிருந்துதான் ஆகவேண்டும் என்று முடிவுக்கு வந்தான் நந்தன். ஆனால் சுவாதியைத் தவிர வீட்டில் யாருடனும் பேச முடியாத நிலை. எல்லோரும் அநாவசியமான விரோத பாவம் தம் பேரில் கொண்டிருப்பதாக உணர்ந்தான்.

காடென்றால் "போகங்களடா" என்றிருப்பான். ஆனால் தன் இயற்கை குணத்துக்கு மாறாக இங்கு தானாக சென்று வலிய ஸ்நேகம் செய்து கொண்டான். அதாவது சுவாதியின் தாயைத் தவிர அனைவரும் அவனைப் பிடித்துப்போகும் அளவுக்கு.

அதுவரை அவன் முன் பவ்யமும் பின்னால் ஏளனப் பரிகாசமாய் இருந்தனர். காட்டில் நடுங்கிவிட்டு இப்போது ஜம்பம்

பேசுகிறாரே என்று அவனுக்கும் கோபம்தான். ஆனால் பொறு மையாய் இருந்தான். உண்மையில் ஸ்நேகம் செய்து கொள்ள முற்பட்டான்.

சில நாளாக ஏதோ ஒரு காரணத்தினால் ஏதோ நினைப்பில் ஆழ்ந்திருந்த சுவாதி நடனப்பயிற்சிக்கே வ வில்லை. வாத்தியக்காரர்கள் தனியாய் இசையை ஒத்திகை பார்க்கும்போது அருகில் ஆர்வமுள்ளவன் போல சென்று அமர்ந்தான் நந்தன். அவர்களோ அவன் இருப்பதைக் காணாதது போல வாத்தியங்களை வாசிக்கத் தொடர்ந்தனர்.

அவனாகச் சென்று அவர்களிடம் பேச்சுக் கொடுக்கலாம் என்று முடிவெடுத்து வித்வானிடம் புல்லாங்குழலைக் கேட்டான். அதை முற்றிலும் எதிர் பார்க்காது பயந்து போன குழல் வாத்தியக்காரர் அதை உடனே கொடுத்துவிட்டார்.

குழலைக் கொடுத்தவரின் மேல் எல்லோருக்கும் கோபம் ஆனால் இதிலும் ஒரு ஆதாயம் இருந்தது. நந்தன் குழலை வாசித்ததைக் கேட்டு பரிகாசம் செய்யலாம். அவன் தான் இப்போது முரட்டுத்தனத்தைக் காட்டுவதில்லையே என்று நினைத்தார்கள். அவர்கள் நினைத்ததில் தவறில்லை. அவ அவன் வாயில் வைத்து ஊதவே முதலில் அபஸ்வரமாய் நாதம் வெளி வந்தது.

சிலர் வாயை மூடி பயத்துடன் நகைத்தனர். தவில் வாசிப்பவர் மட்டும் தைரியத்தை வருவித்துக் கொண்டு "தம்பி இது அடி உதை போலல்ல. இதெல்லாம் கற்க ஆண்டுகள் பலவாகும்" என்று அறிவுரை கூறினார்.

நந்தனுக்கு மனதில் சுருக்கென்றது. எதிலும் தோல்வி யென்பது அவனுக்குப் பிடிக்காது. அதுமட்டுமல்ல. கானகத்தில் பிறந்து வளர்ந்தவனுக்கு இசையொன்றும் புதிதல்ல. பிறந்த நாள் முதல் குயில் பாடக் கேட்டிருந்தான். காற்று மரங்களுக்கு நடுவே இருந்த சொற்ப இடங்களில் ஊடுருவிச் செல்லும் போது வரும் இசையைக் கேட்டிருந்தான். வண்டுகள் ஓட்டையிட்டிருந்த மூங்கில் செடிகளில் அதே காற்று இசைக்கக் கேட்டிருந்தான்.

நந்தன் மீண்டும் குழலை வாயில் வைத்து ஊதத் தொடங்கினான். இந்த முறை கொஞ்சம் கேட்கும்படியிருந்தது. சற்று நேரத்தில் குழல் ஊதியவர் கடைசியாக வாசித்த பாடலை மீண்டும் அதே சுவரத்தில் புல்லாங்குழலை மிக அழகாக வாசித்தான். எல்லோரும் அடுத்தடுத்து அவன் வாசித்ததைக்



கேட்டு மெய் மறந்தனர். சாகித்ய சங்கீதமல்ல. எல்லாம் நாட்டுப் புற பாடல்களாய் வாசித்தான். காட்டுக்குள் வண்டிக்காரன் பயம் போக பாடும் நம்பிக்கைப் பாடல், மதுபோதையில் ஆனந்தமாய்க் கொள்ளையர் பாடும் குதூகலப் பாடல், சில சமயம் வாழ்க்கையில் பட்ட கஷ்டங்களை நினைத்துக் கொள்ளையன் எவனேனும் பாடும் நெஞ்சைத் தொடும் பாடல் என்று அவன் நினைவிலிருந்து குழல் மூலமாக இப்போது வெளிவந்தன.

அசந்து போனார்கள் எல்லோரும். அதைவிட அவன் கொடுக்கும் நேசக்கரம் அது என்று அறிந்தார்கள். அதை ஏற்கவும் முடிவுசெய்தனர். அவர்கள் யாருக்கும் நந்தனுடன் தனிப்பட்ட முறையில் விரோதம் எதுவும் கிடையாது. காட்டில் அவர்களை ஒன்றும் செய்யவில்லை என்பது நன்றிக்கு உரியது.

போகப் போக மற்றவர் சுபாவமும் ஓரளவு மாறிவிட்டது. அவனைக் கண்டு பயந்து ஒதுங்கியவர்கள் நெருக்கமானார்கள். துணிச்சலை வருவித்துக் கொண்டு அருகில் வரத் தொடங்கினர். ஒரிரு நாட்களில் பேசினர். அவனுடன் ஸ்னேகமானார்கள்.

விரைவில் அவனால் எந்த ஒரு வாத்தியத்தையும் உடனே கற்றுக் கொள்ள முடிந்தது என்றும் எந்த ஒரு பாட்டையும் பாட முடிந்தது என்றும் அறிந்தனர்.

"இனி இவரையே இசைமீட்டச் சொல்லிவிடலாம். அப்போதாவது சுவாதி ஒழுங்காகப் பயிற்சிக்கு வருவாள்" என்று யாரோ சொன்னவுடன் எல்லோருக்கும் கொல் என்று சிரிப்பு வந்தது.

இதையெல்லாம்விட அவர்கள் ரசித்தது அவன் கதை சொல்லும் விதம் தான். பின் அவன் பேச்சில் இருந்த நகைச் சுவையைக் கண்டு தினம் தினம் அவனைச் சுற்றியே அமர்ந்து கதை கேட்கத் தொடங்கினர். சில நேரங்களில் அவன் நடுவே அமர்ந்து கதை சொல்ல எல்லோருமாய் சுற்றியமர்ந்து கைதட்டி கேலிகெலி செய்து ரசிப்பார்கள். கதவோரத்திலிருந்து அதை ரசிப்பாள் சுவாதி.

ஆனால் சுவாதியின் தாய்க்கு மட்டும் வயிற்றில் புளியைக் கரைத்தது. அவனிடம் மகள் அதிக அன்பு வைத்திருக்கிறாள் என்பதிலேதான் பயம். இப்போது தன்னைத் தவிர எல்லோரும் கொள்ளைக்காரனின் வலையில் விழுந்துவிட்டனர் என்று அதிருப்தி.

நந்தனுடன் மிகவும் ஸ்நேகமானது தவில்காரர்தான். வாத்தியக்காரர்களில் மிக மூத்தவர் அவர்தான். எல்லோரும் அவரைக் கூப்பிடுவது போல நந்தனும் அவரை "அண்ணா" என்றே அழைத்தான். அடிக்கடி இருவரும் பல மணிநேரம் மற்றவரின் அனுபவங்களைப் பகிர்ந்து கொள்ளும் எண்ணத்தோடு பேசிக்கொண்டிருப்பார்கள்.

அப்படித்தான் ஓர் இரவு மாடத்தின் மேலிருந்து பார்க்கையில் வானத்தின் அடிப்புறத்தில் தங்க நிறமான நிலவு தெரிந்த சமயம். சிவப்பு தங்கம் வெள்ளி என்று நிறம் மாறிய நிலவின் அடியில், தில்லை கோபுரம் தெரிந்தது. சற்று நேரம் அந்தக் காட்சியை உற்று நோக்கிக் கொண்டிருந்தார்கள் இருவரும்.

அந்தக் கோயிலை நந்தன் பார்த்தபோதெல்லாம் அந்தப் புரியாத புதிர் நிறைந்த இரவு நினைவுக்கு வந்து உடலெங்கும் மயிர்க்கூச்சல் எடுக்கும். பின் நந்தன் தன் மனதில் உதித்த சந்தேகத்துக்கு நிவர்த்தி தேட வேண்டும் என்று முடிவு செய்து கோயிலை சுட்டிக் காட்டினான் தவில்காரருக்கு. அவன் சுட்டிக் காட்டிய திக்கில், தவில்காரரும் பார்த்தார். அடர்ந்த மரங்களுக்கு இடையே சிற்றம்பல விமானங்கள் காணப்பட்டன.

"அண்ணா, இந்தக் கோயிலுடன் ஒரு அரசனும் ஒரு சாமியாரும் சம்பந்தப்பட்டிருக்கிறார்கள். எனக்கு அதைப் பற்றிச் சொல்லேன்."

அவரும் "பல அரசர்கள் இந்தக் கோயிலுக்கு மானியம் கொடுத்திருக்கிறார்கள். பல சிவனடியார்கள் இந்தக் கோயிலுக்குத் திருப்பணி செய்திருக்கிறார்கள். யாரென்று சொல்வேன்?"

யோசித்துவிட்டு சொல்ல ஆரம்பித்தார். "மருள் நீக்கியார் என்னும் இயற்பெயர் கொண்ட நாவுக்கரசர் தேனினும் இனிய தமிழ்மொழியில் சிவபக்தி ததும்பும் பண்களையும் தாண்டகங்களையும் அமுத வெள்ளமாகப் பொழிந்து வந்தார். சாமியார்போல மான்தோல்மேல் சொகுசாய் அமர்ந்தபடியல்ல. பின் எப்படித் தெரியுமா? கோயிலைச் சுற்றியிருந்த புல் பூண்டை அகற்றி உழவாரப்பணி செய்து கொண்டே பாடினார்."

"அவர் அரசனுடன் இந்தக் கோயிலுக்கு வந்தாரா?" என்று வினவினான் நந்தன்.



"இல்லை, பல்லவ அரசனுக்கு பயந்தே இங்கே இருந்தார்."

"இப்போது நான் சொல்வது அவரில்லை. ஒரு அரசனும் ஒரு ஞானியும். அன்னியோன்யமாக இருந்தனர். உயிர்த் தோழர்கள் போலப் பழகினர்."

பின் மற்றும் ஒன்று நினைவுக்கு வரவே "ஓரே சமயத்தில் ஒரு அரசனும் ஒரு சாமியாரும் இந்தக் கோயிலில் ஓலைகளைத் தேடி வந்தனரா?" தவில்காரர் சற்று யோசித்தார். "எனக்கு ஒரு சம்பவம் ஞாபகம் வருகிறது."

ராஜராஜனும் நம்பியடிகளும் தேவார ஓலைகளை இங்கு கண்டுபிடித்ததைப் பற்றித்தான் கேட்கிறான் என்று முடிவு கட்டிக்கொண்டு "ஏன் கேட்கிறாய்?"என்றார்.

அந்த அறையில் பார்த்தவர் மீண்டும் நந்தன் கண் முன் தோன்றினார். தன்னையறியாமல் அந்தக் காட்சியை விவரிக்கத் தொடங்கினான். "ஆறடி உயரத்துக்குமேல் வளர்ந்திருந்த ராஜ களை கொண்ட ஆஜானுபாகு; காவி வஸ்திரம் தரித்த சைவ சந்நியாசியுடன் வந்தார். சாமியாரின் முகத்தில்தான் என்ன தேஜஸ். இருவரும் ஓலைகளில் கரையான் வந்தவுடன் அழுதார்களே பார்க்கவேண்டும்."

"இந்தச் செய்திகள் எல்லாம் உனக்கு எப்படித் தெரியும்?"

"நான் அவர்களைப் பார்த்தேன்."

சிரித்தார் தவில்காரர். "முன்னூறு ஆண்டுகளானது நந்தா! உனக்கென்ன அவ்வளவு வயதா ஆகிறது? ராஜராஜன இறந்து ஆண்டுகள் பலவாயின. அவன் வம்ஸமே இன்று இல்லை."

நந்தனுக்குப் புரியவில்லை. 'அந்த இருவரும் ஏன் அவன் கனவில் வந்தனர்?' உடம்பில் ரோமங்கள் எழுந்து நின்றன. தன் கட்டுப்பாட்டுக்கு மேல் காரியங்கள் நடந்தால் அவனால் சகித்துக் கொள்ளமுடியவில்லை. தவில்காரரும் நந்தன் ஏதோ கனவு கண்டிருக்கிறான் என்று விட்டுவிட்டார். இருவருக்குமே பேச்சை மாற்றினால் பரவாயில்லை என்று தோன்றியது.

வீட்டில் எல்லோருடைய போக்குவரவுகளையும் கவனித்து வந்த நந்தன் அவரிடம் "எதற்காக இவ்வளவு வேலைகளும் நடைபெறுகின்றன?அர்த்தராத்திரியில் கூட ஒத்திகை பார்க்கும் அளவுக்கு என்ன அவசரம்?"என்றான்.

"உனக்குத் தெரியாதா?" என்று அவர் வியப்புடன் கேட்டார்.

"இது ஒரு புனிதமான தெய்வீக சேவை" என்று சொல்லும் போதே அவர் குரல் நடுங்கிற்று.

தவில்காரரை உற்றுப் பார்த்துவிட்டு, "என்ன ?" என்றான்.

"மானிடரை மறந்து இறைச் சேவையை யவ்வள காலத்தில் ஏற்றுக் கொள்வது ஒரு கடினமான வேலைதானே! எனினும் திருவதிகையில் இருந்தவரை அவளுக்கு வேறு நினைவே கிடையாது! ஆனால் இப்போது கொஞ்சம் ஞாபகப்படுத்த வேண்டும் போலிருக்கிறது" என்று ஓரக் கண்ணால் நந்தனைப் பார்த்தார்.

அவன் பதிலுக்குக் காத்திராமல் தொடர்ந்தார். "இந்த விழா முடிந்தவுடன் சுவாதியைக் கடவுளுக்கே கலியாணம் செய்து வைத்து விடுவார்கள். பின் மானிடருடைய இச்சை களுக்கெல்லாம் அப்பார்ப்பட்டவள் அவள்" என்று சொன்னார்.

"அவள் நடேசன் முன் ஆடும் காட்சியைக் காண எல்லோருக்கும் ஆவலாய் இருக்கிறது. சூரியர் சந்திரர் முதற் கொண்டு தேவர்கள் யாவரும் அவ்வளவு பேரும் சொல்லி வைத்தாற்போல வேலையை நிறுத்திவிட்டு இவள் நடனத்தைப் பார்ப்பார்கள். நாங்களெல்லாம் எங்கள் வாழ்வின் உயர்ந்த லட்சியத்தை அடைந்துவிட்டோம் என்று அறிவோம்."

பேசும்போதே அவர் மனதில் தெளிவாய் அந்தக் காட்சி புலப்பட்டது. கண்களில் அந்தப் பெருமை ஜுவாலை போலப் பிரகாசித்தது. ஆனால் நந்தனின் காதலைப் பரிகசித்தது.

அறையிலே குடிகொண்டிருந்த நிசப்தம் ஊசிவிழுந்தால் கூட இடி போலக் கேட்கும் போலிருந்தது. தவில்காரரின் வார்த் தைகள் அவனுடைய நெஞ்சையே ஊடுருவிப் பதம் பார்த்தன. 'தன் காதுகள் கேட்பது உண்மையா ?'

இருதயம் அப்படியே நின்றுவிடும் போலிருந்தது! "என்ன ? பிழைப்புத் தேடி தில்லைக்கு இந்தக் குடும்பம் குடி பெயர்ந்திருக்கிறது என்று நினைத்தால், நடேசனை மணக்கப் போகிறாளா தன் காதலி ?"

சம்பவங்களுக்குக் காரணங்களை அறிந்தபோது அவனுடைய மனம் பெரும் அளவுக்கு சலனம் அடைந்தது. அவரது வார்த்தைகள் செவி வழியாகப் புகுந்து மண்டைக்குள் எழுந்த பிரதித்வனி எல்லாம் சேர்ந்து இன்னதென்று விவரித்துச் சொல்ல முடியாத வேதனையாய்த் திரண்டு எழுந்தது. நடுக் கடலில் நீச்சல் தெரியாமல் சிக்கியவன் போலத் தத்தளித்தான்.



சூறைக்காற்றும் பெருமழையும் சேர்ந்து அடிப்பது போலயிருந்தது. உணர்ச்சி மிகுதியினாலும் அவனுடைய கண்களில் கண்ணீர் வந்து நிறைந்து விட்டது. காரணந்தெரியாத பயமெல்லாம் விஸ்வரூபம் எடுத்தன. 'இதிலும் தனக்குத் தோல்வியா ?'

இத்தனை மனக்குழப்பங்களுக்கிடையே ஒன்று மட்டும் மிகத் தெளிவாயிருந்தது. அவனது எல்லாக் கஷ்டங்களுக்கும் நடேசனே மூலகாரணமாயிருந்தான்.

'ஏன் இந்த நடேசன் தான் ஆசைப்படுவதற்கெல்லாம் போட்டி போடுகிறான் ? அவன் ஏன் துரத்தித் துரத்தி என்னைத் தோற்கடிக்கிறான் ?" தோல்வியே அறியாத வீரனுக்கு மனது கனத்தது.

அப்போது பார்த்து நடேசன் கோயிலின் ஆலாட்சி மணி ஓங்கி அடித்தது. மணியோசை ஒரு விஷயத்தை நந்தனிடம் பறை சாற்றித் தெரிவித்தது. "உனக்கும் எனக்குமே போட்டி. இதுவரை தோற்று துரும்பாய்ப் போய், பெண்ணின் முந்தானைக்குப் பின் ஓடி ஒளிந்திருக்கிறாய். உன்னைத் தோற்கடிக்க எனக்கு இன்னும் ஒரு சந்தர்ப்பம் வருகிறது. பின் எங்கு சென்று ஒளிவாய் ?" என்று நடேசன் கேட்பது போலிருந்தது.

என்னவெல்லாமோ ஆகாசக் கோட்டைகளைக் கட்டிக் கொண்டிருந்தவனுக்கு அடிக்குமேல் அடி.

எல்லாம் ஒருவனாலே ?

'எனக்கு ஓரே போட்டி நடராஜனா ?'

ஆடைக்குள் உடம்பெல்லாம் சொட்டச் சொட்ட வியர்த்திருந்தது. நந்தனுக்கு மூச்சே நின்றுவிடும் போலிருந்தது.

வீட்டுக்குள் விரைந்து சென்று 'அவனா நானா ? நீயே முடிவு செய்' என்று அவள் மோவாய்க்கட்டையைப் பிடித்து உலுக்கிக் கேட்கவேண்டும் போலிருந்தது. நந்தன் குழம்பினான். காலத்தின் ஆரம்பத்திலேயே இன்னாரக்கு இன்னார் என்று பிரம்மன் எழுதி வைப்பான் ஏட்டில். என் பெயருக்கு எதிரே இவள் பெயர் இருக்குமோ ? இல்லை நடேசனின் பெயர் இருக்குமா ?

சுவாதியின் நிலைமை என்ன ? அவளுக்கு நன்மை யானது எது ? என்னுடன் காதலா ? இல்லை நடேசன சேவையா ? இந்தப் பொருத்தமில்லாத காதலினால், அவளுக்கு உண்மையில் நன்மை உண்டாகுமா ?

'உன்னை எனக்குப் பிடித்திருக்கிறது. ஆனால் நான் நடராஜருக்குச் சொந்தமாகப்போகிறேன். அதில் எனக்கு

விருப்பம் இருக்கிறதா என்று கேட்காதே. அது என் கர்ம வினை என்று அவள் ஒரேயடியாகச் சொல்லிவிட்டால்?

'ஆனால் இப்போதுதான் என் மந்த மதிக்கு புலனாகிறது. இவளையொத்த வடிவழகி மூவுலகிலும் இல்லை. இவளைப் பார்ப்போருக்கெல்லாம் உடல் நரம்புகளெல்லாம் சுண்டி விட்டு உள்ளங்களை உவகை கொள்ளச் செய்தன. எனினும் மானிடரிடம் போட்டி வந்தால் சமாளித்து விடலாம். இப்போது நடேசனின் முகத்தில் கரியைப் பூசவேண்டும். ஜெயித்துக் காட்ட வேண்டும். அதைவிட எனக்கு ஆனந்தமளிப்பது வேறொன்று மிராது. ஆனால் நடேசன் ஒரு சூனியக்காரன். தான் திருட வருவதை முன் கூட்டியே அறிந்து தீக்ஷிதரை ஏவி விட்டவன் அவன்' என்று நினைத்தவுடன் பயம்.

"எப்பேர்ப்பட்ட ஒரு சக்தியை எதிர்கொள்கிறோம். அதுவும் நம்மைத் தோற்கடித்த சக்தியை மீண்டும் சந்திக்கத் துணிகிறோம். ஆகா தெரியாமல் காட்டை விட்டு வந்தேனே?" பழைய காலத்தை நினைத்து அவன் பெருமூச்சு விட நேரந்தது.

"இன்னும் கொஞ்ச நாளிருந்தால் இங்கு ஒருவரையொருவர் பிரிந்து ஒரு நிமிடமும் உயிர் வாழ முடியாது என்ற நிலைமை ஏற்பட்டுவிடும். பின் என்றென்றும் எவ்விடத்துக்கும் செல்ல முடியாது. அதற்குப் பின் எங்களை நடேசனின் பெயர் சொல்லிப் பிரித்தனரென்றால் உயிர் வாழ்வதே கஷ்டம்" என்ற முடிவுக்கு வந்தான்.

இதெல்லாம் ஒரே ஒரு கணந்தான்; மறுகணத்தில் தலைகால் தெரியாமல் காற்றாய்ப் பறந்து காட்டை நோக்கி ஓடவேண்டும் போலிருந்தது.

* * *

## அத்தியாயம் முப்பத்து ஏழு

## நேருக்கு நேர்

அதிகாலையில் சப்தம் கேட்டது. காட்டிலேயே பிறந்து வளர்ந்த நந்தன் அதிர்ந்து போகும் அளவுக்கு. தூக்கி வாரிப் போட்டுக்கொண்டு எழுந்தான்.

"நம சிவாய சிவாய நமஹ" என்பன போன்ற எத்தனையோ விதவிதமான கோஷங்கள் வானத்தை எட்டும்படி பதினாயிரம் குரல்களிலே எழுந்தன. காட்டில் இவ்வளவு மனி



தர்களின் கண்டங்களிலிருந்து கோஷங்கள் எழுந்து பழக்கமில்லை அவனுக்கு.

என்னவென்று புரியவில்லை. ஓடி வந்து பலகணி வழியாக வெளியே எட்டிப் பார்த்தான். தெருவில் மக்கள் கடல். பிறந்ததிலிருந்து நந்தன் கண்டிராத கோலாகலத் திருவிழா இது. அவன் வினவலுக்குப் பலகணியில் ஏற்கனவே நின்றிருந்தவர்கள் அவனுக்கு விளக்கினர். ஊரெல்லாம் கோலாகலம் நடேசனின் தேர்ப் பிரவேசம்தனை முன்னிட்டு என்றார்கள்.

தேர் எப்போது வருமோ என்று ஆவலுடன் எதிர்பார்த்துக் கொண்டு சாலையெங்கும் வெளியூர்க்காரர்கள் இருந்தார்கள். தில்லைவாசிகளோ நடராஜர் ஊர்வலமாய்ச் சென்றபோது வரவேற்க காலையிலிருந்தே வாசலில் பல வர்ணக் கோலங்கள் போட்டுக் கொண்டிருந்தார்கள். சுவாதியின் வீட்டிலும் தோழிகளும் சேடிப் பெண்களும் கோலத்தை இட்டு வருவோர் போவோரெல்லாம் அதைப் பாராட்டுவதைக் காது குளிரக் கேட்கவும் அதைத் தற்செயலாக யாரேனும் கலைத்துவிடுவார்களோ என்ற பயத்திலும் அருகிலேயே நின்றார்கள்.

நந்தன் அதிர்ந்து போனான். "நடேசனே தன்னைத் தேடி வருகிறானா? கூடவே அந்தக் கிழவரும் வருவாரே? என்ன செய்வது?" என்று பதறினான்.

இவ்வளவு நாள் வெளியே சென்றால் "அட பாவி! இங்குதான் இருக்கிறாயா?" என்று யாரேனும் தோளின் மீது கையை வைத்து விடுவார்களா என்ற பயம் இருக்கத்தான் செய்தது. அதனால் தான் வெளியே செல்லவேயில்லை. இப்போது வாசல் தேடி வந்து விட்டனரே. நிகழ்வுகள் எதும் அவன் கையில் இல்லையே என்று பயம் கொண்டான் நந்தன்.

தினந்தினம் தில்லையில் கொண்டாட்டம்தான் என்றாலும் இன்று வேறுவிதமான திருவிழாக் கொண்டாட்டமாயிருந்தது. நந்தன் தில்லைக்கு விஜயம் செய்ததிலிருந்து கொண்டாட்டமில்லாமல் நகரில்லை. எனினும் இன்றுபோல் என்றும் இல்லை.

அரசர்கள் வருவார்கள் செல்வார்கள். ஆனால் இந்த நாடானது நிரந்தரமாக நடேசனுடையது. நடேசன் தன் நாட்டைப் பார்வையிட வருகிறான் என்று அவன் மேல் விசுவாசம் கொண்ட நாட்டினர் திரண்டு வந்து விட்டனர். தில்லை நகரைச் சுற்றிலும்

நாலு காத தூரம் வரை உள்ள கிராமங்கள், பட்டணங்கள் எல்லாம் காலியானது.

அந்தத் திருவிழாவின் உச்சகட்டமாக சக்கரவர்த்தி பட்டத்து யானையின் மீது அம்பாரியில் அமர்ந்து நகர் முழுவதும் பவனி வருவது போல் பிரம்மாண்டத் தேரின் மீது மாடவீதிகளில் வந்தார் நடன சக்கரவர்த்தி . வீதி வழியே வந்த நடேசனின் பட்டணப் பிரவேச ஊர்வலம் கண்கொள்ளாக் காட்சியாயிருந்தது. ஜீவராசிகள் தனையெல்லாம் மகிழ்விக்க ஆனந்த நடனம் ஆடியவன் தன் தேரின் மீது பூர்ண எழிலுடன் கொலுவீற்றபடி, தன் நாட்டைப் பார்வையிட வருகிறான்.

"நாள் முழுவதும் தேர் மாடவீதிகளில் இருக்கும். இன்றிரவு தேர் கிழக்கு வாசல் தேரடிக்குச் சென்ற பிறகு நடராஜர் மீண்டும் வீட்டுக்குள் செல்வார். பின் களியாட்டம், சாமியாட்டம், குரவைக் கூத்து எல்லாம் நடைபெறும்" என்றார்கள்



நந்தனிடம்.

பலகணியில் இருந்து எட்டிப் பார்த்தான் நந்தன். பக்தர்களெல்லாம் ஆனந்தத் திருவிழா கொண்டாடிக் கொண்டிருந்தனர். நகர மாந்தர்கள் - ஸ்திரீகளும் புருஷர்களும் அழகிய ஆடை



ஆபரணங்கள் பூண்டு தெரு ஓரங்களில் கும்பலாக நின்று கொண்டிருந்தார்கள். ஆங்காங்கே பலவகை வாத்தியங்கள் முழங்கிக் கொண்டிருந்தன. மாடவீதியின் கடைசியில் ஜனக் கூட்டத்துக்கு நடுவில் இருந்தது தேர். பெரும்பாலும் நின்றபடிதான் இருந்தது. ஆனால் திரளான மக்களின் போற்று தலை ஏற்றுக்கொண்டு பின் கொஞ்சம் நகர்ந்தான் நடேசன். தங்கள் இருப்பிடத்தைத் தேர் கடந்த பின் மானிட ஜன்மம் எடுத்ததற்குப் பூரண பாக்கியம் அடைந்துவிட்டோம் என்று தேர் சென்ற பாதையைத் தொட்டுக் கண்களில் ஒத்திக்கொண்டும் நமஸ்கரித்தும் நன்றி சொல்லிக் கொண்டிருந்தனர்.

நல்ல தேகக்கட்டு வாய்ந்த ஊர் மக்கள் தேர் வடத்தை இழுத்தனர். ஆயிரம் கரங்கள் பிடித்து வடம் இழுத்ததால் உந்தப்பட்டு ராட்சச சக்கரங்கள் சுழன்றன. ஓரிரு சுத்துதான். பின் சக்கரத்துக்கு அடியில் கட்டையைப் போட்டு நிறுத்தி அடுத்த வீட்டார் அர்ச்சனை செய்தனர். மெல்ல நடக்கும் இந்த வைபவத்தை தீக்ஷிதரும் சரி தேர் இழுப்பவர்களும் சரி பெரிதாக எண்ணவில்லை.

வானில் கதிரவனின் கொழுந்து விட்டெரிந்த அக்கினியின் வெப்பத்தை வெளியே காண முடிந்தது. எனினும் நடேசன் திருப்பாதங்களில் சாஷ்டாங்கமாக வணங்கித் தேரின் முன்னால் எல்லோரும் விழுந்தனர்.

மனிதர்களின் குரல்கள் ஜயகோஷம் செய்தன. ஊர்வலத்தின் முன்னணியில் பலவகை வாத்திய கோஷ்டிகளும், வடம் இழுத்த பக்தர்களுக்குப் பின் தேர் காணப்பட்டதும் வீதியின் இரு புறத்து மாளிகை மாடங்களிலிருந்தும் குடிமக்கள் புஷ்பமாரி பொழிந்தார்கள். தேர் இழுப்போரின் கால்கள் கொப்பளிக்காமல் நீர் குடம் குடமாய் ஊற்றினார்கள்.

சற்று நேரத்துக்கெல்லாம் ஊர்வலம் அருகிலே வந்து விட்டதாகத் தோன்றியது. முதலில் தூரத்தில் கேட்ட பேரிகை பெருமுழக்கம் இப்போது அருகாமையில் கேட்டன. ஏன் தேரின் ராட்சசச் சக்கரங்கள் உருளும் சத்தமும் எழுந்தன. எக்காளங்கள் வெகு சமீபத்தில் சப்தித்தன.

"இதோ நடேசர் வருகிறார்!" என்ற குரல் எழுந்தவுடன் பலகணியில் இருந்த எல்லோரும் நந்தனைத் தனியாய் விட்டுக் கீழிறங்கினார்கள். விட்டால் வீதியில் அப்படியே குதித்திருப்பார்கள்.

"நீ வரவில்லையா ?" என்றார் தவில்காரர். இல்லையென்று தலையசைத்தான்.

"இதோ நடேசர் வருகிறார்!" என்ற வார்த்தைகளைக் கேட்டதும், ஒருவேளை அவருடன் தீக்ஷிதரும் வருவாரோ? என்ற எண்ணம் அவன் மனத்தில் தோன்றிக் கிளர்ச்சியை உண்டாக்கிறது. அடுத்த கணத்தில், பலகணியின் தூணுக்குப் பின மறைந்து கொண்டான். வீட்டின் முன்புறம் இருந்த பலகணி வழியாக வெளியே தெரியாமல எட்டிப் பார்த்தான். இருந்தாலும் ஜாக்கிரதையாகத்தான் வெளியில் தெரியாதபடிப் பார்த்தான்.

உடம்பில் சாம்பலைப் பூசிக்கொண்டு ருத்திராட்ச மாலைகளை அணிந்து கொண்டு சுடுகாட்டில் ஆடுபவனுக்குத் தான் எவ்வளவு தடபுடலான மரியாதைகள்! இந்த ஊரில் மட்டும் தான் இதெல்லாம் நடக்கும். தமது தளபதிகளையும் பிரதானி களையும் அழைத்து வரும் அரசன் போல நடேசன் வந்தான். முன்னால் நடந்து வந்தார் பெரிய தீக்ஷிதர். அவர் அருகில் நடேசன் நாமத்தின் மகிமையை நானிலத்துக்கெல்லாம் எடுத்துரைத்த தேவார கீதங்களைப் பாடி பக்த கோடிகளைப் பரவசப்படுத்தி வந்தனர் ஓதுவார்கள்.

அவர்களுக்கு பின் "ஜல் ஜல்" சத்தம்; பாத சரத்தின் ஒலிபோல் இருக்கிறதே! உற்று கவனித்தான் நந்தன். அதோ, தேருக்கு முன்னால் வரும் பெண்கள்தான் நடேசனிடம் பக்தி பூண்டு தொண்டு செய்யும் தாசிப் பெண்கள். தத்தம் வாழ்க் கைகளை ஆடல்வல்லானுக்கு அர்ப்பணித்துக் கைங்கரியம் புரிந்து வந்த தாசிப் பெண்கள் நடனம் புரிந்து வந்தனர்.

தில்லை மூவாயிரமவரில் பெரும் பகுதியுடன் தேருடன் பிரயாணமானார். அந்தப் பெரிய தீக்ஷிதர் கையில் கம்புடன் தேருக்கு முன் ராஜ நடை போட்டுக் கொண்டிருந்தார். அவரைப் பார்த்தவுடன் ஒளிந்திருந்த நந்தன் ஒரு நடுக்கம் கொண்டான். அவர் தான் செய்யப் போகும் தவறை முன்பே உணர்ந்த மகானா ? இல்லை பிதற்றும் பயித்தியமா ?

ஒரு தீர்மானம் செய்தான். அவர் வீட்டின் முன் நிற்கும் வரை அபாயம் தான். எப்படியாவது கண்டுபிடித்து விடுவார். அபாயம் நீங்கும் வரையில் நன்கு ஒளிந்திருக்கவேண்டும். அந்தக் கிழட்டு தீக்ஷிதர் மேலே பார்த்துவிடக்கூடாது. ஆனால் இதற்குள்ளாக தனக்கு பதிலாக வேறொருவனைப் பிடித்துப், பூட்டிவைத்துவிட்டாரோ என்னவோ ?



எல்லோரும் தீக்ஷிதர் முன் கைகட்டி வாய் புதைத்து நின்றனர். பலர் அவர் காலிலும் விழுந்தனர். ஆசிர்வாதம் செய்தார்.

தீக்ஷிதரைப் பற்றி அவன் நினைத்தது சரிதான். வீட்டு வாசலை அடைந்தவுடன் திடீரென்று அவருக்கு ஏதோ ஒரு சங்கோஜம் ஏற்பட்டது. அதுவரை சிரித்திருந்தவர் சுற்றும் முற்றும் பார்த்தார். இன்னும் நன்றாய் மறைந்து கொண்டான் நந்தன்.

தீக்ஷிதர் தொடர்ந்து தேடுவதற்கு முன் சுவாதி வெளியே வந்தாள். வீட்டுப் பலகணியிலிருந்து அவன் பார்க்கையில் அவள் ஒளினமாய்ச் சென்று நடராஜர் சிலை வைக்கப்பெற்ற தேரினைத் தொட்டுப் பணிந்தாள். அர்ச்சனை செய்தாள்.

வீட்டு வாசலில் தேர் நின்றது. தேரின் உச்சியோ வீட்டை விட உயரமாய் இருந்தது. ஒளிந்திருந்த நந்தனுக்கு சரிசமமான உயரத்தில் நடேசன் நின்றிருந்தார். அப்போது வானத்தில் மேகம் விலகியிருக்க வேணும். சூரியனின் ஒளி நடராஜரின் முகத்தில் பட்டு அவர் ஒரு நொடிக்கு ஏளனமாய் சிரித்தது போல ஒரு பிரமை ஏற்படுத்தியது. நந்தனுக்கோ கோபம். நடேசன் வெயிலில் இன்னமும் பிரகாசித்தான். ஆனால் நடேசனின் அலங்காரமும் அணிகலன்களும் நந்தனைத் திகைக்கச் செய்யவில்லை. ஏதோ ஒரு வகை பொறாமை வந்தது. பார்வையால் சுட்டெரித்தான்.

'தனக்குப் பிடித்தமான இரு பொருட்களை அபகரித்தவன் நடேசன். அந்தக் கம்பூஜக் கல்லைத் தன் கூரையில் வைத்துக் கொண்டு அருகே நெருங்க விடாமல் செய்தவன் இவனதானே. இப்போது தான் உயிரையே வைத்திருந்த சுவாதி அவனுக்குத் தன்னைத் தானே அர்ப்பணம் செய்து கொள்ள வேண்டும் என்று நினைக்கிறாள். வாழ்க்கையில் தனக்கு நிகராகவோ போட்டி யாகவோ யாரையும் நினைத்ததில்லை நந்தன். இப்போது நடேசனையே போட்டியாய்ப் பார்த்தான். தனக்கு விருப்பமாய் இருந்த இரண்டு பொருட்களுக்கு உரிமை கொண்டாடும் போட்டி யாளன்.

ஊரே நடேசனைப் போற்றிப் புகழ அந்த நகரில் ஒருவன் மட்டும் பலகணியின் திரை மறைவில் நின்றபடி நடேசனைப் பார்த்து மனதால் வெறுத்தான். கண்களில் கனல் பறக்க நடேசனை நோக்கினான். தனக்குப் போட்டியானவன் வந்து விட்டான் என்று நந்தன் அறிந்தான். "நீ மட்டும் மனிதனாய் இருந்தாயானால் உன்னை சம்ஹாரம் செய்திருப்பேன்" என்று

மனதுக்குள் முனங்கினான். "நீயோ சிலையென்ற உருவத்தில் கோழையாய் ஒளிந்திருக்கிறாய்!"

தன் வாழ்க்கைக்கு நடேசனே தடைக்கல் என்றவுடன் நந்தனுக்குக் கோபம் கொப்பளித்துக் கொண்டு வந்தது. 'இவனோடு நாம் போட்டி போட முடியுமா?' என்ற எண்ணம் மனச்சோர்வை உண்டாக்கியது.' பின் மனதைத் தேற்றிக் கொண்டான்.

'சந்தேகமென்ன? இது போட்டிதான். அந்தக் கம்பூஜக் கல்லுக்கும் சுவாதிக்கும் பரிசுப்பொருட்களாய் வைத்து துவந்த யுத்தம் நடத்தவேண்டும்?'

அதுநாள்வரை அவன் கொள்ளைக்காரனாய் இருந்ததற்கு வெட்கமும் பட்டதில்லை. அவனால் பாதிக்கப்பட்டவருக்கும் பரிதாபமும் கொண்டதில்லை. ஆனால் இன்று இவ்வளவு பேர் போற்றும் நடேசனுடன் போட்டியிட தான் ஒரு குறுநில மன்னனாக இருக்கக்கூடாதா என்ற ஏக்கம்.

அதுவும் பலகணியிலிருந்து பார்த்தபோது சுவாதி சென்று தேர் முன் கும்பிட்டதும் எல்லோரும் இவள் தான் கோயிலில் சேரப்போகும் புதிய தாசி என்று அவள் அழகைக் கண் கொட்டாமல் பார்த்ததும் அவனுக்கு அதிகக் கோபம் வந்தது.

சுவாதியின் வீட்டுக்கு முன் தேர் அதிக நேரம் நின்றது அவன் இருதயத்தில் வேல் பாய்வது போல் இருந்தது. நடேசன் போக மாட்டானா என்ற கோபம்.

நடேசன் தன்னுடன் பேசுவது போலவே இருந்தது.

'என் உடைமையான கல்லைத் திருடவா வந்தாய்? உனது என்று நினைக்கும் இவளும் எனக்கே சொந்தம். உனக்கு என்னுடைய பொருள் கிடைக்கவில்லையே? ஆனால் உனது பொருள் எனதானதே?' என்று நடேசன் சிரித்துக்கொண்டே சொன்னது போலிருந்தது. தெளிவாக வார்த்தைகள் தலைக்குள் கேட்டன. வெளியில் கேட்ட வாத்திய இசைக்கும் மக்களின் 'சிவாயநமஹ' என்ற கோஷத்துக்கு அப்பாற்பட்டும் தனிப்பட்டும் கேட்டது. அவன் சிரிப்பொலிகூட மணியின் ஓசை போலக் கேட்டது.

இதற்கெல்லாம் காரணம் இந்த நடேசன்தான் என்று நினைத்த நந்தன் வீதியில் என்ன நடக்கிறது என்று எட்டிப் பார்த்தான். தேரின் முன் சுவாதி நமஸ்கரித்தவுடன் நீல நிற வானில் அகோரமான புகை மண்டலம் ஒன்று ஆக்கிரமிப்பு



செய்தார்போல் மாறுதல் அவன் முகத்தில் உண்டாயிற்று. அவன் மனதில் மட்டும் தான் இருட்டு. வெளியில் வெயில் இன்னும் அடங்கவில்லை. நடேசன் கண்களில் தொடர்ந்து பட்டது. அந்தக் கண்கள் நந்தனின் முகத்தை நோக்கின. இதழ்களில் விளையாடிய வெளிச்சமோ புன்னகைப்பது போலிருந்தது. நந்தன் உள்ளத்திலே விசித்திரமான எண்ணம் உண்டாயிற்று; 'அடர்ந்த காட்டுக்குள்ளிருந்து வெளிப்பட்ட அவனுக்கு விந்தையான நிழவுகள். என் எல்லா ஆசைகளுக்கும் இவனே தடை. இவன் ஒரு மாயாவி. திரும்பத்திரும்ப ஏதோ மந்திரம் செய்து எனக்கு முட்டுக் கட்டைகளைப் போடுகிறான். தேர்ந்தெடுத்த பரிசுகளை எல்லாம் கிடைக்காமல் தன்னை ஏய்க்கும் இவனே என் எதிரி. எனக்கு முதல் போட்டி. என் பிரதம விரோதி.'

அவனுடைய இருதயமானது பிளந்து விடுவதுபோல் உணர்ச்சி உண்டாகியது. அவனுடைய வாழ்நாளில் இதுவரை அனுபவித்திராத இதய வேதனை உண்டாயிற்று. பிரமை பிடித்த நிலையில் நின்றான். அவன் கண்களுக்குத் தேர் தெரியவில்லை. கூட்டம் தெரியவில்லை. தீக்ஷிதர் கூடத் தெரியவில்லை. நடேசன் மட்டும்தான்.

நந்தன் உடனே ஆவேசம் வந்தவன் போலத் தாவிச் சென்று நடேசனுடன் மல்லுக் கட்டவேண்டும் என்ற வெறி. ஆனால் கட்டுப்படுத்திக் கொண்டான். 'இங்கு இருக்கிறேன் என்று தெரிந்தாலே அந்தத் தீவர்த்தித் தடியர்களை ஏவி விட்டு, சிறைப்பிடிப்பான் கிழட்டு அந்தணன். இதில கீழே குதித்து தேரின் முன் சென்று விழுந்தால் கேட்கவே வேண்டாம்?'

அந்தக் கல்லுக்காகத் தம் சுதந்திரத்தை ஒரு தடவை பலி கொடுக்கத் துணிந்தவன். 'நரியின் வளையிலே அடைபட்டுக் கிடப்பது போல் கிடந்தோமே' என்று வெறுப்புடன் யோசித்து விட்டு, காட்டுக்குச் சென்று வேறு யுக்தி செய்து வரவேண்டும் என்று முடிவுசெய்தான். எப்படியாவது கோயிலுக்குள் புகுந்து அந்தக் கல்லைக் கொள்ளையடிக்க வேண்டும் என்று வெறி அதிகரித்தது. புதையல் ஒன்றைக் கண்டுபிடித்து பின் வந்து சுவாதியையும் கூட்டிச் செல்லலாம். ஆனால் முதலில் காட்டுக்கு சென்று விடவேண்டும். அவ்விதம் அவன் செல்லாமல் தடுத்தது இரண்டு முக்கியமான காரணங்கள் இருந்தன. பெண்ணின் சொல்லும் கம்பூஜக் கல்லும்.

அவனுடைய முரட்டுப் பரிவாரங்களுடன் காட்டிலேயே வாழ்ந்தவனுக்கு இந்த அன்பு ஆதரவு எல்லாம் புது அனுபவமாயிருந்தது. ஆனால் வெளியே செல்ல முடியாமல் இருந்த அனுபவம் இன்னும் அவனுக்குக் கசந்து கொண்டிருந்தது. சுவாதியின் அன்பே அமிர்தமாயிருந்தாலும் அதுவும் சேற்றுக் குழிதான். சேற்றுக் குழியில் அகப்பட்டுக் கொண்டது போல மாட்டிவிட்டான்.

ஒரு தீர்மானத்துக்கு வந்தான். வந்து தில்லையில் பட்ட கஷ்டங்களுக்கெல்லாம் சிரமப் பரிகாரமும் செய்து கொண்டாயிற்று. உடல் சீராயிற்று.

சுவாதியின் அன்பு மட்டுமல்ல, அவள் வீட்டின் சுவர்கள் கூட அவனை முற்றுகை இட ஆரம்பித்து விட்டன. கூண்டினில் அடைக்கப்பெற்ற வேங்கை போலானான். ஏதாவது செய்ய வில்லையென்றால் பயித்தியம் பிடித்துவிடும் போலிருந்தது. அத்தகைய தீர்மானத்துடன் பின் தங்கிய ஒவ்வொரு நிமிஷமும் அவனுக்கு ஒரு யுகமாயிருந்தது.

* * *

## அத்தியாயம் முப்பத்து எட்டு
## 'விடைகொடு கண்ணே'

இரவு உணவு அருந்த நந்தனைத் தேடினாள் சுவாதி. அவனை எங்கும் காணவில்லை. எல்லாவிடங்களிலும் தேடிக் கொண்டே வந்தாள்.

வாத்தியக்காரரெல்லாம் வாசல் திண்ணையில் காற்றோட்டமாகப் படுத்துக் கொண்டு, நடேசன் தேரைப் பற்றிப் பேசத் தொடங்கினார்கள். அங்கில்லை அவள் காதலன்.

வீட்டுக்குள்ளே எல்லா அறையில் பார்த்தபின் பூந்தோட்டத்துக்குள்ளேயும் தேடிவிட்டாள். அங்கெல்லாம் தோழிப் பெண்களெல்லாம் சம்பாஷணையில் ஈடுபட்டிருந்தனர். ஆண்களைப் பற்றியே முக்கிய விஷயமாக இருந்தது. இடையிடையே 'கலீர் கலீர்" என்று அவர்கள் குதூகலமாகச் சிரிக்கும் சத்தமும் கேட்டது.

அங்கும் அவன் இல்லை.



பின் நந்தன் எங்கே? புரியாமல் விழித்தாள் சுவாதி. பின் திடீரென ஞாபகம் வந்தது அவளுக்கு.

அவர்களுக்கு ஒதுக்கப்பட்டது மாட வீதிகளில் அரண்மனை போலிருந்த வீடு. வீட்டின் பின்புறமாய் உப்பரிகையிலிருந்து பார்த்தால் நடேசன் கோயிலின் மூன்று கோபுரங்கள் தெரியும். அவ்வப்போது நந்தன் மாடியில் சென்று கோயிலைப் பார்ப்பான். இன்றிரவும் அப்படியே இருக்கும். படபடவென்று படிகளில் ஏறினாள். அவள் நினைத்தது சரியே.

பகலும் இரவும் மயங்கிக் கலந்திருந்த அந்த நேரத்தில் கோயில் கோபுரத்தை நந்தன் அண்ணாந்து பார்த்துக் கொண்டிருந்தான். அவனை இவ்விடத்துக்கு முதல் முதலாகக் கவர்ந்து இழுத்த தில்லைக் கோயிலின் கோபுரத்தின் மேல் அபாரதீபம் பார்வைக்குத் தென்பட்டது.

கீழ்த்திசைக் கோபுரத்தின் மேல் சந்திரன் தோன்றிய சிறிது நேரத்துக்கெல்லாம் பொற்சபை தெரியாவிட்டாலும் அதன் ஜொலிப்பு தெளிவாய்த் தெரிவதைக் கண்டான், மனதில் உடனே ஒரு வலி.

சுவாதியுடன் கனாக்காலத்தை ஒத்த காதல் காலம் கடந்ததால் மதிமயங்கிப் போயிருந்த நந்தனுக்கு நிலா வெளிச்சத்தில் இந்த ஜொலிப்பின் தரிசனம் தான் வந்த காரியத்தை நினைவுபடுத்தியது.

"ஆகா! இன்னும் நமக்கு அந்தச் சபலம் நீங்கவில்லை போலிருக்கிறது! ஓரிரவு இருட்டறையில் அடைபட்டுக் கிடந்த பின் அதை அடியோடு மறந்து விட நினைத்து சபதம் செய்தேனே?"

தூரத்தில் கோயிலுக்குள் எக்காளங்களின் பெருமுழக்கம் கேட்டது; மனிதர்களின் குரல்கள் ஜபகோஷம் செய்தன. மணி அடிக்கும் சப்தமும் கேட்டது. எல்லாம் நடேசனின் கோயிலுக்குள். அவன் கவனத்தை அந்தச் சத்தங்கள் கவர்ந்தன. அவ்வப்போது ஒரு பெருமூச்சு விட்டான்.

அன்று காலை வீதியில் பவனி வரும் நடராஜரைக் கண்டபின் தனக்கு முக்கியமான விஷயங்கள் எல்லாவற்றிலும் அவனை முதலில் போட்டியாய் நினைத்தான். போகப்போக ஜயம் கொண்ட எதிரியாகவே கருதத் தொடங்கினான். தேர் வீடடைக் கடந்து சென்ற பின்னும் அன்றைக்கெல்லாம் அவனுக்கு அடிக்கடி மனதில் பரபரப்பு உண்டாகிக் கொண்டிருந்தது.

சாயங்காலம் ஆக ஆக, கடைசியாக "எத்தனை நாள் இங்கே சும்மா உட்கார்ந்திருப்பது. அதுவும் பரம தோல்வியடைந்த இடத்தில்?" என்ற எண்ணங்கள் மேலோங்கின. அதற்குப் பின் ஒவ்வொரு நிமிடமும் யுகமாய் நகர்ந்தது

'மூடத்தனத்தினால் காட்டை விட்டு வெளியே வந்தேன். நான் எக்கேடாவது கெட்டுப் போகிறேன் என்று நானே நினைக்கும் போது, போகாதே போகாதே என்று கெஞ்சிய சகாக்கள் எப்பேர்ப்பட்ட நண்பர்கள்.' என்று தோன்றியது. அவர்கள் ஞாபகம் வந்தவுடன், 'அவர்களுடன் சென்று ஒன்றிட வேண்டும். பகலென்ன இரவென்ன? காலையில் ஓட்டம் பிடித்தால் போதும்' என்றது அவன் மனது.

சுவாதியிடம் சொல்லாமல் ஓடிப் போய்விடலாமா என்று கூட முதலில் தோன்றியது. "ஊஹும் அது சரியல்ல. அந்தப் பெண் தன் மீது வைத்திருந்த அளவில்லாப் பாசம் காரணத்தினால் ஏதாவது விபரீத முடிவுக்கு வந்துவிட்டால்?" என்ற பயம் இருக்கத்தான் செய்தது.

வீட்டுக்குள் நந்தனைக் காணவில்லை என்று அறை அறையாகத் தேடி வந்த சுவாதி கடைசியாக அவன் பலகணியில் தனியாய் நின்று தில்லை கோபுரத்தை முறைத்துக் கொண்டிருந்தது தெரிந்தது. பூரண சந்திரனைப் பலகணியிலிருந்து காண முடிந்தது. அதற்கும் முன் தோள்கள் தொங்கியபடி நந்தன் முதுகைக் காட்டி நின்றான். ஒரு அசைவு கூட இல்லை. மூச்சு விடும்போதுகூட அவன் தேகம் அசையவில்லை. அந்த இருளில் அவனைக் காண ஏதோ அவள் மனதில் கூரான கத்தியை வைத்துக் கீறுவது போலிருந்தது.

பலகணியில் நின்ற அவனை அந்த நிலையில் பார்த்தவுடன் "முதல் நாள் நாம் கண்ட கலகலப்பு இப்போது ஏன் அவனிடம் இல்லை. நாம் ஏதாவது குற்றம் குறை செய்தோமா?" என்று தன்னைத் தானே வினவினாள். "இல்லை வீட்டில் யாராவது ஏதேனும் சொல்லிவிட்டார்களா? இல்லை கானகத்தில் அவ்வளவு சுறுசுறுப்பாய் இருந்தவனைக் கட்டிப் போட்ட சிங்கம் போலாக்கிவிட்டோமா?" என்றெல்லாம் நினைத்தாள்.

அவன் பலகணியில் நின்ற இடத்தை அணுக சப்தம் சிறிதும் ஏற்படாதவண்ணம் நுனிக் காலில் நடந்து வந்து அவன் அருகில் நின்றாள். அவன் தோளின் மீது கை வைத்தாள். அவள் அருகில் வந்தது கூட அவனுக்குத் தெரியவில்லை.



ஒரு பொற்கரம் அவன் தோள் மீது பட்டது. பட்டாம் பூச்சி வந்து தோளின் மீது அமர்ந்தது போலிருந்த அவள் ஸ்பரிசம் அவனைத் திரும்பச் செய்தது.

அவன் தோளில் கையை வைத்து அவன் முகத்தை நோக்கிக் கனிவு மிகுந்த குரலில், "நந்தா!" என்றாள். முகத்தைப் பார்த்தவுடன் அவன் கண்களிலும் அவள் அதுவரை கண்டிராத சோகத்தின் அறிகுறி காணப்பட்டது.

"உன்னுடைய மனது இப்படிச் சஞ்சலம் அடைந்து நான் பார்த்ததேயில்லை!" என்றாள்.

"உண்மைதான். மனது இப்போதெல்லாம் ஒரு நிலையில் இல்லை" என்று ஒப்புக்கொண்டான்.

"நந்தா உனக்கு என்ன குறை. ஏன் இப்படி இருக்கிறாய்?"

அவன் கையைப் பிடித்து அழைத்துக் கொண்டு உள்ளே சென்றாள்.

இயற்கையாக வரும் சந்தேகத்தைக் கேட்டாள் "வேறு நினைப்பாகவே இருக்கிறாய். எனக்கு பயமாக இருக்கிறது. வேறு யாராவது பெண்ணா?"

"இல்லை, கம்பூஜக் கல் என்றும் புதையல் என்றும் சொன்னால் நம்புவாளா?" என்று யோசித்தான். 'இல்லை' என்று தலையை மட்டும் அசைத்தான்.

"என் பயம் நீ என்னைத் துறந்து வேறொருத்தியின் அரவணைப்பை நாடிவிடுவாயோ என்று" என்றாள்.

"கண்ணே இது சத்தியமாகப் பெண் சம்பந்தமானது இல்லை."

"இதெல்லாம் என்னைத் தேற்றுவதற்காகச் சொல்கிறாய். அப்படியானால் உன் மனதில் ஒரு குறை இருக்கிறது என்று சொல். என்னிடம் பகிர்ந்து கொள்ளேன்" என்றாள்.

நந்தன் குழம்பினான். "எப்படிச் சொல்லுவேன். சொன்னால் நம்புவாளா? இல்லை சிவன் சொத்தைக் களவாட நினைக்கும் அளவுக்கு நீசனாகிவிட்டாயா என்று கேட்பாளா?"

பொறுத்துப் பொறுத்துப் பார்த்துக் கடைசியில் பொறுக்க முடியாமல் போகவே "நான் செல்ல வேண்டும்" என்றான்.

"என்ன? என்னை இங்கே விட்டுவிட்டா போகிறீர்? என்னையும் அழைத்துச் செல்" என்றாள்.

"புரியாமல் பேசாதே!"

பின் அதிர்ச்சியை சமாளித்துக் கொண்டு "உடம்பு சரியாகும் வரை நீ இங்கே இருப்பதுதான் உசிதம் என்று கருதுகிறேன்" என்றாள்.

"உண்மையாகவே எனக்கு இங்கு தங்குவதற்கு விருப்பம் இல்லை. நீ வற்புறுத்தியபோது இணங்கிவிட்டேன். ஏன் இணங்கினோம் என்று இப்போது வருத்தமாயிருக்கிறது."

"ஏன் என் மனநிலையை அறிந்து கொள்ளாமல் புண்ணில் கோலிடுவதுபோல் பேசுகிறாய். உன்னைச் சிறைப் பிடித்து வைக்க எனக்கு என்ன வேண்டுதலா?"

"அப்படியானால், எனக்கு விடைகொடு!"

"உன்னைப் பார்க்கும் முன் அந்த நடேசனுக்குச் சொந்தமாகலாம் என்று இருந்தேன். இப்போது நீயும் என்னை ஏமாற்றி விட்டாயே? உன் மேல் காதல் வைத்தவுடன் நடேசனின் பரமபக்தையாகக் கொஞ்சமும் தகுதியற்றவள் நான். அவனுக்கு பதிலாக உன்னை அனுப்பினான் என்று நினைத்திருந்தேன். இப்போது நீயும் செல்கிறேன் என்கிறாய். அவனுடைய பதும பாதங்கள் மட்டுமே என் கதி எனக் கிடந்தேன். இப்போது அவனைக் காட்டிலும் ஆயிரம் மடங்கு எனக்கு நீ மேலானவனாய். இப்போது நீயும் என் கை நழுவிச் செல்கிறாயே?" என்றாள் அழாத குறையாக.

"எனக்கு வேலைகள் இருக்கின்றன. முடித்து விட்டு வருகிறேன்."

அவன் போகப்போகிறான் என்று நினைத்த போது மார்பை விம்மி வெடிக்கச் செய்தது. ஆனால் மனதைத் தேற்றிக் கொண்டாள். தன் அந்தரங்கத்தை வெளியிட்டுப் பேசக்கூடிய நிலைமையில் அவன் இல்லையென்பதைப் புரிந்த சுவாதி அதைச் செய்யச் சொல்லிக் கட்டாயப்படுத்தவில்லை.

பரிகாசமும் பரிதாபமும் கலந்த குரலில் "கவலை வேண்டாம்! உன்னுடைய ஆவல் எதுவோ நிறைவேறும் காலம் நெருங்கிவிட்டது. வெகு சீக்கிரத்தில் உன மனோரதம் நிறைவேறும்! அது முடிந்த பின் இந்தப் பெண்ணைத் தேடி வா. நான் உயிருடன் இருந்தால் எனக்கு மாலையிடு. இல்லையேல் என்னைத் தீயில் இட்ட இடத்துக்கு வந்து மாலையிடு" என்றாள்.

புரியாமல் நின்றவனைப் பார்த்து "ஆம், ஐயா! தங்களுடைய மனோரதம் என்னால் நிறைவேறாமல் போனால் அது என்னுடைய துர்பாக்கியம் தான்."



அவளுக்கு எவ்விதம் தேறுதல் சொல்லுவதென்று தெரியாமல் சற்றுத் திகைத்து நின்றான். இவ்வளவு குதூகலமாக இருந்த பெண்ணை அழவைத்துப் பார்க்கிறோமே என்பது விஷந் தோய்ந்த அம்பைப் போல் நெஞ்சில் பாய்ந்து அவனைக் கொல்லாமல் கொன்றது.

இன்னும் ஒன்றும் தோன்றியது. 'அழும்போது கூட இந்தப் பெண் எவ்வளவு சௌந்தர்யமாக இருக்கிறாள்' என்று மனத்திற்குள்ளே வியந்தான். 'கல் என்ன, புதையல் என்ன? இங்கேயே இருந்துவிடலாமா?' என்ற சபலம் ஏற்பட்டது.

ஆனால் மனதை திடப்படுத்திக்கொண்டு பேசினான். "தயவோ சுவாதி, நான் எதற்காகத் தில்லைக்கு வந்தேன் என்று உனக்குத் தெரியாது. என் வாழ்க்கையின் வெறியும் உனக்குப் புரியாது. உனக்குப் புண்ணியமாய்ப் போகட்டும், இப்போதாவது நான் திரும்பிப் போவதற்கு அனுமதி கொடு. ஆனால் ஒன்று. நான் செல்லும்போது சந்தோஷமாகவும் முகமலர்ச்சியுடனும் விடை கொடு" என்றான் பரிவான குரலில்.

அவன் கூறிய மேற்படி வார்த்தைகளைக் கேட்ட சுவாதியின் உள்ளம் என்ன பாடுபட்டது என்பதைச் சொல்லி முடியாது. ஆனால் ஒரு முடிவுக்கு வந்தாள். கண்ணீரைத் துடைத்துக்கொண்டு நிமிர்ந்து பார்த்தாள்.

"இந்த சில நாட்களைப் போல் நான் என்றைக்கும் ஆனந்தமாயிருந்தது கிடையாது. நந்தா, நீயில்லாத வேறு எந்த இடத்திலும் நான் மன நிம்மதியுடன் இருக்க முடியாது. ஆனால் நீயும் பிடிவாதம் பிடிக்கிறாய். என்றாவது நீ திரும்பி வரும் வரை நான் காத்திருப்பேன்.'

ஒரு நிமிடம் நிறுத்தி அவன் கண்களை உற்றுப் பார்த்தாள். "ஆனால் எனக்குப் பல இன்ப நினைவுகளை ஊட்டிக் கொண்டிருக்கும் உனது முகத்தை மனதிலிருந்து அகலாமல் வைத்திருப்பேன். நீ திரும்பி வரும்வரை என் கண்களில் ஒன்று வாசலை நோக்கியே இருக்கும்."

ஒரு நொடி யோசித்தாள். "பார் இப்போதும் என்னை பற்றியே பேசுகிறேன். உண்மையில் உம் விருப்பங்களுக்கு என் எண்ணங்கள் முட்டப்பெற்றது உண்மைதான். அது உன் பேரில் நான் வைத்திருக்கும் அன்பினால் தான். நான் பேராசை பிடித்தவள்! நீ போ. ஆனால் எனக்கு ஒரு உதவி செய்வாயா?" என்று அவள் ஏக்கமான குரலில் கேட்டாள்.

'என்னையும் அழைத்துக் கொண்டு போ என்பாளோ?' என்று பயந்தான். "தேவி! இந்த எளியவனால் என்ன செய்ய முடியும்? எனினும் கேளுங்கள், செய்யச் சித்தமாயிருக்கிறேன்."

அவள் முந்திக்கொண்டு "உன்னால் முடியக்கூடிய காரியத்தையே சொல்வேன். இன்று தான் என் வாழ்வில் மிக சோகமான நாள். திரும்பி வருவேன் என்று நீ சொல்வதில் எனக்குப் பூரண நம்பிக்கை ஏற்படுகிறது! இதெல்லாம் உலகில் புருஷர்கள் சாதாரணமாய்ச் சொல்லும் பசப்பு வார்த்தைகள் என்று நான் நினைக்கவில்லை. எனினும் உன்னை நான் பார்ப்பது இதுவே கடைசித் தடவை என்றும் இனிமேல் பார்க்கப் போவதில்லையென்றும் அடிமனதில் தோன்றுகிறது. எனவே ஓரிரவு இருந்துவிட்டுச் செல்" என்று கெஞ்சினாள். "இன்றிரவு என்னைத் தனியாக விட்டுச் செல்லாதே. என்னுடன் இரு. காலையில் செல்" என்று மன்றாடினாள். கெஞ்சும் போது அரண்ட பெண்ணின் அகன்ற நயனங்கள் கடல் போன்றவை. கல் நெஞ்சன் கூட மூழ்கிவிடுவான்.

இருட்டில் அவளுடைய முக பாவத்திலிருந்து ஒன்றும் கண்டுபிடிக்க முடியவில்லை. அதனால் அவளுடைய கண்ணில் ஓர் அபூர்வமான மின்னொளி சுடர்விட்டுத் தோன்றி மறைந்ததை அவன் கவனிக்கவில்லை.

"இந்த அற்பக் காரியத்துக்குத்தானா இவ்வளவு பீடிகை? இன்றிரவு உன்னுடன் இருக்கிறேன்" என்று உறுதி அளித்தான். "இவ்வீட்டிலேயே தூங்குகிறேன்" என்றான்.

"யார் உம்மைத் தூங்க விடப் போகிறது?" என்று முணுமுணுத்தாள். "இன்று இரவு நடப்பதற்குப்பின் நீ போகவேண்டும் என்று நினைத்தால்தானே?" என்று மனதில் சொல்லிக் கொண்டு வெளியே "ஊம்" என்றாள்.

ஒரு நாள் இருந்துவிட்டுச் செல் என்றவுடன் ஒப்புக் கொண்டான். அவளுடைய உள்ளத்தில் குடிகொண்டிருந்த பரபரப்பை அவளுடைய முகத்தோற்றம் காட்டியது. தம் அந்தரங்க அன்புக்குரிய நந்தனை விட்டுத்தான் பிடிப்பது என்று முடிவெடுத்தாள். விடுவதற்கும் பிடிப்பதற்கும் ஒரு இரவு போதாதா?

ஓர் இரவு போதும், அதற்குள்ளாக மனதை மாற்றிவிடலாம் என்று சுவாதி நினைத்தாள். அவனுடைய வேகத்தைத் தணிக்கும் வழி தெரியும். அது மட்டுமல்ல; அவனுடைய இரும்பு மனமும் இளகிவிடும்– ஒரு இரவு தன்னுடன் கழித்தால். மேற்கூறிய



சம்பாஷணை நடந்து ஒரு இரவு அவளுடன் கழித்து பின்பு, இதுதானடா சொர்க்கம். பொன்னில்லை, மண்ணில்லை, அழகிய பெண்ணின் அரவணைப்பில் தினந்தினம் தூங்கினால் போதும். நாளை காலை போவதில்லை என்று முடிவெடுத்துவிடுவான்.

அதை நினைத்தவுடன் வழக்கமான சாந்தமும் புன்னகையும் போலில்லை அவளது முகபாவமும். பாவம் மாறியிருந்தது. வேட்டைக்குக் காத்திருக்கும் புலி போலானது சுவாதியின் முகம்.

* * *

## அத்தியாயம் முப்பத்து ஒன்பது
## மான் வேங்கையானது

திரும்பச் செல்வதற்கு நந்தனுக்கு ஆவல் அளவுகடந்து பொங்கிற்று.

அடைந்து கிடந்த வேதனையை மேலும் பொறுக்க முடியாதவனாய் எனக்கு விடைகொடு என்று தயங்கித் தயங்கி நந்தன் கேட்க பதிலுக்கு சுவாதியும் வரமொன்று கேட்டாள்.

"உம்மிடம் ஒன்று எனக்கு வேண்டுமே?" முதலில் தயங்கினான் நந்தன். பின் "என்னுடன் ஓரிரவு இருந்துவிட்டுக் கிளம்பவேண்டும்" என்றவுடன் ஒப்புக்கொண்டான். அவன் மனதின் பின்புறம் அடுத்துச் செய்ய வேண்டியவை பற்றிய திட்டங்கள் ஓடத் தொடங்கிவிட்டன. காலையில் சீக்கிரம் கிளம்பினால் யார் கண்களிலும் படாமல் மாலைக்குள் கடம்பூர்க் காட்டை அடைந்து விடலாம் என்று முடிவு செய்தான்.

அவளுடைய விருப்பத்துக்கு இடையூறு செய்யாமல் நிறைவேற்றி வைக்க சம்மதித்ததற்குப் பல காரணங்கள் இருந்தன. தன்னைக் காதல் சங்கிலியால் பிணைத்துப் போட முடியாதென்றவுடன் ஏதேனும் வேறு மாற்று ஏற்பாடு செய்கிறோம் என்று போகும்போது அவள் அழுது அமர்க்களம் செய்யாமல் இருந்தால் நல்லது. 'நானும் வருவேன்' என்று அவள் பிடிவாதம் பிடித்தால் என்ன செய்வது என்று பயந்தவனுக்கு ஆச்சரியம், அவள் இவ்வளவு சீக்கிரம் சம்மதித்ததற்கு. தம் பாதங்களைப் பற்றிக் கொண்டு தரையில் கிடந்தபடி அழுவாள் என்று நினைத்தால் இப்படி தைரியமாகப் பேசுகிறாளே?

அவளது விண்ணப்பங்கள் எல்லாம் ஒருவாறு ஏற்றுக் கொண்ட பிறகுதான் சுவாதி புன்னகைத்தாள். ஓர் இரவு தங்கிச்

செல்ல நந்தன் சம்மதித்தபின் சுவாதி பேசிக்கொண்டிருந்தாள்.
"ஆம் நந்தா. உன்னை வெகு காலம் நான் அந்தப்புரத்திலேயே விட்டு வைத்திருந்தது பிசகாயப் போயிற்று. இதுவும் கூண்டு போலத்தானே. நாளைக் காலை செல். உன் வேலையை முடி பின் திரும்பி வா. உனக்காக இவள் ஒருத்தி காத்திருக்கிறாள் என்று நினைவில் மட்டும் கொள். நீ நிச்சயமாக வருவாய் என எனக்குத் தெரியும். நமது உறவு அப்படிப் பட்டது. நீ சென்று தூங்கு. அதிகாலையில் நான் வந்து எழுப்புகிறேன்."

நிம்மதியாகத் தன் அறைக்கு உறங்கச்சென்றான் நந்தன். அதிகாலையில் சுவாதி கதவைத் தட்டவில்லை. அன்றிரவு நடுநிசி நேரத்தில் கதவைத் திறந்து கொண்டு அவனிடம் வந்தாள்.

சற்று முன் கண்ணீரும் கம்பலையுமாய்த் தோன்றியவள் தன் தந்த நிறம் கொண்ட அவள் உடலை ஆடை ஆபரணங்களால் அலங்கரிப்பதில் அன்று காட்டிய சிரத்தை அதற்குமுன் எப்போதும் காட்டியதில்லை. நிலாமதியின் கிரணங்கள் போல ஜொலித்துகொண்டு இருட்டறையில் நுழைந்தாள்.

கண்ணாடியின் முன் நிற்கும்போது நினைத்துக் கொண்டாள். 'இந்தப் பெண்ணின் அற்புத சௌந்தரியத்தைப் பற்றிக் கவலைப்படாமல் செல்கிறேன் என்கிறாய் கள்வா. பார்க்கிறேன் எப்படிச் செல்கிறாய் என்று.'

'இனி நந்தனும் என்னை விட்டு விலகக் கூடாது. நடேசனுக்கும் நான் தகுதியற்றவளாக வேண்டும்' என்று முடிவெடுத்தாள். இவனைக் காதலித்தால் ஒருவேளை நடேசன் சேவைக்கு பங்கம் விளையுமோ என்று பயந்தேனே. இந்த ஒரு இரவில் எல்லாவற்றிற்கும் முடிவு கட்டுகிறேன். அவன் மீது முழுக் காதல் இருக்கின்றது என்ற பட்சத்தில், நடேசனுக்கும் தான் அருகதையில்லாதவள் என ஆகவேண்டும் என்று முடிவு கட்டினாள். இதை மீறியும் சென்றான் என்றால் பெரும் செல்வனான எவனோ ஒருத்தனுக்கு வாழ்க்கைப் படுவதை விட இவன் நினைவாகவே காலத்தைக் கழித்துவிடலாம் என்று முடிவு செய்தாள்.

'இந்த ஜீவனுள்ள தங்க விக்கிரகத்தை விட்டுச் செல்ல எப்படி மனம் வரும், அதுவும் இந்த இரவு நான் அரங்கேற்றும் மதனோத்சவத்துக்கு பிறகு. அதற்கு மேலும் போகவேண்டும்



என்றால் போகவேண்டிய சமயம் வந்திருக்கும்போது அவன் ...ரையைக் கண்ணீரால் நனைத்த வண்ணம் கதறவேண்டும்.'

'இவ்விதம் நீ கண்ணீரவிட்டால், நான் என்ன ...ரியத்துடன் போவேன்?" என்று கூறி, அழகிய முகவாயைப் ...த்து நிமிர்த்துவான். இங்கேயே இருந்துவிடுவான் என்று ...டம் தீட்டினாள் மங்கை. திட்டத்தை அவளா தீட்டினாள்? ...கு அருகே பஞ்சை வைத்து வேடிக்கை பார்த்தனர் ரதி மாரன் ...பதியர்.

படுப்பதற்காக அமைந்திருந்த பஞ்சணை மெத்தை விரித்த ...டிலில் நாலு பக்கமும் திரைச்சீலைகள் தொங்கின. காதலன் ...லையின்றித் தூங்குகையில் அவள் ஒரு பக்கத்துத் திரைச் ...லையை மெதுவாகத் தூக்கினாள். அவனருகே சப்தமின்றி ...ன்று படுத்தாள்.

தேகம் வஜ்ர தேகம். அவன் மார்பின் மீது தலை சாய்த்துப் ...ந்தால் மலர் மஞ்சம் போலிருந்தது அவளுக்கு. அவனது ...லிய மூச்சுக்கு அவள் தலையைப் பந்தாடியது அவன் மார்பு. ...வன் அப்போதும் எழுந்திருக்கவில்லை. அவன் விசால ...ர்பில் முகத்தைப் பதித்துக் கொண்டு முத்தமிட்டாள் சுவாதி. ...கிட்டு எழுந்தவன் திரும்பி அவள் கண்களைப் பார்த்தான். ...ந்த இருட்டிலும் மின்மினிகள் போல் அவை மின்னிட்டுத் ...ழுந்தன. அவ்விரண்டு பெருடைய ஏக்கம் நிறைந்த கண்களும் ...த்தன.

பல நாள் அவளுடன் அவ்வளவு நெருங்கிப் பழகியும் ...படித் தேகரீதியாக அருகாமையைச் சந்தித்ததில்லை நந்தன். ...த்தைச் சொக்க வைக்கும் பெண்ணின் மலர் மணம் அவனை ...கத்துக்கு உட்படுத்தியது.

அவளுக்கு மட்டுமல்ல, அவனுக்கும் தாபம் இப்போது ...ணை கடந்த வெள்ளமாயிற்று. இருவருக்கும் காதல் தங்கு ...டையின்றிப் பொங்கி வந்தது, இரண்டு பெரிய காதல் ...வாகங்கள் ஒன்றோடொன்று கலந்ததைப் போலிருந்தது. பகலும் ...வும் அர்த்தமற்றுப் போயின. பூமியும் வானமும் இடம் மாறின. ...ரியும் தவறும் தடம் மாறின. பெண்ணின் மேனி நரம்புகளை ...ழின் நரம்புகளாக்கும் வித்தை தெரிந்தவன் அவன். அதில் ...தல கானம் இசைத்தான்.

'அறியாப் பிராயத்துச் சிறு குழந்தையாக இருந்ததிலிருந்து ...சொன் என்றானே? இப்படிக் கைதேர்ந்தவன் போலக் காதல்

புரிகின்றான்' என்று ஒரு எண்ணம் எழுந்தது. ஆனால் எண்ணுவதற்கெல்லாம் நேரமோ சக்தியோ இல்லை. அவன் உருவாக்கிய காதல் அலை அவளை நிலைகுலையச் செய்து ஆழி அலைபோல அடித்துச் செல்லப் பார்த்தது. படுத்திருந்தவளுக்கே விழுவது போல் ஓர் எண்ணம். இரு கரங்களைக் கொண்டு மெத்தையின் மேல் விரித்த பட்டு விரிப்பைப் பற்றினாள்.

அவனை ஒரு தீ பற்றிக்கொண்டது. ஆசைத் தீயா, காமத்தீயா ? அவன் உத்வேகத்தில் மெத்தை கிழிந்து கட்டிலும் உடைந்து போகவில்லை என்பது ஆச்சரியத்துக்கிடமாயிருந்தது. அதுவரையில் என்றும் கண்டறியாத அனுபவங்கள் சுவாதிக்கு. நந்தனுக்கோ காதலுடன் சேர்ந்த இன்பம் முற்றிலுமாக வேறுபட்ட அனுபவம். இரண்டு பேரும் இந்த உலகத்தையே மறந்து கொண்டு வேறு உலகம் போனார்கள். அப்படித்தான் மற்றவரைப் பற்றி இருவரும் நினைத்திருந்தார்கள். ஆனால் சுவாதிக்கோ அவனை இங்கே கட்டிப் போடுவதிலும் நந்தனுக்கோ நாளைக் காலை தப்பிப்பதிலும் மனது இருந்தது.

தன் காதலை சிறிதும் சந்தேகத்துக்கு இடமின்றி வெளியிடும்படியாக இருக்க வேண்டும் என்று நினைத்தே அறைக்குள் வந்தாள். அந்தச் சமயத்திலேயே இருவரும் அழியாக் காதல பிரதிக்ஞை செய்து கொள்கிறோம் என்று பேதைப் பெண் நினைத்தாள். அவனுடைய இதயத்தில் என்ன ஓடுகிறது என்று தெரிந்தால் அவளுடைய இருதயத்தில் ஒரு நரம்பு அறுபடுவது போலிருககும.

விடிய ஒரு சாமம் இருக்கும்போதே, கண்விழிதது விட்டான் நந்தன். அவன் மார்பைத் தலையணையாய் வைதது உறங்கிக்கொண்டிருந்தாள் சுவாதி. அவ்வப்போது கனவில் சிரிப்பு வேறு. சொர்க்கத்தின் உச்சகட்டத்தில் இருக்கிறாள் என்று தெரிந்தது.

காதலெனும் பிரளய வெள்ளத்தில் அகப்பட்டுக் கொண்டு திண்டாடிய அவள் பேசிய வார்த்தைகள் கோர்வையாய் இல்லை. ஆனால் அதன் சாராம்சம் புரிந்தது. அவள் காதலின் உத்வேகம் புரிந்தது.

நந்தனும்தான் சொர்க்கத்துக்குச் சென்று திரும்பியிருந்தான. இதில் அதிசயம் என்னவென்றால் அந்த சொர்க்கம் அவன வாழ்நாள் எல்லாம் நீடிக்கும் அழைப்பிதழ் இருந்தது. வேண்டாமென உதறியவன் அவன் தான்.



கிழக்கு வெளுக்கக் கூடாது, பொழுது விடியக்கூடாது என்று அவனைக் கட்டி அணைத்த போது நினைத்துக் கொண்டாள். அவனோ எப்போதடா பொழுது விடியும், இந்தப் பாசச் சங்கிலியை அறுத்துவிட்டுச் செல்ல என்று நினைத்தான். வழக்கத்துக்கு முன்னதாகவே துயில் நீங்கி எழுந்து விடவேண்டும் என்ற முடிவில் மிகவும் அரைகுறையாகத்தான் தூங்கினான். மனமானது காலையில் என்ன செய்வது என்று எண்ணமிட்டுக் கொண்டுதான் இருந்தது.

கீழ்வான முகட்டில் சூரியன் எழும் முன் தான் எழுந்து ஊரை விட்டு வெளியேறவேண்டும். இந்தப் பெண்ணுக்கு துரோகம் செய்கிறோமா என்று நினைத்தவன் ஆறுதலும் சொல்லிக்கொண்டான். 'இல்லை, இல்லை அவள்தான் ஒப்புக் கொண்டாளே ?ஓர் இரவு இருந்துவிட்டுச் செல்ல அனுமதி கொடுத்தாளே ?"

"நீ கொஞ்சமும் அதைரியப்படாமல் எனக்கு விடைகொடுக்க வேண்டும்" என்று எழுப்பிச் சொன்னால விடுவாளா ? சந்தேகம் தான். காலை இவள் எழும் முன தப்பித்து விடவேண்டும். காரணம் ஒன்றும் கற்பித்துக் கொண்டான். இன்னும் கொஞ்சநாள் இங்கு இருந்தால் நம் வேலையே மறந்து விடும். காட்டில் என்ன நடக்கிறதோ தெரியவில்லையே? நம் கடமையை மறந்தோமே ?

தன் நினைவு என்பதையே இழந்து அவள் ஆனந்த வெள்ளத்தில் மிதந்து கொண்டிருப்பதாகவே தோன்றியது. ஆனால் அவன் கிளம்பும்போது அவள் தூங்கவில்லை. பெண்ணுக்கே உள்ள உள் உணர்வால் எழுந்துவிட்டாள். திடுக்கிட்டபடி அவன் வெளியே செல்வதை கவனித்தாள். மனதில் நினைத்து வைத்திருந்த மாற்றுத் திட்டங்கள் எல்லாம் செயல்படுத்த முடியாமல் தவித்தாள். தடுக்க முயற்சிக்கவில்லை. இன்று தடுத்தால் நாளை செல்ல முடிவெடுப்பான்.

அவன் கட்டிலிலிருந்து எழுந்தவுடன் அவளும் எழுந்தாள். ஆனால் கண்களை இறுக மூடிக்கொண்டாள். இனி அவனைப் பார்க்க மாட்டோமா என்று உள்ளத்தில் தோன்றி அல்லல் செய்தன. அவளுக்கு ஏற்பட்ட வருத்தத்தைச் சொல்லி முடியாது.

ஏமாற்றமான குரலில் 'கடைசியில் கிளம்பிவிட்டாயே?' என்று சொல்லவேண்டும் போலிருந்தது. ஆனால் வாயில் வார்த்தைகள் வரவில்லை.

'விடைகொடுத்தனுப்ப எழுந்தால் நிச்சயம் அழுவேன். அவன் வாழ்நாள் முழுவதும் அப்படியே என்னை நினைத்துக் கொள்வான். நேற்று இரவு அவன் அனுபவித்ததை மட்டும் நினைத்தால் என்றாவது திரும்பி வருவான். அழுகின்றவள் என்று மட்டும் என்னை நினைத்தால் என்றும் வரமாட்டான்' என்று முடிவெடுத்தாள்.

நந்தனும் திரும்பிக்கூடப் பார்க்கவில்லை. அறையின் கதவை சாற்றிச் சென்றான். கீழே வீட்டின் பிரதானக் கதவு 'கிரீச்' என்று திறப்பதும் அதன் எதிரொலிபோல இன்னமும் ஒரு 'கிரீச்' சபதத்துடன் மூடுவதும் அவளுக்குத் தெளிவாய்க் கேட்டது.

இடிந்து போனாள் சுவாதி. நேற்றிரவு உடல் இரண்டும் உயிர் ஒன்றுமாக இருந்தது கூட அவனைக் கட்டுப்படுத்த வில்லையே? 'ஆண்களைப் பற்றி உனக்குத் தெரிந்த லட்சணம் அவ்வளவுதான். இனி அவனை நீ ஜன்மத்துக்குப் பார்க்க முடியாது' என்று ஒரு மனது சொன்னது.

'நான் உன்னிடம் வைத்திருக்கும் அபிமானத்தில் ஆயிரத்தில் ஒரு பங்காவது உனக்கு என் மேல் உண்டா?... சொல்லாமல் சென்று விட்டாயே?' என்று சென்று விட்ட காதலனைக் கேட்டாள்.

அவன் நினைப்பு வந்தவுடன் தலையணையை நனைத்துத் தான் விட்டாள். அவளுடைய ஆத்திரத்தையெல்லாம் பிரயோகிக்க இப்போது இந்தத் தலையணைதான் கிடைத்தது.

கதவை முடிந்தவரை ஓசைப்படாமல் மெதுவாய்த் திறந்து கொண்டு வெளியே நந்தன் பிரவேசித்தான். எனினும் சுவாதி வீட்டுக் கதவு கூட அவன் போகக்கூடாது என்று கெஞ்சியது. 'கிரீச்' என்று கதறியது.

அவன் கதவை சாத்திக் கொண்டு கிளம்பியபோது, வெளியில் வந்தவுடன் நந்தனுக்கு முதலில் தோன்றியது அவநம்பிக்கைதான். இன்னும் தூக்கத்திலிருந்தே எழ வில்லையோ என்ற எண்ணம் மேலோங்கியது.

அதிகாலையில் வீதியில் நின்ற கூட்டத்தை ஒரு தடவை தம் கண்களால் அளந்தான். 'இல்லை, இல்லை, இது ஏதோ



அசாதாரணமான நிகழ்வு. தில்லையின் சாலைகளில் எல்லாம் ஏதோ அசாத்தியமானது நடைபெற்றுக் கொண்டிருந்தது.'

யாருக்கும் தெரியாமல் ஊரை விட்டு வெளியேறுவது என்று முடிவெடுத்து வெளியே வந்ததும் வாசலில் கூட்டத்தைக் கண்டதும், அதிலும் எல்லோரும் வெளியூர் ஜனங்கள் அரக்கப் பறக்க ஓடி வந்ததைக் கண்டதும், அவன் மனத்தில் ஏக காலத்தில் பல கேள்விகள் எழுந்தன. முக்கியமாக 'இவர்கள் யார்?'

சூரிய உதயத்துக்கு முன்னாலிருந்தே தில்லை நகரில் அகதிகள் வந்து குவியத் தொடங்கினார்கள். ஒரே ஜனக்கூட்டம். எப்பேர்ப்பட்ட ஜனக்கூட்டம்? ரொம்பவும் அலைந்து களைத்துப் போய் முகத்தில் துயரும் உடலில் அயர்வும் கொண்ட அகதிக் கூட்டம். பெண்களெல்லாம் அழுத கண்ணும் வீங்கிய கன்னங்களும் சிந்திய மூக்குமாய் இருந்தனர்.

தன் கண்ணால் பார்த்தது, காதால் கேட்டது முழுவதையுமே அவனால் நம்ப முடியவில்லை. இவையெல்லாம் கனவிலே நடக்கும் நிகழ்ச்சிகளா, உண்மையில் நடக்கும் சம்பவங்களா என்பதையும் அவனால் நிர்ணயிக்கக் கூட முடியவில்லை!

'என்னுடைய தில்லைப் பிரவேசத்தை முன்னிட்டு இன்னும் என்னவெல்லாமோ விந்தைகள் வரப் போகின்றன என்று எனக்கு தெரியவில்லையே?' என்று வியந்தான்.

ஆனால் ஒன்று. பெரிய தீக்ஷிதர் சொன்னதையும் இப்போது நிகழ்ந்ததையும் மனமானது முடிச்சுப் போட்டுப் பார்த்தது.

* * *

## அத்தியாயம் நாற்பது
## அல்லோலகல்லோலம்

சிதம்பரம் அல்லோலகல்லோலப்பட்டது. அக்கம் பக்கத்தில் இரண்டு காத தூரம் வரையில் இருந்த எல்லா ஊர்களி லிருந்தும் மக்கள் வந்து திரண்டு விட்டார்கள். அன்னியர் படை யெடுப்பு என்ற செய்தி பரவியதிலிருந்தே சுற்றுப் பக்கங்களில் பெருங்கிளர்ச்சி உண்டாக்கியிருந்தது.

நந்தன் அகதிகளில் சிலரிடம் கூப்பிட்டு என்ன நடக்கின்றது என்று கேட்டான். "ஏன் வந்தீர்கள், யார் படை எடுக்கிறார்கள், அவர்கள் என்ன கொடுமை செய்கிறார்களென்று ஊரை விட்டு வந்தீர்கள்?" என்று சரமாரியாகக் கேள்விகளைப் போட்டான்.

சிலர் பதில் சொல்லாமல் ஓடினார்கள். நடந்த களைப்புத் தாங்காமல் ஓரமாய் உட்கார்ந்திருந்தவர்கள் விம்மலுக்கிடையே சொன்னார்கள்.

அவர்களை தைரியப்படுத்தினான் நந்தன். "உள்ளது உள்ளபடி சொல்லு! பயப்பட வேண்டாம். இங்கு உமக்குத் தீங்கு ஒன்றும் நேராது" என்றவனைப் பார்த்து விந்தையாகச் சிரித்தான் அகதி.

"வருபவனைப்பற்றி உமக்குத் தெரியவில்லை. இங்குதான் அவன் முதலில் வருவான். தொண்டை நாட்டிலிருந்து நடு நாட்டுக்கும் பின் சோழ நாட்டுக்கும் செல்லும் இராஜபாட்டையில் துருக்கியன் படை வந்துகொண்டிருக்கிறது."

"துருக்கியனா. யாரவன்?"

அயல் தேசத்திலிருந்து வந்தவன் என்றும் வேற்று மதத்தைச் சேர்ந்தவன் என்றும் சொன்னார்கள். கோயில்களைச் சூறையாடி பெண்களை அடிமைப் படுத்தி மற்றவரையெல்லாம் கொன்றதாகவும், வேகம் இருந்தவர் மட்டும் தப்பி வந்தனர் என்றும் சொன்னார்கள்.

அந்த அகதிகள் கூறியதைக் கேட்டு அவன் தலையே கிறுகிறுக்கும் போல் ஆகிவிட்டது. சிறை வைத்தபோது தீக்ஷிதர் தன்னிடம் கூறிய வார்த்தைகள் நினைவு வந்தபோது 'விதியின் விளையாடல்களை ஒரு நாளும் ஊகம் செய்ய முடியாது என்பதில்லை. தீக்ஷிதர் சொன்னதெல்லாம் வாஸ்தவமாக ஆகிவிட்டதே?' என்று தெளிவானது.

விஷயம் இன்னவென்று நந்தன் உணர்வதற்குச் சிறிது நேரம் பிடித்தது. ஒரு பெரும் படையெடுப்பு நிகழ்ந்து கொண்டிருந்தது. ஒரு எதிர்ப்பும் இல்லாமல் காற்றின் வேகத்தில் எதிரியின் படைகள் வந்து கொண்டிருந்தன. இராஜ்யத்துக்கு ஏற்பட்ட ஆபத்து வந்திருக்கிறதென்பதை மதுரையில் இருந்த பாண்டிய அரசரே இன்னும் தெரிந்துகொண்டிருக்கமாட்டார். தன்னுடைய ராஜ்யத்துக்குள்ளே அந்நியர்கள்



படையெடுத்து வந்திருக்கிறார்களென்றே மாமன்னருக்குத் தெரிந்திருக்காது.

'என் ஊரில் கோயில்களைச் சூறையாடுகிறார்களா? என்ன தைரியம்! என்ன துணிச்சல் அவர்களுக்கு?" என்று பொங்கிரண்டு அவன் எழவில்லை. ஏன் நானிருக்கும் கோயிலைக் கொள்ளையடிக்கிறாயா என்று கோயிலுக்குள் இருக்கும் காளியும் உயிர்பெற்று வரவில்லை. கொள்ளையனை மின்னல் கொண்டு தாக்கவில்லை. எவ்விதத் தடையுமின்றி எதிரி வருகிறான்.

அதுவும் அதிசயமாக கோயில்களைச் சூறையாடும் வீரர்கள் வந்து கொண்டிருந்தனர். 'வருபவனின் மதம் பிறருடைய சிலைகளை உடைப்பதற்கும் கோயில்களை இடிப்பதற்கும் அனுமதித்தது. அதனால் கோயில்களைச் சுற்றி வளர்ந்த நகரங்களில் அபாயம் சூழ்ந்திருந்தது.

நந்தன் முதலில் நம்பாவிட்டாலும் போகப் போக நம்பினான். ஒருவர் இருவர் பொய் சொல்லலாம். கேட்பவர் நம்பாமல் இருக்கலாம். ஓராயிரம் பேர் அதே பொய்யை எப்படிச் சொல்லுவார்கள்?

எப்படி இவ்வளவு விரைவாக வந்தான் என்றால் காரணம் இருந்தது. படையெடுத்து வந்த துருக்கியர் சைனியம் பெருவேகமாக முன்னேறியது. அவர்கள் வழியில் உள்ள கிராமங்களையெல்லாம் சூனியமாக விட்டு விட்டு ஜனங்கள் போய் விட்டபடியால்.

அன்னியர் படையெடுப்பின் செய்தி நாடெல்லாம் பரவியது. ஒன்றுக்கு நாலு மடங்காக அந்த துர்ச்செய்தி வாய் மொழியாக நாடெங்கும் பரவியது. வந்தவர் யாரும் துருக்கியனைப் பார்க்கவில்லை. அவன் வருகிறான் என்ற செய்தியே சொத்துக்களையெல்லாம் விட்டுவிட்டு வரச் செய்துவிட்டது. ஜனங்கள் அடைந்திருந்த பீதியையும் பரபரப்பையும் சொல்லி முடியாது. அனேகம் பேர ஊரைக் காலி செய்து தெற்கே சென்றனர். அருகில் உள்ள காடுகளில் பதுங்கியவரும் ஏராளம். பாதி இடங்களில் காலியான நகரங்களே துருக்கியருக்கு வரவேற்புக் கூறின. அதைப் போலவே அவன் விடை பெற்றுப் போகும் வழியெல்லாம் பெரிய பெரிய புகை மண்டலங்கள் தெரியும்படியே சென்றான்.

படையெடுப்புக்கு வேண்டிய தளவாட சாமக்கிரியைகளெல்லாம் ஹொய்சலர்கள் கொடுக்கிறார்கள். அவர்களுடன்

முன்னாள் பாண்டிய அரசன் சுந்தரபாண்டியனும் வழி காட்டி வருவதாகச் சொன்னார்கள். சுந்தர பாண்டியனுககு மீண்டும் அவன் இழந்த பாண்டிய தேசத்தைக் கைப்பற்றித் தருவதாக உறுதி அளித்திருந்தானாம் துருக்கியன்.

தமிழகத்தின் ஆட்சிப் பொறுப்பை இப்போது பாண்டியர் ஏற்று வந்தனர். தூரதது மதுரையிலும் சோழ நாட்டில் கண்ணனூரிலும் இரண்டு அரசர்கள் ஆண்டார்கள். அவர்களுக்குள் இருந்த பூசலில் நாட்டில் காவல் சீர் குலைந்துவிட்டது. தன் அரியணையைத் தக்க வைத்துக் கொள்ள தன் படைகளைத் தன் அரண்மனையைச் சுற்றியே வைத்துக் கொண்டால் நாட்டுப் புறத்தில் என்ன காவலிருக்கும் என்று மக்கள் பேசிக் கொண்டனர்.

எதிர்ப்பதற்கு சைனியமின்றி வந்த துருக்கியன் காற்றின் வேகத்தில் வந்தான். அவனுக்கு தாமதமாவது ஒன்றுதான். கொள்ளையடிக்கவோ இடித்துத் தள்ளவோ கோயில் கிடைத்தால் மட்டுமே ஒரு இடத்தில் தங்குவான்.

மூலை முடுக்குகளிலெல்லாம் இருந்த பொக்கிஷங்களைத் திரட்டிக் கொண்டு மக்கள் ஓட முயன்றனர். எதிரி சிதம்பரம் வருவான் என்று தெரியும். அதற்குப் பின் எத்திசையில் செல்வான் என்று தெரியவில்லை. அதனால் தப்பி ஓடும் மக்களுக்குக் கஷ்டம். சின்னஞ்சிறு குழந்தைகள் முதல் தலை நரைத்த வயோதிகர்கள் வரையில் ஊரைக் காலி செய்வதென்று தீர்மானித்திருந்தனர்.

ஊருக்குள் நடந்த நந்தனுக்கு என்ன செய்வது என்று முதலில் ஒன்றும் புரியவில்லை. நமக்கென்ன என்று காட்டுக்குப் போய்விடலாம். ஆனால் தீக்ஷிதர் சொன்னது அப்படியே நடக்கிறது என்பது ஒரு ஆர்வத்தைக் கொடுத்தது.

தில்லைக்குத் துருக்கியன் நிச்சயம் வருவான். உலகிலேயே மிகப் பிரசித்தி பெற்ற கோயில் அல்லவா? அதன் செல்வமும் அளவிடமுடியாததல்லவா? ஆனால் துருக்கியர் வர எப்படியும் ஓரிரு நாள் ஆகும். ஆற அமர யோசித்துச் செயல்பட நேரம் இருந்தது. தனியொருவன் தான் என்பதால எப்போது வேண்டுமானாலும் காட்டுக்குள் சென்றுவிடலாம். முதலில் என்ன நடக்கிறது என்று ஆராயவேண்டும் என்ற ஆர்வம் பிடித்துக் கொண்டது.



அதனால் வேறு வித எண்ணங்கள் அவனை ஆக்கிரமித்துக்கொண்டன.[¹] 'என் ராசியே ராசி. எனக்கும் இந்தப் படையெடுப்புக்கும் என்ன சம்பந்தம்? ஆனால் முதல் முறையாக நான் வரும்போதுதான் பல ஆயிரமாண்டுகளாய்க் கொத்தளமின்றியும் படையெடுப்புக்கு உட்படாத தில்லைக்கு இது நடக்கவேண்டுமா?'

இம்மாதிரி எண்ணங்கள் அவன் கோயில்வரை போராடி கூட்டத்தினிடையே சென்றபோதெல்லாம் ஒரு கணமும் அமைதி இல்லாமல் செய்து விட்டன.

சற்று நேரத்துக்கெல்லாம் கோயிலின் கிழக்கு கோபுரத்தை அடைந்தான். மக்கள் வெள்ளம் எத்திசையில் செல்வதென்று அறியாமல் தடுமாறியது. அவர்களுடன் போராடி கோயில் கிழக்கு வாசலை அடைந்தான். அந்த மாபெரும் கதவுகள் பூட்டப்பெற்றிருந்தன. உடனே மாட வீதிக்குச் சென்று மக்களுடன் போராடி வேறொரு கதவுக்குச் செல்ல முடியாது என்று முடிவெடுத்தான்.

இதுவும் நல்ல சந்தர்ப்பம்தான். கோயிலுக்குள் செல்வதற்கு முன் உண்மையென்ன என்று கண்டறிய வேண்டும் என்று ஆசைப்பட்டான்.

நுழைவாசலை ஒட்டிக் கட்டப்பெற்ற ஒரு வீட்டின் மேலே ஏறினான். ஒருவரும் ஏன் என்ன என்று கேட்கவில்லை. அந்த வீட்டின் கூரையின் மீது ஒரு தவ்வு தவ்வி தில்லைக் கோயிலின் மதில மேல் ஏறினான். ஆகா உள்ளுக்கும் வெளிக்கும் எவவளவு வித்தியாசம்? அமைதியான தீவு போலிருநதது கோயிலின் உட்புறம். வெளியில் நடக்கும் போராட்டத்துக்கும் அதற்கும் சம்பந்தமே இல்லை.

நடேசன் கோயிலைச் சுற்றிய மதில் மேல் வேகமாக நடந்தான். ஆங்காங்கே வைககப்பட்ட சுதை நந்திகள் தடுக்கி விட்டுவிடாமல் சற்று நேரத்துக்கெல்லாம் கிழக்கு கோபுரத்தை அடைந்தான் .உள்புறமாயக் கீழே குதித்தான்.

கிழக்குக் கதவும் பூட்டப்பெற்றிருந்தது. காவலுக்கு ஒரு ஆள் நின்றான். யாரையும் அனுமதிப்பதிலை என்றான்.

சுற்றும் முற்றும் பார்த்தான் நந்தன். கதவுக்கு முன் இரு திண்ணைகள் இருந்தன. அதன் மேல் ஒரு மர ஏணி இருந்தது. காவலாளி ஏதேனும் ஆட்சேபம் செய்யும் முன் மேடை மேல் ஏறி ஏணியில் ஏறினான். கோபுரத்தின் முதல் நிலைக்கு வந்தான்.

பின் அங்கு ஒரு மர ஏணி எதிரத் திசையை நோக்கி இருந்தது. அதில் ஏறத் தொடங்கினான். காவலன் ஆட்சேபிக்கவில்லை. கோயிலுக்குள் யாரையும் கதவு வழியாக அனுமதிக்காதே என்றுதான் சொல்லியிருந்தார் பெரிய தீக்ஷிதர். கோபுரத்தின் மேல் ஏறுபவனையெல்லாம் தடுப்பது அவன் வேலை யில்லை.

எதிரப்புறம் நோக்கியிருந்த மர ஏணி இரண்டாம் நிலைக்கு இட்டுச் சென்றது. இப்படியே ஏறி ஏறி சில நிமிடங்களில் கோயிலின் உச்சிக்குச் சென்று விட்டான். அங்கு இருந்த ஒன்பது கும்பங்களுக்கு இடையே நிற்க இடமிருந்தது. அங்கிருந்து பார்வையைக் கீழே செலுத்தினான். ஆகா! கோயிலின் தரிசனம் அழகே உருவாய் இருந்தது. தங்க கூரைகளைக் கவிழ்த்து அடியில் கோயில்கள் இருந்தன. ஆனால் ரசிக்க நேரம் இல்லை என்றும் ரசிக்க இதுவே கடைசி காலம் என்றும் அவனுக்குத் தோன்றியது.

இன்னும் ஒரு நாளில் இந்தக் கோயில் எப்படி இருக்குமோ? திரும்பினான் மேறகு முகமாக. ஒரு நடுக்கம் அவன் உடலை ஆட்கொண்டது. மேலிருந்து கீழே விழாமல் கும்பம் ஒன்றைக் கைப்பிடியாய்ப் பிடித்துக் கொண்டான்.

சிதம்பரத்தை ஒட்டிய நதி அழகாய் நீல நிறக் கோடு போலத் தெரிந்தது. மாபெரும் துருக்கிய சைனியம் அந்த நதிக் கரையில் தண்டு இறக்கி இருந்தது. ஆங்காங்கு அமைந்திருந்த கூடாரங்கள் மீது பறக்க விட்டிருந்த பச்சைக் கொடிகள், இளங் காற்றில் படபடவென்று அடித்துக் கொண்டிருந்தன. யானைகளும் குதிரைகளும் ஒட்டகங்களும் ஆட்களும் கண்ணுக்கெட்டிய தூரம் காணப்பட்டன.

பெரிய சைனியம் எதிரத்தாலும் முறியடித்து ஊரை சின்னாபின்னமாக்கிவிடக் காத்திருந்தது. தில்லைக்கோ கோட்டையும் இல்லை கொத்தளமும் இல்லை. அரை நொடி எதிர்ப்புத் தெரிவிக்கக் கூட ஒரு படை இல்லை துருக்கியர் தூதடி அடிக்க. அவர்கள் முன் இந்தத் தொன்மையான நகரம் நிராயுதபாணியாக நினறது என்பதுதான் அப்பட்டமான உண்மை.

தில்லை நகர் எதிரே அகழிபோலிருந்த நதிக்கு அக்கரையில், துருக்கியர் சைனியம் ஆயத்தமாயிருந்தது. அதிர்ஷ்டவசமாக நதியில தணணீரப் பிரவாகம் குறையாமல் ஓடியது. அதனால் நதியைக் கடப்பது தனி வீரர்களுக்கு எளிது



இருந்தாலும் படை சாமான்களையெல்லாம் எடுத்து வர பாலம் கட்டவேண்டியிருந்தது.

மகா முட்டாள் உலகம். காட்டை வண்டிகள் கடக்கும் போதே இரு வேலேந்திய காவலர்களை அனுப்புகிறார்கள், அரிசி மூட்டையையும் பருப்பு மூட்டையையும் பாதுகாக்க. அவர்களை கொன்றுவிட்டே பொருள் மேல் கை வைக்க முடிகிறது. இங்கு கோட்டைகூரை அமைத்து காவலுக்கு ஒரு படையையே நிறுதத வேணடாமா?

அப்போது தீபாராதனைக்குரிய ஆலாட்சிமணி மக்களுக்கு ஆபத்தைச் சொல்ல ஒலித்தது. யாரோ நல்லெண்ணத்தில் மக்களை எச்சரிக்கை செய்ய அடிக்கத் தொடங்கினான். அவனுக்குத் தூக்கி வாரிப்போட்டது. ஒரு நொடி திகிலடைந்த போதிலும் அவசரத்தையும் விளக்கியது. தன்னைப் போலவே அவசரத்தை உணர்ந்தவர் யாரோ செயகிறார்கள் என்று நினைததான்.

அலையெறியும் கடலைப்போல் விளங்கிய துருக்கியர் சேனாசமுத்திரமானது தில்லையை மூழ்கடித்தால் மிஞ்சிப் பிழைப்பது சிலரே என்று சொல்லித் தெரியவேண்டாம். அதனால் எல்லோரையும் வெளியே ஓடச் சொன்னது ஆலாட்சி மணி.

கோயில் கோபுரத்தின் மேல் நின்று கழுகையும் அதன் துறையையும் மாற்றி மாற்றிப் பார்த்தான். தில்லைநகர் பரபரப்பில் இருந்தாலும் துருககியன படை எதற்கும் கவலைப்படாமல் இருந்தது. சலயயல நடநது கொணடிருநதது. அதன புகை மணடலம் ஆற்றின் அக்கரையைச் சூழ்ந்து கொண்டிருந்தது. பலர் குதிரைகளைக் குளிப்பாட்டிக் கொணடிருந்தார்கள். படை போலவேயில்லை. ஏதோ நாடோடிக் கும்பல் போலிருந்தது.

துருக்கியன் நோக்கமும் தெளிவாய் இருந்தது. முழு சைனியமும் வந்து சேர்ந்த பிறகு தில்லை நகரை ஒரு பெருந் தாககாகத் தாக்கி நிர்மூலம் செய்து விடுவது என்றும், அது வரையில அப்போது வந்து சேர்ந்திருந்த இடத்திலேயே தங்குவது என்றும் தீர்மானித்திருந்தார் போல. துருக்கியனைச் சந்திக்க, தகக பதில் கொடுக்க போர்க்கலையில் மகா நிபுணர்களும் இல்லை. போராட வீரரகளும் இல்லை, எதிரியை எதிர் கொளவதற்கான சக்தியில்லாமல் போனார்கள். நம்மை விட அவனுக்கு அது நன்றாய்த் தெரிந்திருக்கிறது. கோயிலின் செல்வம் எங்கேயும் ஓடிப் போய் விடாதென்றும், ஆற்றின் மேல்

ஒரு மரப் பாலம் கட்டினால் படைகள் அதைத் தாண்டிச் சென்று தில்லையை தாக்கிப் பிடிப்பது சுலபமாகி விடுமென்றும் துருக்கிய சேனாதிபதி முடிவெடுத்து இருக்க வேண்டும்.

நதிக்கரையிலிருந்த துருக்கியர் படை தெரிந்தது. நந்தன் உற்றுப் பார்த்தால் பாலம் கட்டிக் கொண்டிருந்தனர். மரங்களை வெட்டி யானைகள் இழுத்து வந்து ஆற்றங்கரையில் போட்டுக் கொண்டிருந்தன. தமக்கு முன்னால் துருக்கியர் சைனியம் ஆற்றைக்கடந்து கோயிலைச் சூழ்ந்து கொண்டது என்றால் அபாயம். ஆனால் நெடுநேரம் பதற்றத்துக்கு நந்தன் இடம் கொடுக்கவில்லை. நந்தன் முகத்தில் ஒரு தீர்மானம் தோன்றியது. செய்ய வேண்டியது என்னவென்று முடிவெடுத்தான். இந்த நிலையில் அந்தக் கிழட்டு தீக்ஷிதர் சொன்னது எல்லாம் விளங்கிற்று. அன்று அர்த்தமற்றதாய் இருந்ததெல்லாம் இன்று பூரணமாய் அவனுக்குப் புரிந்தது.

அன்று அவனை அடைத்து வைத்ததற்கும் சம்பந்தமில்லாத சம்பாஷணைக்கும் இப்போது பொருள் ஒருவாறு விளங்கிற்று. நடேசனுக்கு நேர்வதற்கு இருந்த பேரபாயம் அவனுக்குச் சொல்ல முடியாத கவலையையும் அளித்தது. அமைதி குடிகொண்டிருந்த நடராஜரின் சந்நிதானத்தில் துருக்கியர் படை புயல் நுழைவதுபோல் நுழையப்போகிறது என்று நினைத்தவுடன் இருதயத்தில் ஒரு பெரிய பாரம் ஏறியது போல இருந்தது.

தில்லையின் மிக உயரமான இடத்தில் ஜனசூன்யமான இடமான கோபுரத்தின் உச்சியில் நின்று கொண்டிருந்தான் நந்தன். சுற்றியடித்த காற்று அவனைத் தள்ள நினைத்தது. உறுதியாய் நின்றான். மனதிலும் ஒரு உறுதி உருவாகிக் கொண்டிருந்தது. அவனுடைய உள்ளத்திலே நடந்து கொண்டிருந்த போராட்டத்திற்கு இனி இடமில்லை. வாழ்க்கையின் நோக்கம் என்னவென்று தெரிந்துவிட்டது. அந்த பேரபாயத்திலிருந்து நடேசனைத் தப்புவிக்கும் பொறுப்பும் பாக்கியமும் தனக்குரியவை என்பதையும் உணர்ந்தான்.

'நான் அறிவீனன்; நான் தில்லைக்கு சுவாதியைக் காண வரவில்லை. கம்பூஜக் கல்லை அபகரிக்க வில்லை. நடேசனைக் காக்கவே வந்திருக்கிறேன்' என்று தெட்ட தெளிவாய் அந்த கொள்ளைக்காரனுக்கு புரிந்தது.

* * *



## அத்தியாயம் நாற்பத்து ஒன்று
## அவன் வருவானா?

தில்லை ஊரே அல்லோலகல்லோலப் பட்டுக்கொண்டிருந்தபோது கோயில் மட்டும் எப்படியிருக்கும்? நடேசன் கோயிலைப் பாதுகாக்கும்படி எச்சரிக்கை கொண்டு வடக்கிருந்து பாதிரிபுலியூர், திருசோபுரம் போன்ற கோயில்களிலிருந்து தூதுவர்கள் வந்தார்கள்.

அவர்களை எதிர்கொண்ட தில்லைவாழ் அந்தணர் தலைமை தீக்ஷிதர் வீட்டுக்குச் சென்று அவர்கள் வரவைப் பற்றி அதிகாலையில் சொன்னார்கள். அவரும் பதறுவார் என்று நினைத்தவர்களுக்கு ஏமாற்றம். 'நீங்களாவது நானாவது சற்றும் எதிர்பாராத அதிசயமான செய்தி வந்திருக்கிறது. என்னால் நம்பவே முடியவில்லை என்று சொல்லுவார் என்று நினைத்தால் அப்படியில்லையே? ஞானதிருஷ்டியில் இதைப் பற்றி ஏற்கனவே அறிந்துவிட்டாரா? அப்படியென்றால் ஏன் முன் ஏற்பாடுகள் செய்யவில்லை?' என்ற சந்தேகங்கள் எழுந்தன. செய்தியை எதிர்பார்த்தவர் போலவே அமைதியாய் இருந்தார். உண்மையில் தூதுவர்கள் பேசும் ஒவ்வொரு வார்த்தையும் அவருக்கு ஜோசியரின் வார்த்தைகளை நினைவூட்டின.

ஆனால் உடனே கோயிலுக்குள் விரைந்தார். அவருடன் கோயிலுக்கு நடக்கும் போதே தூதுவர்கள் பல விஷயங்களைப் பகிர்ந்து கொண்டார்கள். துருக்கியர் பெரும் படையுடன் தில்லைக்கு இரண்டு காத தூரத்தில் வந்து கொண்டிருக்கிறார்கள் என்றும் நடேசன் கோயிலை எப்படியாவது பாதுகாக்கவேண்டும் என்றும் செய்தி அனுப்பியிருந்தார்கள் வடக்கிலிருந்த கோயில்களின் பக்தர்கள்.

பிரயாணத்தின் அவசரமும் அவர்கள் கண்ட காட்சிகளினாலும் அவர்கள் முகம் பார்க்க சகிக்காமல் இருந்தது. வடக்கிலிருந்த க்ஷேத்திரங்களுக்கும் பெரும் சேதம் என்று பேசினார்கள். அங்கெல்லாம் கோரமான காட்சிகள் நகரப் புறமெங்கும் இருந்தனவாம். ஆயிரம் பதினாயிரம் பேர் வாளால் வெட்டுண்டும் வேல்களால் குத்துண்டும் மாண்டு விழுந்தார்களாம். கால் வேறு கை வேறு தலை வேறான உயிரற்ற உடல்கள், மலை மலையாகக் குவிந்தனவாம். பெண்கள் மட்டும் கொல்லப்படவில்லையாம். அவர்கள் அடிமைப்படுத்தப்பட்டனர்.

கொள்ளைக்குப் பின் ஊர்கள் எல்லாம் தீக்கு இரையானதையும் ஆயிரமாயிரம் பேர் மரணக் காயப்பட்டுக் கிடப்பதாகச் செய்தி கிடைத்தது.

தில்லைக்கோயிலின் கதவுகள் இரவிலிருந்து பூட்டப்பெற்றபடியிருந்தன. அப்படியே இருக்கட்டும் என்று கட்டளையிட்டு கிழக்குக் கதவை மட்டும் திறந்து உள்ளே வந்தார்கள். ஆனால் அது எதிரிக்கு பயந்து அல்ல.

"உள்ளே யாரையும் அனுமதிக்காதீர். இது பாதுகாப்பான இடம் என்று மக்கள் உள்ளே வரக்கூடும். எந்த நிலையிலும் யாரையும் உள்ளே விடக்கூடாது" என்று உத்தரவிட்டார் ருத்திராபதி. உயர்ந்த மதில்களைக் கொண்ட கோயில் ஒரு பாதுகாப்பு அளிக்கும் என்று எதிர்பார்த்து ஊர் மக்கள் உள்ளே குவியத தொடங்கினால் பின் வேண்டுமென்றால் நடேசனை வெளியே எடுத்துச் செல்ல முடியாது என்று அவருக்குத் தெரியும். பாரபட்சம், தயவு தாட்சண்யம் இல்லாமல் நடந்து கொள்ள வேண்டிய வேளையிது.

ருத்திராபதி நேரே பொன்னம்பலத்துக்கு நடந்தார். கோயிலின் கர்ப்பக்கிருஹக் கதவுகளைத் திறக்கச் சொன்னார். நடேசனுக்கு முன் இரவில் இட்டுச் சென்ற திரையை விலக்கச் சொன்னார். நடேசனுக்கு தீபாராதனை காட்டச் சொன்னார்.

தீப ஒளியில் நடேசன் ஜொலிக்க அவன் நிழலோ பின்னிருந்த சுவற்றில் நடனம் ஆடியது. 'நடேசனின் தூக்கிய திருவடி நமக்கெல்லாம் அபயப் பிரதானம் அளிக்காதா? என்று துணையாயிருக்கும் என்று நினைத்தோமே?' என்று மனதுக்குள் ஆதங்கம். "துருக்கிய ராட்சதர்கள் ஆயிரம் ஆயிரம் பேர் கைகளில் இரும்பு உலக்கைகளைக் கொண்டு இந்தக் கோயிலை தாக்கப்போகிறார்கள். அது உறுதி. நடேசா, நீ என்ன செய்யப் போகிறாய்?" என்று மனதுக்குள் கேட்டார்.

முகம் மாறாமல் சிரித்துக்கொண்டிருந்தான் நடேசன்.

பின் ருத்திராபதி யோசிக்க உட்கார்ந்தார். செய்தி கேட்டு வந்த தீக்ஷிதர் எல்லோரும் ஒரு எதிர்பார்ப்புடன் அவரையே உற்றுப் பார்த்தனர். எல்லோரும் ஓடிவந்த அகதிகளிடம் பேசக் கொடுத்திருந்தனர். அதனால் அவரகளது முகங்கள் தொய்வுற்றிருந்தன. இந்தப் பேராபத்திலிருந்து தப்பிப்பது எப்படி என்று அவர்களுக்குத் தெரியவில்லை.



அவர்களைப் பார்த்து "உங்களுடைய அபிப்பிராயத்தைத் தெரிந்து கொள்ள விரும்புகிறேன்" என்று அவர் கேட்கவில்லை.

"அவரகள் சொல்லும் யோசனைகளுக்கு நான் என்ன மறுமொழி சொல்லமுடியும்?" என்ற தடுமாற்றம்தான் அதற்குக் காரணம்.

தீக்ஷிதர்களில் ஒருவர் "வருபவனிடம் சமரசததுக்கு என்ன விலை என்று கேட்க வாய்ப்புண்டா?" என்றார்.

தலையசைத்தார் ருத்திராபதி. 'யுத்தத்தை நிறுத்த முடியாது; போர் நடத்தியே தீருவோம் என்று வந்திருக்கிறார்கள். அந்த மூர்க்கனுடைய மனத்தை மாற்ற இயலாது. மற்ற மதங்களுக்கு மதிப்பு என்பதே இல்லாத கசடனுடன் என்ன பேசிப்பார்ப்பது?' என்று அவருக்குத் தோன்றியது.

'தூதுவர் சொல்வதைப் பார்த்தால் சமரசம் என்பதற்கே இடமில்லை. தில்லையம்பலத்துக் கோயிலுக்குப் பொற்கூரை வேய்ந்த அரசர்கள் அதன் பாதுகாப்புக்கு ஏற்பாடு செய்யாமல் சென்றது வருத்தத்துக்குரியது. அந்த கவனக்குறைவால் ஆயிரமாயிரமாண்டு பிரயத்தனமெல்லாம் நாசமாகி விட்டது!' என்றார்.

ஆனால் அவருக்குத் தெரியும். இதுவரை ஒருவரைத் தோற்கடித்து ஆட்சியைப் பிடித்த மற்றொரு அரசன் மீண்டும் சிற்றம்பலத்துக்கு மானியம் அளித்தானே தவிர அதன் செல்வங்களைக் கொள்ளையடிக்க நினைக்கவில்லை. அதனால் அகழிக்கோ கோட்டைச் சுவருக்கோ தேவைகள் ஏற்படவில்லை என்று அவருக்குத் தெரியும். அதுபோலவே இதுவரை இதுபோல ஒரு சந்தர்ப்பமும் எழவில்லையே? ஏற்பட்டிருந்தால் என்ன செய்வது என்று செய்வது என்று மூளையைக் கசக்கி விமோசனம் தேடலாம்.

சமரச நோக்கம் கொண்ட மதமே உலகில் இல்லை. எந்த மதத்தைப் பின்பற்றுபவரும் இதர மதங்களுக்கு நல்லெண்ணமோ நோக்கமோ கொள்வதில்லை. தம் மதமே வளர வேண்டும் என்று எல்லோரும் நினைக்கின்றனர். சிலர் அதற்காகக் கத்தி எடுக்கின்றனர். சிலரோ வேறு வழிகளைக் கடைப்பிடிக்கிறார்கள். ருத்திராபதியின் கண்கள் தானாக சித்திரக் கூடத்துக்குத் திரும்பின. காலி அறை சாந்தும் செங்கல்லும் வைத்துப் பூசப்பெற்றது தெரிந்தது. அங்கிருந்த பள்ளிகொண்ட கோவிந்தராஜரைக் கொண்டுபோய் குலோத்துங்கன் கடலில் எறியவில்லையா? "அதற்குப் பின் நமது சைவ மதம் இவ்வளவு நாள் தப்பித்துவிட்டது நம் அதிர்ஷ்டம்."

இன்னும் ஒரு தீக்ஷிதர் 'வருபவன் பல திசையில் பயணிக்க முடியாதல்லவா? நடுவழியில் நடேசன் அருளால் அவனுக்கு வேறேதாவது எண்ணம் வாராதா? அதனால் தில்லையை விட்டு விட்டு வேறு திசையில் செல்ல வாய்ப்பிருக்கிறதா?"

'இல்லை இல்லை. ஒரு மகா அற்புதம் நிகழ்ந்து அப்படியேதேனும் நடந்தால் உண்டு. ஆனால் வாய்ப்புகள் குறைவு. அவன் நிச்சயமாகத் தில்லைக்கு வருவான். தன் சாம்ராஜ்யத்தின் விஸ்தரிப்புக்கான வேலைகளில் அவன் ஈடுபட்டிருப்பதாகத் தெரியவில்லை. பொன்னும் மணியுமே அவன் மனத்தைப் பெரிதும் கவர்ந்தன என்று இதுவரை அவன் நடந்துகொண்ட விதத்தில் கண்டுகொள்ளமுடிகிறது. துருக்கியன் கோயில்களைக் கொள்ளையடிக்க மட்டுமே வருவதாக தூதுவர்கள் சொல்கிறார்கள். உலகில் சுவர்ணம் கொண்ட கூரை நம்மிடம் மட்டும்தான் இருக்கிறது என்று தம்பட்டம் அடித்துக் கொண்டோம் அல்லவா? அதன் பலன் கோயிலின் பெருமை மட்டுமல்ல. அதன் அழிவுக்கும் வழிவகுக்கப்போகிறது. அதனால் நம் குலத்துக்கு என்றுமில்லாத பெரும் விபத்து ஏற்பட்டுவிடப்போகிறது" என்றார் ருத்திராபதி.

சற்று நேரம் மௌனம் குடிகொண்டது. எல்லோருக்கும் அடுத்த கேள்வி தெரிந்தும் அதை வாய்விட்டுச் சொல்ல பயம்.

அந்தக் கேள்வி 'அடுத்து என்ன செய்வது?' என்பதுதான். சொல்லமுடியாத மனக் குழப்பத்தில் ஆழ்ந்திருந்தார்கள் எல்லோரும். அந்தக் கேள்வியை உச்சரித்து இன்னும் ஏன் குட்டையைக் குழப்பவேண்டும்?

வெளியே தில்லைவாழ் மக்கள் 'இது கனவா, நனவா?' என்று அளவில்லா வியப்பை அடைந்தார்கள். நம்ப முடியாத அந்த துர்ச்செய்தியானது, அதி சீக்கிரத்தில், ஊரெங்கும் சென்றடைந்தது. மக்களின் முகத்திலெல்லாம் கவலைக்குறி தோன்றியது. எல்லோரையும் காட்டிலும் அதிகமான கவலை, கோயிலுக்குள் தீக்ஷிதர் முகத்தில் இருந்தாலும் அவருடைய முகத்தில் ஒரு மாதத்துக்குள் சுருக்கங்கள் அதிகமாயிருந்த படியால் அது வெளியே தெரியவில்லை.

பிரசன்னம் பார்த்தபோது வந்த செய்தி கடவுளே அனுப்பியது. அதைப் புறக்கணித்ததற்காக அவர் தலை குனிந்தார். வெளியில் சொல்லியிருந்தால் மாற்று ஏற்பாடுகள்



செய்திருப்பார்கள் மற்ற தீக்ஷிதர்கள். ஜோசியர் போதனை செய்து தீக்ஷிதர் மனத்தில் களங்கம் உண்டுபண்ணி விட்டதாகச் சிலர் கூறுவார்கள் என்று பயந்தே அதைச் சொல்லவில்லை. ஜோசியர் சொன்னதிலும் முழு நம்பிக்கை வராததால் அப்படி நடந்து கொண்டார். ஆனால் இப்போது தன் மந்த புத்தியைச் சாடுவதில் பிரயோசனம் இல்லை.

நடேசனை இப்போது காப்பது முக்கியம் என்று எல்லோரும் அறிந்தார்கள். வெறும் சிலை என்று நினைக்க முடியாது. காலம் காலமாக நடேசன்தான் சைவம். சைவம்தான் நடேசன். சைவத்தின் தலைநகராய் பூமியின் இருதயமாய் புகழ் பெற்றுத் திகழ்ந்தது. அதன் உயிர்மூச்சான நடராஜர் நிலையை நினைத்துப் பார்த்தால் கதிகலங்கும். நடராஜர் அன்னியர் கையில் அகப்படக்கூடாது என்பதே இப்போது பிரதான ஆசை. "மற்றவர் வாழ்வு சாவெல்லாம் ஒரு பொருட்டே இல்லை. அகிலத்தையே தனது சாம்ராஜ்யமாய்க் கொண்டவன் நிலை இப்படியா இருக்க வேண்டும். அவன் சாம்ராஜ்யத்தின் கதி என்ன ஆவது?"

பலருக்குப் பொங்கிக் கொண்டு வந்த அழுகையை மிகவும் பிரயத்தனப்பட்டும் அடக்க முடியவில்லை. 'நம்மையெல்லாம் தடுத்தாட்கொண்ட பெருமான் பெரும் சைன்யத்தைத் திரட்டிக் கொண்டு வரும் எதிரியைத் தடுக்க எழுந்தருளமாட்டாரா என்ற ஏக்கம். சத்ருக்களைத் துவம்ஸம் செய்ய ஆண்டவன் அவதாரம் எடுப்பது கலியுகத்தில் நடக்காதா?'

பல முறை பல கோயில்களில் நடந்தது போல பூமாதேவியைப் பூரணமாக நம்பும் திட்டத்தைக் கைக் கொள்ளலாம் என்று சொன்னார்கள் சிலர். 'இல்லை சிவகங்கைக் குளத்தில் சிலையைப் போட்டு விடலாம்' என்றும் சொன்னார்கள்.

ஆகம சாஸ்திரத்தில ஆபத்துக்காலங்களில் உற்சவர் சிலைகளை மண்ணுக்கு அடியில் புதைத்துவைக்க அனுமதி இருந்தது. கோயிலுக்குள் சுத்தமான இடத்தைத் தேர்ந்தெடுத்து குழியைத் தோண்டி ஆற்றுமணலைப் பரப்பவேண்டும். அதன் மேல் தர்ப்பைப் புல்லைப் பரப்பி வைக்கவேண்டும். பூமா தேவியைப் பிரார்த்தித்து 'ஆபோ ஹி ஸ்தா' என்ற மந்திரத்தை உச்சரித்து புண்ணிய ஜலத்தைத் தெளிக்கவேண்டும். பின் கோயிலுக்குள் சென்று சிலையின் அனுமதியைப் பெறப் பிரார்த்திக்கவேண்டும். 'கஷ்டம் இருக்கும் வரை பூமிக்குள் நீர்

புதைந்திருக்கவேண்டும்' என்று கேட்டுக்கொள்ளவேண்டும். பின் உற்சவரின் சக்தியானது மூலவருக்கு மாற்றப்படும். பின் சிலை கிழக்கை நோக்கித் தலை வைத்தாற்போல் தலை குப்புற வைத்து மண்ணால் மூடவேண்டும். அதை ஒரு மாதத்தில் எடுத்தால் எப்படி, ஆறு மாதத்தில் எடுத்தால் எப்படி, பல ஆண்டுகளுக்குப் பின் எடுத்தால் எப்படி பூஜைகள் செய்து கோயிலுக்குள் எடுத்துச் செல்லவேண்டும் என்று கூறியிருந்தது ஆகம சாஸ்திரம்.

ஆனால் பூமிக்குள் வைப்பதற்கு எதிர்ப்பு இருந்தது. "நன்றாக யோசித்து முடிவெடுக்க வேண்டும். வருபவர் அதையேதான் எதிர்பார்ப்பார்கள். நம்மில் எவரேனும் சித்திரவதையின் பெயரில் உளறிவிடுவார்கள். நடேசன் இருக்கும் இடம் எதிரிக்குத் தெரிந்துவிடலாம்" என்றனர் சிலர்.

எல்லோரையும் அமைதியாய் இருக்கச் சொல்லி ருத்திராபதி கையை உயர்த்தினார்.

ஜோசியர் வந்து பிரசன்னத்தைப் பற்றிச் சொன்னார். நடேசனே ஆள் ஒருவனை அனுப்புவார் என்று பிரசன்னம் சொன்னதை விளக்கினார். கூட்டத்தில் சிலர் "அதை நம்பியெல்லாம் காலங்கடத்திக் கொண்டிருக்கக் கூடாது. அப்படிப்பட்டவன் வரமாட்டான்" என்றனர்.

தீக்ஷிதர் 'வந்தான். அவனைப் பிடித்தும் வைத்தேன். ஜோசியரிடம் கேட்ட அந்தப் பிரசன்னம் அப்போது எனக்கு வெகு உபயோகமாயிருந்தது என்று நினைத்தேன். ஆனால் அவனைக் கைநழுவிவிட்டான்.'

பிரசன்னத்தில் வந்தது இதுவரை எல்லாம் சரியாயிருந்தது. கோயிலைச் சூறையாடும் துருக்கியன் வருவானென்றும், நடேசனை பத்திரப்படுத்த ஒருவன் வருவானென்றும் அல்லவா கூறியது. பாதி உண்மையானது என்றால் முழுதும் உண்மையாக நிறைவேறும் என்று நம்பிக்கை வைத்திருந்தார் ருத்திராபதி.

'ஆளை அனுப்பிய கடவுள் அவனுக்கு இதுதான் கடமை என்று சொல்லி அனுப்பியிருக்கக்கூடாதா?' என்று நினைத்து தீக்ஷிதர் நந்தன் தப்பித்ததில் பெரும் ஏமாற்றத்திற்குள்ளானார். ஆனால் அவருக்கு உதவ அவன் சரியான நேரத்தில் வருவான் என்ற எண்ணம் மட்டும் அவர் மனத்தை விட்டு அகலவில்லை.



பக்கத்தில் இருந்தவனை விசாரித்தார். "அவனை அப்புறம் பார்த்தாயா? அல்லது அவனிருக்குமிடத்தைப் பற்றி ஏதேனும் செய்தி உண்டா?"

"அதுதான் இல்லை. அவனிடம் தற்போது கோபம் கொள்வதில் பயனில்லை. நடந்த தவறு நடந்துவிட்டது. எப்படியோ இந்தச் சங்கடமான நிலைமையைச் சமாளித்தாக வேண்டும்...."

"என்னுடைய அபிப்பிராயம் நமக்கு வந்த தெய்வீகச் செய்தி அவனுக்கும் எட்டியிருக்கும். இன்னும் சிறிது நேரம் காத்திருப்போம். குறிப்பிட்ட சமயத்துக்கு வந்துவிடுவான். இவ்வளவு சரியாய் இருந்த ஜோசியம் பொய்க்காது. தக்க சமயத்தில் அவன் வருவான்" என்று அவர் மட்டும் சொல்லிக்கொண்டிருந்தார்.

மற்றவர்கள் பொறுமை இழந்தார்கள். "வருகிறவன் மகா மூர்க்கன் என்று கேள்வியாயிற்றே. நடராஜரின் கதி என்ன ஆகுமோ என்று மனதுக்குக் கவலையாயிருக்கிறது. ஆபத்தென்றாலும் பிறத்தியாரிடம் நடராஜரை ஒப்புவிப்பதா? நாமின்றி நடராஜர் இல்லையே. நடராஜரின்றி நாம் இல்லையே. தெரியாதவன் ஒருவனுக்காக நாம் காத்திருக்க வேண்டாம். நாமே குழி தோண்டி நடராஜரைப் புதைத்து விடலாம். இல்லை துணியில் சுற்றி சிவகங்கைக் குளத்துக்குள் போட்டுவிடலாம். இல்லை நமக்குள் ஒருவரை நடராஜர் சிலையுடன் வெளியூருக்கு அனுப்பலாம்' என்று குரல்கள் எழுந்தன.

ருத்திராபதி அவ்வப்போது ஊருக்குள் அனுப்பி செய்தி சேகரித்து வரச்சொன்னார். எதிர்பார்த்ததை விடத் துருக்கியன் அதிவேகத்தில் வந்துவிட்டதாகச் செய்தி வந்தது. அதுவும் தில்லைக்கு வடக்கே ஓடும் ஆற்றின் அப்பால் தண்டு இறக்கியதாகச் செய்தி வந்தது. காலை வந்த தூதுவனுக்கு மிக சொற்ப தூரத்தில் பின் தொடர்ந்தே வந்துவிட்டான் எதிரி. கேட்டவுடன் முதலில் தலை சுற்றியது. முன்னைக் காட்டிலும் அதிகப் பரபரப்பை அடைந்து, கண்ணில் நீர் ததும்பத் தொண்டை அடைக்கத் தன்னையே திட்டிக்கொண்டார்.

'நடராஜர் அபாயத்துக்கு ஆளாகப்போகிறார். தன் குலம் ஆபத்தான நிலையில் இருந்தது. அழியப்போகிறது.' இந்தத் துன்பமெல்லாம் தன் காலத்தில் ஏன் வந்தது எனப் புரியவில்லை. இதை எண்ணியபோது அவருடைய வேதனை பன்மடங்காக

அதிகரித்தது. கண்ணைத் துடைத்துக் கொண்டார். அந்தச் செயல் அவர் ஒரு முடிவுக்கு வந்து விட்டார் என்று பார்ப்பவருக்குப் புரியவைத்தது.

அந்த நந்தன் பயலைப் பிடித்து வைத்திருக்க வேண்டும். பிரசன்னம் பார்ப்பவன் சொல்வதில் ஏதேனும் உண்மையிருந்தால் உபயோகப்பட்டு இருப்பான். இப்போது அவனை எங்கு சென்று தேடுவது? இனி காத்திருப்பதில் பிரயோஜனம் இல்லை. 'வேறு ஏற்பாடு செய்ய வேண்டும்' என்று முடிவெடுத்தார்.

அப்போது பார்த்து "அய்யா" என்று ஒரு குரல் கேட்டது.

* * *

## அத்தியாயம் நாற்பத்து இரண்டு
## நடேசனுக்குப் பிரியாவிடை

'அய்யா' என்ற குரல் கேட்டவுடன் சற்று எரிச்சலுடன் ருத்திராபதி திரும்பினார்.

'யாரையும் கோயிலுக்குள் அனுமதிக்கக்கூடாது என்று கட்டளை பிறப்பித்தபின் இப்போது பார்த்து யார் வந்து தொல்லை செய்வது?' என திரும்பியவருக்கு முகத்தில் முதலில் ஆச்சரியம் மட்டும்தான். அதன் பின் பல உணர்ச்சிகளின் கலவை தோன்றியது. ஏனென்றால் சரியாக அந்த நேரம் பார்த்து மூச்சிரைக்க நந்தன் ஓடி வந்தான்.

நந்தன் தென்பட்டதும் சிரித்தார். ஆனால் அது ஒரு சோகச் சிரிப்பு. பிரசன்னம் உண்மை என்று திரும்பத்திரும்ப இவன் வரவே வலியுறுத்துகிறதே! போன முறை சந்திந்த போதிருந்த கசப்பெல்லாம் இல்லாமல் அவனும் விரைந்து வந்து அவரை அணுகி ஒரே பரபரப்புடன், "அய்யனே தங்களுக்கு இந்தக் கோயிலில் பேரபாயம் சூழ்ந்திருக்கிறது; உடனே இங்கிருந்து போய் விடுவோம் வாருங்கள்!" என்று அலறினான்.

"ஆகா, உனக்கும் புரிந்துவிட்டதா?" என்று நையாண்டியாகக் கேட்டார். போன முறை அவர் அதைப் பற்றிச் சொன்னபோது அதை நிராகரித்துவிட்டுத் தப்பித்தவன் அவன். நந்தனை நோக்கி அமைதியாய் பதில் சொன்னார் ருத்திராபதி. "அபாயம் வந்திருக்கிறதுதான். ஆனால் நான் செல்வதற்கில்லை. நீ மட்டும் செல். நடராஜரை எடுத்துச் செல்" என்றார்.



நந்தனுக்கு அப்போது ஏற்பட்ட ஆச்சரியத்தில் என்ன சொல்வது என்று திகைத்தான். கோயில் கோபுரத்தின் மேலே இருந்து எதிரியை அருகாமையில் பார்த்தவுடன் உள்ளே சென்று ஏதாவது உபகாரம் செய்யலாமா என்று கேட்க எண்ணினான். இப்போது 'அவனுக்காகவே எல்லோரும் காத்திருந்தது போலிருக்கிறதே?'

மறுமொழி கூறாமல் மௌனமாய் அவன் நிற்கவே ருத்திராபதி தொடர்ந்தார். "உனக்காகத்தான் இத்தனை நேரம் காத்துப் பார்த்தேன். உனக்கு நூறு ஆயுசு! நான் தேடி வாராமல் நீ வந்ததே நல்லதாய்ப் போயிற்று. தருணம் பார்த்துத் தலைகாட்டி என் தலையிலிருந்து ஒரு பெரிய பாரத்தை நீக்கி விட்டாய். அதற்கு ஈடாக உன்னிடம் இந்தப் பெரிய பாரத்தை நான் ஒப்புவித்து விட்டுப் போகப் போகிறேன்" என்றார் ருத்திராபதி.

சுற்றியிருந்தவர்கள் வந்தவன்தான் பிரசன்னத்தின் நாயகன் என்று நந்தனை உற்றுப் பார்த்தனர். ருத்திராபதிக்குத் தற்போது பிரசன்னம் சொன்ன வழியைக் கேட்டால் தீதாய் ஒன்றும் ஆகாது என்று பூரண நம்பிக்கை பிறந்தது.

நந்தன் முதலில் வந்ததும், பின் தப்பித்து, சரியாகத் தில்லை அழியும் தருணத்தில் வந்ததும் விதியின் வாக்குதான். வேறு என்னவாக இருக்க முடியும்? இவனிடம் நடேசனை ஒப்படைத்தால் நல்லதே நடக்கும். நடேசன் கோயில் அழியலாம். அதுவும் விதியில் எழுதப்பட்டது. அந்தத் துணிச்சலுக்கு ஆக்கிரமிப்பு நடத்தும் அன்னியர் தகுந்த தண்டனையை அடைவார்கள். ஆனால் இவனை நம்பினால் நடேசன் சிலையானது என்றாவது உரிய இடத்துக்கு வந்து சேரும் என்று நம்பிக்கை இருந்தது.

'நீ மீண்டும் யோசிக்க வேண்டுமா?' என்றார் ருத்திராபதி நந்தனைப் பார்த்து.

"வேண்டாம் ஐயா, வேண்டாம். அவ்விதம் செய்கிற உத்தேசம் எனக்கு இல்லை. உம் சொல்படி கேட்கச் சித்தமாயிருக்கிறேன். ஆனால்..." என்று இழுத்தான்

"என்ன? சொல்லு"

"அய்யா! நேரம் இருக்கிறது. நீரும் எம்முடன் வந்து விடுங்கள். வாழ்வோ சாவோ எல்லோரும் சேர்ந்தே சந்திப்போம்" என்றான்.

"நாங்கள் வருவதற்கில்லை. அதனால் ஒரு பயனும் விளையப்போவதில்லை. மற்றவர்களுடைய கதி எப்படி ஆனாலும் நடேசன் உறுதியாக வெளியேறவேண்டும்" என்றார் ருத்திராபதி.

என்ன பதில் சொல்வதென்று தெரியாமல் அவன் திகைக்க, "அப்பனே எங்களைப் பற்றி ஏன் வீணாகக் கவலைப்பட வேண்டும்? நாங்கள் வந்தால் இன்னும் வேகம் குறையும். அதனால் நடேசனுக்கு ஆபத்து கூடும். எப்படியோ நீ இங்கு வந்து சேர்ந்தாயே. அதுவே பெரிய காரியம்" என்றார்.

நந்தனைக் கண்டவுடன் "எப்பேர்ப்பட்ட பகீரதப் பிரயத்தனம் இவன் செய்யவேண்டும்? இவனால் முடியுமா? முக்கியமாக இவனை நம்பி நம் பொக்கிஷமான நடேசனை ஒப்படைக்கலாமா?' என்று எல்லோர் உள்ளத்திலும் ஒரு பெரும் சந்தேகம் உதித்தது. மற்ற தீக்ஷிதர்களுக்கோ பெரியவரை எதிர்த்துப்பேசிப் பழக்கமில்லை. எனினும் மனத்தை திடப் படுத்திக் கொண்டு தயக்கம் தொனித்த குரலில் ஒருவர் 'அய்யா, இவர் யாரென்றே நமக்குத் தெரியாது...'

"அதற்கென்ன? நடேசனுக்கு இவனை நன்கு தெரியும். அதனால் தயங்காதீர். நடேசன் வாக்கு நமக்குப் பிரசன்னத்தில் வந்தது" என்றார்.

வாக்குவாதம் செய்ய அவர்களும் முயற்சிக்கவில்லை. தீக்ஷிதர் நந்தனிடம் நடேசனை ஒப்பிப்பதை மற்றவர்களும் பூரணமாக ஆமோதித்தார்கள். ஆயினும் அவர் கட்டளைக்குக் கீழ்ப்படிந்து மற்றவரை ஒப்புக்கொள்வது போலில்லை. வேறு வழி தெரியவில்லை. மேலும், மிக்க சிரத்தை எடுத்துக் கொண்டுதான் இந்த ஊரை விட்டு வெளியேறமுடியும். அதைத் தங்கள் யாராலும் செய்ய இயலாது என்றும் தெரியும். அப்பேர்ப்பட்ட பொறுப்பை ஏற்கவும் பயமாய் இருந்தது. தங்களால் நடேசன் எதிரி கையில் அகப்பட்டால்?

"கிழக்கு வாசல் இன்னமும் மக்கள் வெள்ளத்தில் மூழ்கியிருக்காது. நடேசனைப் பிரயாணத்துக்காக விரைவில் ஏற்பாடு செய்யுங்கள்" என்றார் பெரியவர்.

சபையிலிருந்த அனைவரும் கல்லாய்ச் சமைந்திருந் தார்கள். பல வருஷ காலமாக, ஏன் யுகம் யுகமாக நடேசன் தில்லையின் எல்லையைக் கடந்ததே இல்லை.

ஆனால் ஆபத்தைக் கருதி ருத்திராபதியின் பேச்சுக்குக் கட்டுப்பட்டு பலர் சபையின் மேல் ஏறினார்கள். நடேசன



சிற்சபையிலிருந்து கனகசபைக்கு பஞ்சாட்சரப்படி மூலமாகக் கொண்டு வரப்பட்டார். பின் கனகசபையிலிருந்து சுற்றியிருந்த புறத்துக்கு எடுத்து வரப்பட்டார். வருடம் ஆறுமுறைதான் அபிஷேகம் என்றாலும் இரு முறைதான் நடேசன் கனகசபையை விட்டே வெளியே இறங்குவது. இப்போதோ கண்காணாத இடத்துக்குச் செல்லப்போகிறார்.

நடேசன் உருவத்தைச் சுமக்கும் அளவுக்கு ஒரு பல்லக்கு கொண்டுவரப்பட்டது. பல்லக்கைத் தூக்க நால்வரும், அவர்கள் சோர்ந்து போனால் சுமையைப் பகிர்ந்து கொள்ள நால்வரும் ஏற்பாடு செய்துவைத்திருந்தார் ருத்திராபதி.

நந்தன் ஆழ்ந்த யோசனையில் இருந்தான். தில்லை யிலிருந்து தப்பி ஓடுவதற்கு என்ன வழி என்பதைப் பற்றிச் சிந்திக்கலானான். உயிர் தப்பிப் பிழைப்பதற்காக அல்ல; நடேசனைப் பாதுகாப்பான இடத்தில் சேர்க்கும் உத்தேசத் துடனேதான். நடேசனைத் தூக்கிக் கொண்டு எங்கு செல்வது என்று யோசிக்கலானான் நந்தன். எத்தனையோ திட்டங்கள் தீட்டினான். எல்லாம் சாத்தியமில்லாத யோசனைகளாய் மனத்தில் தோன்ற ஆரம்பித்தன.

தில்லைக்கு மிக அருகாமையில் சில மாதம் ஒளிந்திருக்க முடியாதா என்று கூட யோசித்தான். கடம்பூர் காட்டுக்குக் கூடச் சென்றுவிடலாம். ஆனால் திட்டங்கள் ஏதும் நிலைமைக்குப் பொருத்தமாயில்லை. தப்பிப் பிழைப்பதற்கு இன்னும் ஒரே திசை தான் பாக்கியிருக்கிறது. மதுரையை நோக்கிச் செல்லலாம். பாண்டியரின் பாதுகாப்பை நாடலாம் என்று தோன்றியது. ஆனால் அந்தத் திசையில்தான் துருக்கியனும் வருவான் என்று நந்தனுக்குத் தெரியும்.

மேற்கே உயரமான மலைச் சிகரங்களுக்குப் பின்னால் சூரியன் மறையும் இடத்துக்குச் சென்றுவிடவேண்டும். அந்தப் பர்வத சிகரங்கள்தான் நடேசனுக்குத் தக்க காவல். துருக்கியனால் நாலா திசைகளிலும் நினைத்தபடியெல்லாம் போக முடியும். ஆனால் மலை நாட்டில் குதிரைகளும் ஏற முடியாது. பெரியதொரு படை பின் தொடர்ந்து வரவும் முடியாது. மலை நாட்டில் எதிரியின் வேலை பலிக்காது. அதை நினைத்தவுடன் சேர நாட்டில் அடைக்கலம் புகலாம் என்று முடிவுக்கு வந்தான்.

அவன் யோசனையில் ஆழ்ந்தபடி இருந்ததால் நடேசனைக் கீழே இறக்கி வருவதை கவனிக்கவில்லை. திரும்பியவன் நேருக்கு நேராக நடேசனைக் கண்டான். அவ்வளவு நெருக்கத்தில் நடேசனைக் கண்டதில் உடல் தானாக சிலிர்த்தது. நடேசனின் திவ்ய செளந்தர்யத்தைப் பார்த்து பிரமித்துப் போனான். 'ஆகா இதற்காகத்தான் இவ்வளவு பேர் இவனைச் சுற்றிப் பைத்தியமாக அலைகிறார்களா ?' என்று மனம் தோன்றியது. அவனுக்கும் ஒரு ஈர்ப்பு ஏற்பட்டது.

ஆனால் பொறுப்புணர்ச்சியும் அதிகரித்தது. மனதுக்குள் 'என்னால் முடியுமா ?' என்று தோன்றியது.

வீரத்துக்கு என்ன அடித்தளம். 'நமக்கு என்ன பயம். உயிருக்குமேலே நஷ்டமாகக் கூடியது ஒன்றுமில்லை அல்லவா என்று நினைப்பதாலேதான்' உயிருக்கும் மேலாக இப்போது நடேசன் இருக்கிறானே ?

அவன் மனதைப் படித்தாற்போல் தீக்ஷிதர் சொன்னார். "அவநம்பிக்கை கொள்வதற்கு இது தக்க தருணமே இல்லை, அந்தத் தீரம் உன்னிடம் இருக்கிறது! உன்னைக் காட்டிலும் வேறு எவரும் நடராஜரை பத்திரப்படுத்த முடியாது."

நம்பாமல் அவரைப் பார்த்தான் நந்தன்.

தொடர்ந்தார் தீக்ஷிதர் "அவுன் உமக்கு பாரமல்ல. அவனைச் சுமந்தால் உமது வேகம் ஒன்றுக்குப் பத்து மடங்காகும். அவன் காலில் இருக்கும் வேகம் உனக்கு வரும். நடராஜரைக் கல்கலைக் காப்பதுப் போல காத்து வா" என்றார். அதைக் கேட்டதும் நடேசனுடன் பிணைந்ததே தன்னுடைய தலைவிதி என்றும் அந்த விதியை மாற்ற ஒருநாளும் ஒருவராலும் முடியாது என்றும் நந்தன் நம்பினான்.

பெரிய தீக்ஷிதர் விளக்கினார் "மற்ற கோயில்களுக்கு என்ன கதி நேர்ந்ததோ, அதுதான் தில்லைக்கும். இந்த ஜனமத்தில் தீயது நேரப் போகிறது. ஆனால் விதியென்னும் சக்கரம் சுழன்று வரும். தில்லைக்கு மீண்டும் ஒரு விமோசனம் பிறக்கும். ஆனால், அதைப் பார்க்கும் பாக்கியம் எனக்குக் கிட்டாது. ஆனால் அதற்கு நடராஜர் தேவை. அதனால் நடேசனை பத்திரப்படுத்தவேண்டும்."

பின் யோசித்துவிட்டு "அதுபோலவே நடேசனுக்குச் சேவை செய்ய தில்லை மூவாயிரமவரின் குலத்தையும் பாதுகாக்க வேண்டும். மற்ற சிலைகளை பத்திரப்படுத்திவிட்டு முடிந்



வரைகள் ஓடி ஒளிந்துகொள்ளலாம் என்று சொல்லிவிடுவேன். ஆனால் அந்தத் திட்டத்திலும் பிசகு ஏற்படலாம் என்பதால் முன் ஜாக்கிரதையாக அதற்கு நீ இன்னும் ஒரு காரியம் செய்ய வேண்டும்"என்றார்.

நந்தன் முகத்தில் பெருமிதக் கிளர்ச்சி காணப்பட்டது. "இந்தச் சிறியேனால் ஆகக்கூடிய காரியம் ஏதேனும் இருந்தால் கட்டளையிடுங்கள். அதை என்னுடைய பரமபாக்கியமாகக் கருதி நிறைவேற்றி வைக்கிறேன்!"

"என் குலமும் என் புத்திரமித்திரர்களும் அழிவது உறுதியென ஆகிவிட்டது" என்று சொன்ன ருத்திராபதி சுற்றிப்பார்த்தார். கோயிலுக்குள் அங்கொன்றும் இங்கொன்றுமாக தீக்ஷிதர் குழந்தைகள் காலையில் வந்துவிட்டனர். பின் வெளியே செல்ல சூழ்நிலை ஏற்படாமல் உள்ளேயே அகப்பட்டுக் கொண்டனர். அசதியில் சிற்றம்பலத்தைச் சுற்றிய திண்ணையில் அமர்ந்திருந்தனர். அவர்களைக் கூட்டிவரச் சொல்லி நந்தனிடம் ஒப்படைத்தார்.

நந்தன் அந்த இரு தீக்ஷிதர் சிறுவர்களைப் பார்த்தான். பால்வடியும் இளம் முகங்களை பயம் விழுந்த சோக முகங்களாகச் செய்திருந்தன. "இவர்களை வைத்துத்தான் தில்லை மூவாயிரமவர் வம்சம் வளர வேண்டும். என் குலமே அழிவது உறுதியாகிவிட்டது. இந்தத் தில்லைவாழ் அந்தணரின் வம்சம் இந்த இரு குழந்தைகளுடனே தொடரட்டும். இவர்களைக் கூட்டிச் செல்' என்றார்.

கிளம்புவதற்கு ஆயத்தமாக இருந்தது பல்லக்கு. நந்தன் சொன்னபடி கேட்கவேண்டும் என்று சிவிகை சுமப்பவருக்கு உத்தரவு. நடேசனுக்குக் கடைசி முறையாக தீபம் காட்டப்பட்டது. முகத்தைத் திருப்பிக்கொண்டான் நந்தன். "நேராக பார்த்தால் மயக்கம் தரும் இந்தச் சிலையுடன் ஏற்படும் ஈர்ப்பு நம்மைத் தவறான முடிவுகளை எடுக்கத் தூண்டும். பதற்றம் ஏற்படும்."

அதை ஒரு ஐம்பொன் சிலையென்று மட்டும் நினைத்தால் வெற்றி நமதே என்றிருந்தவனுக்கு உறுதி குலைந்தது. ஓரக்கண்ணால் நடேசனைப் பார்த்தான். தன் நிலைமையை போட்டி மனிதர் கவலையுடன் விவாதிப்பதைக் கண்டும் கேட்டும் நடனமாடி நின்றான் நடேசன். நின்றதோடல்லாமல் சத்தமில்லாமல் இளநகை புரிந்து கொண்டும் இருந்தான்.

ஆம்.தீபத்தின் ஒளியை உள்வாங்கி நடேசனின் கண்கள் சிரித்தன.

நந்தன் முகத்தைத் திருப்பிக்கொண்டான். தீக்ஷிதர்களைப் பார்த்தான். நடராஜர் சிலையைப் பல்லக்கில் வைத்துத் துணியால் மூடும்போது அவர்களது விழிகள் கலங்குவதை அவன் கருத்தோடு கவனித்தான். கல்லும் கரையும் குரலில் பிரார்த்தனை செய்தார்கள். இந்தக் கடைசி நிமிடத்தில் கூட உள்ளம் கனிந்து நடேசன் ஏதாவது செய்யமாட்டானா என்று ஆதங்கம். பெரியவரோ உணர்ச்சி மிகுதியால் நினைவை இழந்து தரையில் சாய்ந்துவிடக்கூடாது என்று கவனமாய் இருந்தார்.

நடராஜரை விட்டுப் பிரிய மனம் வராமல் காலம் தாழ்த்திக் கொண்டிருந்தனர் என்று நந்தனுக்குத் தெரிந்தது. "உடனே பிரயாணத்தை ஆரம்பிக்க வேண்டும். வழியிலே பல காடு மலை நதிகளைக் கடந்து செல்ல வேண்டியிருக்கும்" என்றான். "மலைநாடு வரையில் வழியில் அபாயம் ஒன்றும் ஏற்படாமல் இருக்கவேண்டும். மிகப் பிரயாசையுடன் செயல்பட்டாலே முடியும். தாமதிக்க நேரமில்லை.உடனே சென்றால் ஒரு வேளை காப்பாற்றலாம்."

மிக மிக அவசரமென்று அவன் வலியுறுத்திய பின்னும் பெரியவர் மசியவில்லை. "இன்னும் ஒரு முறை கட்டை அவிழ். என் வாழ்நாள் முடிவதற்குள்ளாக அவனை நான் மீண்டும் பார்க்க மாட்டேன் என்று தோன்றுகிறது" என்றார். பல்லக்கின் பக்கத் திரைகள் அகற்றப் பட்டன.

பிராயம் முதிர்ந்த மனிதர்கள் நடேசன் முன் நின்றனர். மெய்சிலிர்த்துப் பரவச நிலை அடைந்து நின்றனர். ஒரு நொடிதான். பின் உடனே பரவசமான பக்தி பாவத்தை முகத்திலே அப்போது ததும்பிய வேதனை மூழ்கடித்தது. பகலிலும் இரவிலும் கனவிலும் நனவிலும் அந்த எண்ணமே முழுக்க முழுக்க ஆட்கொண்டிருந்த நடேசனைப் பிரிந்து எப்படி வாழப் போகிறார்கள். அவ்வளவு சுலபமான காரியமாயில்லை.

இதயத்துக்குள் ஏதோ ஒரு பெரிய பள்ளம் இருப்பது போலவும் அதை என்றுமே நிரப்ப முடியாதது போலவும் தோன்றியது ருத்திராபதிக்கு. நந்தனை நோக்கி "செல்வம் போனால் வரும். அண்ணல் நடேசன் போனால் தில்லைக்கு விமோசனமே இல்லை. உன் தலையில் இவ்வளவு பெரிய பாரத்தை வைத்து விட்டு நான் இங்கு நிம்மதியாக இருப்பேனா ?



உன்னிடம் நான் பரிபூரண நம்பிக்கை வைத்திருக்கிறேன்" என்றார்.

"அந்த நம்பிக்கையை உண்மையாக்குவேன்" என்றான் நந்தன்.

கடைசியாக ஒரு விண்ணப்பம்தனை முன்வைத்தார். "ஆனால் ஒன்று, ஆகாசவாணி பூமிதேவி சாட்சியாகச் சொல்லு, திரும்ப நடேசனைத் தில்லைக்குக் கொண்டு வருவேன் என்று. உலகில் உள்ள மகா பொக்கிஷம் இவன். உனக்கே, உன் வழிதோன்றல்களுக்கே இவன் சொந்தமாக இருக்க வேண்டும் என்று நினைக்க மாட்டேன் என்று சொல்லு".

அதைப் பற்றி நந்தன் நினைக்கவேயில்லை. ஆனால் நடேசனின் சௌந்தர்ய லட்சணத்தைப் பார்த்தபின் எவனுக்கும் அது தோன்றும் என்று நினைத்தான். அவர் பயம் கொள்வதிலும் நியாயம் இருந்தது.

ஆனால் "என் காலம் முடியும் முன் நடராஜரை பத்திரமாய்த் தில்லையில் மீண்டும் ஒப்புவித்து விடுகிறேன்" என்று நந்தன் உறுதியளித்தான்.

கூறி முடித்தானோ இல்லையோ, கோயிலின் கனமான நெடுஞ்சுவர்களையெல்லாம் அதிரச் செய்து கொண்டு ஒரு பெரு முழக்கம் கேட்டது. தூரத்து இடி முழக்கம்போல் சப்தம் தொடர்ச்சியாகக் கேட்டது. பூட்டப்பெற்ற கதவுகளைத் துருக்கியர் உடைக்க ஆரம்பித்துவிட்டார்கள். மேற்கு வாசற் கதவை வெளியிலிருந்து தடால் தடால் என்று கோடாரியால் பிளக்கும் சத்தம் அதுவெனப் புரிந்தது.

எங்கேயோ தொலை தூரத்தில் இருக்கிறார்கள் எதிரிகள் என்பது போய் காதுக்கு எட்டும் தூரம் வந்துவிட்டார்கள்.

* * *

## அத்தியாயம் நாற்பத்து மூன்று
## நடேசனா நங்கையா ?

"அதோ துருக்கிய வீரர்கள் கதவைப் பிளக்கிறார்கள். அவர்களை எப்படியாவது தடுத்து நிறுத்த வேண்டும் என்றால் முடியாது. நீ உடனே இங்கேயிருந்து கிளம்பவேண்டும்" என்றார் ருத்திராபதி.

காது கொடுத்து அந்த சப்தத்தைக் கேட்டான் நந்தன். தூரத்து இடி முழக்கம்போல சப்தம் கேட்கத்தான் செய்தது.

"புறப்படு. இதற்குமேல் தாமதித்தால் நடேசனைக் காப்பாற்றுவது அசாத்தியமாகி விடலாம். நாளை சூரியோதயத்துக் குள்ளே வெகு தூரத்துக்கு அவன் சென்று விடவேண்டும்" என்றார் தீக்ஷிதர்.

அவர் சொல்வதைக் கேட்பதுதான் உசிதம் என்று நந்தனுக்குத் தோன்றியது. எல்லோருடைய பார்வையும் அவன மேல் இருந்தது. கண்களில் நம்பிக்கை இருந்தது. நடேசனே இவனை அனுப்பியிருக்கிறார். அதனால் அவனுக்கு ஆபத்து ஒன்றும் ஏற்படாது.

என்ன பேசுவது என்று நந்தனுக்குத் தெரியவில்லை. வீராவேசப் பிரசங்கத்துக்கெல்லாம் இடமில்லை. அப்படிப் பேசியிருந்தால் தொங்கியிருந்த தீக்ஷிதர்களின் முகங்கள் பிரகாசித்திருக்கும். ஆனால் தனக்கே மனதின் ஓரத்தில் வெற்றி வருமா என்று நிச்சயமாகத் தெரியவில்லையே?

பேசாமல் பல்லக்கிலிருந்த நடேசன் முன் சென்று சாஷ்டாங்கமாகத் தரையில் விழுந்து, பின் எழுந்தான். மனதார இறைவனைக் கும்பிட்டது வாழ்க்கையில் முதல் முறை அதுதான். அடுத்து தீக்ஷிதர் காலில் விழ உத்தேசித்து அவன் திரும்ப அவன் எண்ணத்தைப் புரிந்தவர் வேண்டாமென்று தடுத்துவிட்டார்.

சற்று நேரத்துக்கெல்லாம் கோயிலின் கிழக்குக் கதவு திறந்தது. நடராஜரும் அவருடைய பரிவாரங்களும் கோயிலுக்கு வெளியே பிரவேசித்தார்கள். இருபத்தோரு படிகள் ஏறி நந்தன வாசலைக் கடக்கும்போது திரும்பிப் பார்த்தான்.

தீக்ஷிதர் கையை உயர்த்தி விடைகொடுத்தார். அவர கண்களில் கட்டுக்கடங்காமல் தாரை தாரையாகக் கண்ணீர் பொழிந்தது. அவனுக்கும் சரி நடராஜருக்கும் சரி, விடை கொடுத்தார். ஆனால் அந்தக் கையசைவில் தளர்ச்சி தெரிந்தது. அவர் அந்திம காலத்தில் இருக்கிறார் என்று தெரிந்து விட்டது. நடராஜர் இல்லாத தில்லையில் அவரால் வாழ முடியுமா என்பது சந்தேகம் தான்.

'புருவங்களுக்கு மத்தியிலே நெற்றிக் கண் திறந்து விடப்போகிறது என்று காத்துக் கொண்டிருந்த அவருக்கு ஏமாற்றம். இந்தத் தள்ளாத பிராயத்தில் அவரை அழைத்தும்



செல்ல முடியாது' என்று நினைத்துக் கொண்டான் நந்தன். 'நடேசனை இடைவிடாமல் சுற்றிச் சுற்றி வந்தவர், இனி என்ன செய்யப்போகிறார்?'

ஆனால் நந்தன் நினைத்ததுபோல தீக்ஷிதர் நடேசனைப் பற்றி நினைக்கவில்லை. நந்தனைப் பற்றித்தான் நினைத்துக் கொண்டிருந்தார்.

"நடேசன் ஈனர்கள் கையில் அகப்படாமல் தடுப்பதற்காக பிரம்மப் பிரயத்தனம் செய்யக்கூடியவன் நீ ஒருத்தன்தான். மரணத்தைக் கண்டு அஞ்சும் மானிடருக்கு இடையே சிரஞ்சீவியாயிருப்பாய்" என்று அவனை மனதார வாழ்த்தினார்.

ஊர்வலமானது படிகளில் ஏறி வெளி மதிலுக்கும் பிரதான கோயிலுக்கும் இடையே இருந்த வெற்றிடத்தில் மறைந்தது. தில்லைக் கோயிலின் வெளி மதிலில் இருக்கும் வாசலை நெருங்கும்போதே நந்தன் அதிர்ந்தான். கோயிலைச் சுற்றியுள்ள மாடவீதிகளில் காது செவிடாகும்படி சிதறி ஓடும் மக்களின் கூக்குரல் கேட்டது. கோயிலுக்குள் இருந்த அமைதிக்கு நேர்மாறாக இருந்தது. அமைதியான தீவைச்சுற்றி இருக்கும் புயல் மோதும் சாகரம் போலிருந்தது.

அதிகாலை கோயிலுக்குள் நுழையும்போது இன்னும் இரண்டு நாட்களில் படையெடுப்பு ஏற்படலாம் என்று வதந்தி இருந்தது. ஆனால் இப்போதோ துருக்கியர் படை ஆற்றுக்கு அப்பால் தண்டு இறக்கி பாலம் கட்டிக் கொண்டிருந்தது என்று ஊரெல்லாம் பிரஸ்தாபமாயிருந்தது. தில்லையில் அன்று அதிகாலையிலிருந்து அல்லோலகல்லோலமாய் இருந்தது. இப்படி அகதிகளைத் தொடர்ந்தே எதிரியும் வருவான் என்று யாரும் எதிர்பார்க்கவில்லை.

துருக்கியன் மிக சமர்த்தன். தில்லையைப் பற்றிக் கேள்விப்பட்டிருந்தான். வெகு துரிதமாக துர்ச்செய்தி பரவிவிடும் என்றும் பொக்கிஷங்கள் எல்லாம் சிதறிச் சென்றுவிடும் என்றும் வாயுவேகமாக ஊரின் வாசலுக்கே வந்துவிட்டான்.

நந்தன் உள்ளே வந்தபோது ஊருக்குள் பரபரப்பு மட்டும்தான். இப்போது அதுவே பதட்டமானது.

கோயில் கதவுகள் நடேசனின் ஊர்வலத்துக்காகத் திறக்கப்பெற்றது. கிழக்கு மாட வீதியில் கூட்டம் இருந்ததே தவிர எதிரிகள் இன்னும் வரவில்லை. ஆனால் எப்பேர்ப்பட்ட கூட்டம். அல்லோலப் பட்டுக்கொண்டிருந்தது நகர். முதியோரும்

பெண்டிரும் நாலா திசையிலும் ஓடினர். உற்றார் உறவினரைத் தேடிக் கொண்டிருந்தனர்.

ஆனால் அந்தப் பதற்றத்திலும் எல்லோரும் விசித்திரமாய்க் காலையிலிருந்து பூட்டப்பெற்ற கோயில் கதவைப் பார்த்தனர். ஆனால் யாரும் முந்திக்கொண்டு உள்ளே வர முயற்சிக்கவில்லை. உயர்ந்த மதில்கள் இருந்தாலும் பிரம்மாண்டக் கதவுகள் இருந்தும் இன்று தில்லைக் கோயிலைப்போல அபாயமான இடமே இல்லை. துருக்கியன் நேரே இங்குதான் செல்வான் என்று எல்லோருக்கும் தெரிந்தது.

ஊர்வலமானது போராடித்தான் செல்லவேண்டியிருந்தது. மக்கள் உச்சகட்ட பீதியில் இருந்தனர். 'கண்ணுக்கெட்டிய தூரம் எதிரியின் குதிரைப்படையும், காலாட்படையும் ஒரே சேனா சமுத்திரமாய் இருக்கிறதாமே? வாளும் வேலும் ஈட்டியும் பலிவாங்கிய மனிதப் பிரேதங்கள் மலைமலையாகக் குவிந்து கிடக்கின்றனவாமே' என்று ஊரெங்கும் வதந்திகள் பரவியிருக்க வேண்டும். உடனே எல்லோரும் தடதடவென்று ஊரை விட்டு வெளியேற முயன்று கொண்டிருந்தனர். உள்ளத்தில் பெரும் பீதியும், கலக்கமும் ஏற்பட்டபின் அவர்கள் வழியில் அகப்பட்ட வரையெல்லாம் தள்ளிவிட்டு ஓடத் தொடங்கினர்.

இந்தக் கூட்டத்துக்குள்தான் முட்டி மோதிச் செல்ல வேண்டும் என்று புரிந்தது. போருக்கு பயந்து ஓடி வரும் இந்த பதினாயிரக்கணக்கான அகதிகள். அவர்கள் பயந்ததிலும் நியாயம் இருந்தது. துருக்கியர் வழியில் இருப்போரில் எவ்வளவு பேர் உயிரோடு இருப்பார்கள்?

நந்தன் கோபுரத்தின் மேல் ஏறி எந்தப் பக்கம் ஆரவாரம் என்று தெரிந்துகொள்ள விரும்பினான். அப்படியென்றால் எந்தத் திசையில் செல்லலாம் என்று திடமாக முடிவெடுக்கலாம் என்று யோசித்தான். ஆனால் அதற்கு அவகாசம் கிடைக்கவில்லை.

"நாளைக் காலை நம் நிலை என்ன? அதை விட முக்கியம் நடேசனின் நிலையென்ன?" என்று நினைத்த நந்தன் வாழ்க்கையில் முதல் முறையாக பயம் கொண்டான். உடனே திரும்பி தில்லைக் கோயிலின் ராஜகோபுரத்தை ஒரு முறை கண்டான். 'புவியைக் காக்கும் நடேசனே உன்னுடன் இருக்கிறான். அவனை நினை. மும்மடங்கு தைரியம் உண்டாகும்' என்று தீக்ஷிதர் சொல்வது போலிருந்தது.



சீக்கிரம் பல்லக்கைச் சுமந்து மேற்குத் திசையில் நகர வேண்டும் என்று முடிவெடுத்தான். கிழக்கே கடலருகே செல்லாதே என்றது மனம். அங்குதான் இதே கோயிலில் படுத்திருந்த விஷ்ணுவை விட்டெறிந்தார்கள். அதே நிலைமை தான் இவருக்கும் ஏற்படும் என்று மனம் எச்சரித்தது.

கிழக்கு வீதியும் தெற்கு வீதியும் சந்திக்கும் இடத்துக்கு மிக சிரமத்துடன் வந்தவுடன்தான் நந்தன் முதல் முறையாக ஊர்வலத்தை நிறுத்தினான். சுற்றும் முற்றும் பார்த்தான். இங்கு கூறம் அதிகமாக இருந்தது. தெற்கு மாடவீதியும் மேற்கு வீதியும் சந்திக்கும் இடத்தில் புகை மண்டலம்தனைக் கண்டு முதலில் சிறிது திகைத்துப் போனான். என்ன ஏது என்று விசாரித்தான்.

அங்கு விசாரித்ததில்தான் முதல் முதலாக உண்மை நிலவரம் புரிந்தது. ஆற்றுக்கு அப்பால் தண்டு இறக்கியிருந்த துருக்கியர் சைனியத்தைப் பலரால் காண முடிந்தது. அவர்கள் என்ன செய்கிறார்கள் என்று கவனிக்க முடிந்தது. நதியைக் கடக்கும் துறைக்கு முன் புதியதொரு மரப்பாலம் கட்ட அந்தப் பெரும் சைனியம் காத்திருந்தது. அந்தப் படையில் சிலர் மட்டும் பொறுமையில்லாமல் படகிலோ நீந்தியோ ஆற்றைக் கடந்து பல் வைத்த அய்யனார் கத்திகள் போல வாள்களை எடுத்துக் கொண்டு ஊருக்குள் வந்து கொள்ளையடிக்கவும் பெண்களை அடிமைப்படுத்தவும் வந்துவிட்டனர் என்று மக்கள் சொன்னார்கள்.

செக்கச்செவேல் என்ற தேக நிறமும் ஆஜானுபாகு வானவருமாய் இருந்தனராம். சிலர் கண்கள் முகத்தில் கீறல்கள் போல் சிறியதாய் இருந்தது. துருக்கியரும் சாலையில் நடப்பதைப் பற்றி அதிகம் கவலைப்படவில்லை. ஓடுபவன் ஆயிரம் பேர் இருந்தாலும் இருப்பவன் ஆயிரம் பேர் இருக்கிறானே என்று அவர்களுக்குத் தெரியும். கொள்ளை யடித்தபின் வீடுகளின் மேல் தீவர்த்திப் பந்தங்களைத் தூக்கி வீசி எறியவும் செய்தனர். எரியும் வீடுகளைக் கண்டு மக்களின் எதிர்ப்பு குறையும் என்று புரிந்து வைத்திருந்தான்.

அது போலவே ஒருவருக்கு முன் நூறு பேர் என்றாலும் அவன் பயங்கரத் தோற்றத்தைக் கருத்தில் கொண்டு தில்லை மக்கள் மிரண்டனர். தலைதெறிக்க ஓடினர். அடிபட்டவருக் கெல்லாம் வேண்டிய சிகிச்சைகளையும் சிசுருஷைகளையும் யாரும் செய்யவில்லை. அவரவர் தங்கள் குடும்பத்தையும்

உடைமைகளையும் காப்பாற்றுவதிலேயே கருத்தும் கவனமுமாய் இருந்தனர். துருக்கியரும் வீடுகளின் வாசற்கதவுகளை உடைத்துத் தகர்த்துக்கொண்டு வீடு வீடாய்க் கொள்ளையடித்தனர்.

நந்தன் தமது அவநம்பிக்கை வெளிப்படும்படியாக சிரிக்க நினைத்தான். ஆனால் அதை முழுவதுமாய் நம்பிய மனமானது ஒத்துழைக்க மறுத்தது. அப்போது நந்தனுக்கு அசாத்திய கோபம் வந்தது. இயலாமையும் வந்தது. ஆனால் தன் வேலையின் முக்கியத்துவம் புரிந்தது. நடேசனை விரைந்து எடுத்துச் செல்ல வேண்டும் என்று அவன் இருதயம் வலியுறுத்தியது.

ஆனால் அப்போதுதான் அவனுக்குப் பளிச்சென்று ஒரு எண்ணம் ஞாபகத்துக்கு வந்தது– தன் உயிரினும் மேலான காதலியைப் பற்றி. உடனே இரும்பு உலக்கையால் அவன் மார்பைத் தாக்கியது போல இடித்தது அந்த ஞாபகம்.

திடீரென்று ஒரு க்ஷண நேரம் நெஞ்சத் துடிப்பு நின்று போயிருந்தது. 'சுவாதி என்ன ஆனாள்?'

நெஞ்சு பதைபதைக்க வயிறு கலக்கம் அடைய, அண்ட சராசரங்கள் வெடிப்பது போன்றிருந்தது.

இடைப்பட்ட காலம் ஓராண்டு போலத் தோன்றினாலும் அன்று காலையில் தான் சுவாதியை விட்டு வந்திருந்தான். அவளைவிடப் பன்மடங்கு முக்கியமான விஷயம் என்று கோயிலுக்குச் சென்றபின் அவளை நினைக்கவேயில்லை.

'அவள் நிலை என்னவாயிருக்கும் என்று ஒரு நொடி கூட நினைக்கவில்லையே?' என்று இதயத்தின் அடிவாரத்திலிருந்து எழுந்த பயம் உடம்பின் மேலுள்ள ரோமக் கால்கள் வரையில் குலுங்க வைத்தது.

திகைத்து ஸ்தம்பித்து முன்னால் போவதா பின்னால் போவதா என்று தெரியாமல் நின்றான். 'இப்படி கடைசி நிமிடத்தில் சுவாதியின் நினைவு வந்ததே? சுவாதியைப் பற்றி மறந்து விட்டோமே? அவள் நிலை என்ன ஆயிற்றோ? அவள் வீடு தெற்கு மாட வீதியில்தானே இருக்கிறது?' என்று பதற்றமடைந்தான். குடிகொண்டிருந்த வேதனையை இன்னும் அதிகப்படுத்தும்படியாக அந்தச் சோக அலை அவனை மூழ்கடித்துவிடும் போலிருந்தது. இப்படி ஆபத்தான நிலையில் அவளைத் தனியாய் விட்டு வந்தது உள்ளத்தில் உறுத்திக் கொண்டே இருந்தது.



'நடேசனா? காதலியா?' என்று ஒரு போராட்டம் மனதுக்குள் ஏற்பட்டது. அப்போது மனதின் ஓரத்தில் தீக்ஷிதரின் நம்பிக்கை நினைவுக்கு வந்தது. அவனுக்கும் நடேசனின் காவலுக்கும் ஏதோ தொடர்பு இருக்கிறது. ஊருக்குள் வந்தவுடன் தன்னைப் பிடித்தனரே? இத்தனைக்கும் கம்பூஜக் கல்லைத் திருடிக் கூட ஆகவில்லையே? கொள்ளையன் என்று கூடக் குற்றம் சுமத்த முடியாதே என்ற நிலையில் பிடித்துப் பூட்டி வைத்தனரே? அதனால் தன்னால்தான் இந்தக் காரியம் நிறைவேறும் என்று அவர்களுக்கு எப்படியோ மாய மந்திரத்தில் தெரிந்து விட்டது.

'நான் நடேசனை நிச்சயமாக பத்திரப்படுத்திவிடுவேன் என்று அவர்களுக்குத் தெரியும் என்பதால் சுவாதியைத் தேடிச் செல்வதில் பாதகமில்லை!' என்று முடிவெடுத்தான்.

மாடவீதிகளின் மேல்தான் துருககியரின் கவனம் இருக்கும் என்று கணக்கிட்டான். அதனால் கிழக்கு மற்றும் தெற்கு மாட வீதிகள் சந்திக்கும் முக்கின் அருகே ஒரு சந்துக்குள் ஊர்வலத்தை இட்டுச் சென்றான். பல்லக்கைத் தரையில் வைத்துவிட்டு அவளைத் தேடிச் செல்லலாம் என்று முடிவு செய்தான்.

அவனுடன் வந்தவர்களை நோக்கி, "நண்பர்களே, இன்னும் சில நொடிகள் எனக்கு அவகாசம் கொடுங்கள். நான் இன்னும் ஒருவரை அழைத்து வர வேண்டும். சில மணித் துளிகளில் வந்துவிடுகிறேன். அப்படி வரவில்லை என்றாலோ நிலைமை மோசமாக மாறினாலோ நீங்கள் என்னை விட்டுச் செல்லுங்கள். நான் வந்து சேர்ந்து கொள்கிறேன்" என்றான்.

ஏற்கனவே மிரண்டு போயிருந்த பல்லக்குத் தூக்கியவர்களும் ஒன்றும் புரியாமல் விழித்தனர். 'இவன் பேச்சை உயிருள்ளவரை கேள் என்றல்லவா சொல்லி அனுப்பினார் பெரிய தீக்ஷிதர். இவன் இல்லாமல் எங்கு செல்வது?'

எனினும் அவர்கள் பதிலுக்குக் காத்திராமல் அவன் அகதிகள் கூட்டத்துக்குள் பாய்ந்து மறைந்தான். போகும் முன் பல்லக்கு தூக்குபவன் வைத்திருந்த வாள் ஒன்றை எடுத்துச் சென்றவனை மக்கள் வெள்ளம் விழுங்கியது.

மாடவீதி எங்கும் தீயின் புகை. பகலே கன்னங்கரிய இருள் சூழ்ந்த இரவு போலக் காட்சி தந்தது. திட்டுத் திட்டான கருமேகங்கள் வானத்தை விட்டுக் கீழே இறங்கி வந்தது போல

புகை சாலைகளைச் சூழ்ந்தன. புகையின் காட்சியுடன் கலந்து கலந்து, ஒரு பெண்ணின் பாவம் நிறைந்த முகத்தோற்றமும் நந்தனின் அகக் காட்சியில் தென்பட்டது! அவனுடைய மனக்கண்ணின் முன்னால் அதிபயங்கரமான சூழ்நிலைகள் தோன்றின. உடனே ஒரு உத்வேகம் தோன்றியது. 'ஒரு கண நேரங்கூடத் தாமதிக்காமல் செல்லவேண்டும். அவளை மீட்கவேண்டும்' என்று நினைத்தபடி ஓடினான்.

துருக்கிய வீரர்களின் வருகையைக் கண்டதும் எதிரில வந்த ஜனங்கள் பீதியடைந்து நாற்பக்கமும் சிதறி ஓடினார்கள். வெறும் வதந்தியே இப்படிப்பட்ட கலக்கத்தை உண்டாக்கி யிருந்தபோது துருக்கியர் படையை ஆற்றுக்கு அப்பால பார்த்தவுடன் கேட்கவேண்டுமா ?

அந்தத் தெரு முனையிலிருந்து எதிரே கூப்பிடு தூரத்தில்தான் அவள் வீடு. ஆனால் போவதென்பது அசாத்தியமான காரியமானது. எல்லோரும் தனக்கு எதிர்த திசையில ஓடியதால் அவனுக்கு முன்னேறுவது கஷ்டமாய்த்தான் இருந்தது. எனினும் பித்துப்பிடித்தவன் போல ஓடினான். போகும் வழியெல்லாம் மரணாவஸ்தையிலிருந்த மனிதர்களின் பரிதாப ஓலமும் கேட்டது. ஆனால் மனசாட்சியை ஓரம் தள்ளிவிட்டு யாருக்கும் உதவி செய்யாமல் அவர்களைக் கடந்து ஓடினான். அவனுக்கு ஓரே நோக்கம்தான் பிரதானமாக இருந்தது.

வாயுவேகமாகப் பாய்ந்து சென்று கொண்டிருந்த நந்தனுக்கு விதியைக் கண்டு வியப்பு. நேற்று அவளுக்குப பொய்யாய்க் கொடுத்த வாக்குறுதியை அதற்குள்ளாக நிறைவேற்ற வேண்டியதை நினைத்து நொந்தான். எதிர்பாராத சூழ்நிலையில நிறைவேற்றுவதும் வேதனை அளித்தது. எனினும் நிறைவேற்றுவதற்குத் தடையாய் ஏதும் இருக்கக் கூடாது என்று நடேசனை மனதுக்குள் வேண்டினான்.

* * *

## அத்தியாயம் நாற்பத்து நான்கு
## கதவை தட்டியது யார் ?

ஏறக்குறைய அர்த்தராத்திரி ஆனபோதுதான் எல்லோரும உறங்கிவிட்டனரா என்று பார்த்துக் கொண்டு அவன் அறைக்குள் சுவாதி நுழைந்தாள். அதற்குப் பின் அந்த அறை ஏறக்குறைய ஒரு



சொர்க்க லோகமானதும் நினைவில் இருந்தது. இனி வாழ் நாளெல்லாம் இப்படித்தான் இருக்கும் என்றிருந்தபோது கூட்டை விட்டு இரை தேடச் சென்ற பறவைபோல நந்தன் திரும்பவும் சென்றுவிட்டானே என்ற மனத்தாங்கல்.

படகுகள் கரையை நெருங்கிக் கொண்டிருப்பது போல அவன் இதயத்தின் ஆழத்தை வெகு விரைவில் அடையப் போகிறோம் என்று பெருமிதம் கொண்டிருந்தாள். ஆனால் அதிகாலையில் அவன் எழுந்த போது அவள் விழித்துத்தான் படுத்திருந்தாள். அவன் சப்தமில்லாமல கதவைச் சாத்திச் சென்றபோது அவன் மன உறுதி புரிந்தது. அவன் எழுந்து போய் விடலாமா இல்லை இருக்கலாமா என்று கூட யோசிக்கவில்லை. தீர்மானமாய் இருந்தான் என்று தெரிந்தது. "அவ்வளவுதான். அவனை நிரந்தரமாக இழந்துவிட்டேன்" என்று நினைத்துக் கொண்டாள்.

கோபித்துக்கொண்டு அவனுடன் சண்டை பிடிக்கலாமா என்று பல தடவை தோன்றியது. அப்படிச் செய்தால் அவன் செல்வது தாமதமாகும். அழுது அமர்க்களம் செய்து அவன் மனதை மாற்றியிருக்கலாம். ஆனால் ஏதோ ஒன்று சொன்னது. 'இன்று சென்றால் என்றாவது திரும்பி வருவான். இன்று செல்ல வில்லையென்றால் என்றாவது ஓடிப் போவான்.'

அவன் நேற்றிரவு படுத்திருந்த இடம் மெத்தையில் சற்று அமுங்கியிருந்தது. அவனது வாசமும் அவன உபயோகித்த தலையணையில் இருந்தது. அது இன்னமும் அவள் சோகத்தை அதிகரித்தது. வெறுமனே அழுதபடி படுத்துப் புரண்டு கொண்டிருப்பதைக் காட்டிலும் வேறொன்றும் சுவாதிக்குத் தெரியவில்லை.

'சொல்லச் சொல்லப் போய்விட்டானே ? இனி அவனைப் பார்க்க மாட்டோமா ?' என்று வினவியது மனம். 'விடைபெற்றுக் கொண்டு கூட போகாமல் இரவில் கள்வன் போல செல்லக் காரணம் என்ன ?'

மனம் மறுமொழியும் சொன்னது. 'ஏன் அவன் கள்வன்தானே ? அதனால்தான் அப்படிச் சென்றுவிட்டான். ஆனால் மனதையும் அதிலிருந்த நிம்மதியையும் அல்லவா களவாடிச் சென்று விட்டான்'. தலைக்கு மேல் தலையணையை வைத்து வெளியுலக சப்தமேதும் கேட்காமல் படுத்த சுவாதி அழுது அழுது தூங்கி விட்டாள்.

திடீரெனத் தூக்கிவாரிப்போட்டுக் கொண்டு எழுந்தாள். வீட்டின் பிரதானக் கதவினை யாரோ தட்டிக் கொண்டிருந்தார்கள். அந்த நேரம் அறை அமைதி பெற்று விளங்கியதால் தெளிவாகக் கதவைத் தட்டும் சப்தம் கேட்டது.

கண் விழித்தாள். சுற்றும் முற்றும் பார்த்தாள். கனவா நினைவா என்று தெரியவில்லை. எனினும் சட்டென்று அவள் மனத்தில் ஓர் எண்ணம் உதித்தது. 'ஒருவேளை நந்தன்தான் வருகிறானோ? என் பேரில் அவனுக்குப் பிராணன். அப்படிப்பட்ட என்னை விட்டுச் சென்றதனால் வருத்தமாயிராதா? சண்டையும் சமாதானமும், ஊடலும் கூடலும் காதலர்களுக்கு இடையில் உலகத்தில் இயற்கைதானே? என்னை அழைத்துக் கொண்டு போவதற்காக வருகிறானோ?' என்று நினைக்க நினைக்க அவள் மனம் உறுதிபட்டது. 'ஆனால் என்ன அவசரம்? ஏன் இப்படிக் கதவை உடைக்கும் அளவுக்குத் தட்டுகிறான்' என்று புரியவில்லை.

கண்களைத் துடைத்துக் கொண்டு நிமிர்ந்து எழுந்தாள். 'புருஷர்களுடைய நயவஞ்சகத்தைப் பற்றி எவ்வளவோ திட்டிவிட்டேன். ஆனால் அதெல்லாம் வீண்'.

மனோலோகத்தில் இந்த ஊடல் நாடகம் ஓரிரவு நடந்து கொண்டிருந்தது. இனி கூடல்தான் என்று சந்தோஷமும் பூத்துக் குலுங்கியபடி இறங்கி வந்தாள்.

கதவு இன்னமும் தட்டப்பட்டுக்கொண்டிருந்தது. 'அப்போதே பார்த்தேன். வராமல் இருந்து விடுவானா?' என்று நினைத்தாள். 'அர்த்த ராத்திரியில் அந்த நடுநிசி வேளையில், சொல்லாமல் தப்பிவிட்டு இன்று வலிய வந்து சமாதானத்தைக் கோரும்போது நாம் அதை எதற்காக ஏற்க வேண்டும்? அவன் கெஞ்சிக் கதறும் வரை அவன் கோரும் மன்னிப்பை நிராகரிக்க வேண்டும்' என்று நினைத்தாள்.

அழுது அழுது கோவைப் பழம்போல் சிவந்திருந்தன அவளுடைய கண்கள். அதைத் துடைத்துக் கொண்டு கதவை நோக்கிப் பாய்ந்தோடி வந்தாள். ஓடி வந்தபோதே "வருகிறேன் வருகிறேன்" என்று சொல்லிக் கதவை திறந்தாள்.

கதவைத் திறந்தவுடன்தான் சப்தம் கேட்டது. கதவைத் திறந்தவளுக்கு அதிசயம். ஊரே ஏதோ கலவரத்தில் இருந்தது.

இரண்டாவது அதிசயம். கதவுக்கு வெளியே நந்தன் நிற்கவில்லை. வித்தியாசமான உடை கொண்டு அஜானு



பாகுவான ஒரு மனிதன் நின்றான். அவன் கையில் இருந்த வாளில் புது ரத்தம் சொட்டிக் கொண்டிருந்தது.

நின்றவன் பின்னே நாலா பக்கமும் குழப்பம் நிலவியது. சுற்றுப்பக்கமெல்லாம் ஏதோ பெரிய கலவரம் நடந்து கொண்டிருந்ததாகத் தோன்றியது. பலர் கூச்சலிட்டுக் கொண்டு ஓடும் சப்தம் கேட்டது. அழுகையும் புலம்பலும் சில சமயம் கேட்டது.

அங்கே நின்றவனை மீண்டும் உற்றுப்பார்த்தாள். கீறல் போன்ற கண்ணுடன் ஒரு கோரமான வீரன் நின்றான். அவளைக் கண்டவுடன் அவன் கண்களில் காமக் களியாட்டம் தெரிந்தது. அவளைக் கண்டவுடன் "ஹா ஹா ஹா" என்று இடி போல சிரித்தான்.

வியப்புடனும் கோபத்துடனும் அந்த மனிதனை சுவாதி பார்த்தாள். சற்று நேரத்தில் அது பயமாகவும் மாறியது. 'என்னுடைய கதி என்ன ஆகப் போகிறது?' என்று அவள் உள்ளத்தில் ஆயிரக்கணக்கான சிந்தனை அலைகள் கொந்தளித்து எழுந்தன.



சுவாதி அதிர்ந்து போனாள். எனினும் நிலைமை என்னவென்று ஒருவாறு புலப்பட்டது. சட்டென்று வாசலை மூடிவிடலாம் என்று முயன்றாள். அதற்குள்ளாக அவன் காலை அந்த இடுக்கில் வைத்துவிட்டான். வைத்துவிட்டு மீண்டும் சிரித்தான். ஏதோ புரியாத பாஷையில் பேசி நகைத்தான்.

அவனுடைய சிரிப்பு ஒருவாறு அடங்கிய பிறகு கையை நீட்டி அவள் கரத்தைப் பிடித்து முரட்டுத் தனமாக சாலையில் இழுத்துச் சென்றான். தடுக்க முற்பட்டவரைக் காலால் உதைத்தான். வாளை வீசினான். அதில் பலரும் அடிபட்டு விழுந்தனர்.

சுவாதிக்கு சப்த நாடியும் ஒடுங்கிவிட்டது. "செத்தோம்" என்று எண்ணிக் கொண்டாள். அந்த மூர்க்கங்கொண்ட துருக்கியனிடமிருந்து தன்னைக் காப்பாற்றிக் கொள்ளக் கடைசி முயற்சியாகக் கையைத் திமிறினாள். எனினும் அவனது இரும்புப் பிடியிலிருந்து அவளால் விடுவித்துக் கொள்ள முடியவில்லை. கெட்டியாகப் பிடித்துக் கொண்டான். இது போன்ற ஒரு சந்தர்ப்பத்தை இதுவரை அவள் அறியாதவளாதலால் மிரண்டு போயிருந்தாள். அவளைத் தரதர என்று இழுத்துச் சென்றான். இந்த அழகியைக் கண்டவுடன் அவனது வேட்டை அன்றைக்கு முடிந்தது என்று முடிவு செய்தான். மீண்டும் ஆற்றைக் கடந்து செல்ல முற்பட்டான்.

தில்லையின் கலவரம் நிறைந்த மாடவீதிகளில் ஓடி வந்தான் நந்தன். ஓடி என்பதைவிடப் பறந்து வந்தான் என்றுதான் சொல்ல வேண்டும். கால்கள் தரையில் பட்டனவா என்பதே சந்தேகம். 'ஆகா தாமதித்து விட்டோமா?' என்று ஓயாமல் அவன் மனம் சிந்தனை செய்து கொண்டிருந்தது.

அந்த மாநகரத்தின் மக்கள் அலறிப் புடைத்துக் கொண்டும் அழுது புலம்பிக் கொண்டும் அங்குமிங்கும் பித்துப் பிடித்தவர்கள்போல் கையில் ஏதாவது பொருட்களைப் பிடித்தபடி ஓடிக் கொண்டிருந்தார்கள். ஊரிலே முக்காலே மூணு வீசம் பேர் உயிரைப் பற்றிக் கவலைப் படவில்லை. பொருட்களையும் செல்வத்தையும் பற்றித்தான் கவலைப் படுகிறார்கள் என்று தோன்றியது

குழப்பத்தில் குழந்தைகளை காணவில்லை, அல்லது பெரியோரைக் காணவில்லை என்று சிலர் தேடினார்கள்.

ஓடும்போதே அவ்வப்போது நிலைமையை சுற்றிப் பார்த்தான். தில்லை நகரில் தீயும் புகையும் காற்றில் சுழன்று நாற்பக்கமும் பரவின. திரள் திரளாகப் புகை மண்டலங்கள் காணப்படுகின்றன.

அதுமட்டுமா? வீதியில் எத்தனை எத்தனையோ உருவங்கள் விழுந்த இடத்தில் விழுந்தபடி காணப்பட்டன. போர் வெறியினால் தங்களைத் தடுத்தவர்களையெல்லாம் கொன்று



வீழ்த்திக் கொண்டு முன்னேறினார்கள் எதிரிகள். தர்ம நியாயம் பார்க்காத படையினர் நாட்டில் செய்த அக்கிரமங்களுக்கு அளவில்லை. தில்லை நகரத்தை எரித்துச் சாம்பலாக்காமல் விடமாட்டார்கள் என்பது உறுதி. இத்தகைய இடையூறுகளையெல்லாம் தாண்டிக் கொண்டு அப்போது நகரில் ஏற்பட்டிருந்த குழப்பத்தினால் நந்தன் முன்னேறுவது அவ்வளவு சுலபமாயில்லை.

செய்தி அக்கம் பக்கத்து கிராமங்களுக்கெல்லாம் பரவிவிட்டது. ஜனங்கள் திரள்திரளாக வந்து குவிந்து கொண்டிருந்தார்கள். தில்லையில் இருந்தால் இன்னும் பாதுகாப்பு அதிகம் என்று மூடத்தனமாக வந்து அகப்பட்டுக் கொண்டு விட்டனர். ஜனங்களையும் அவர்களுடைய பொருட்களையும் கடந்துகொண்டு சுவாதியின் வீட்டுக்குச் செல்வது பெரிதும் கஷ்டமாயிற்று. எப்படியோ கடைசியில் போய்ச் சேர்ந்தான்.

வாசலில் அவளைக் கண்டான். பேயறைந்தது போலானான். நெடிய மரம் போலிருந்த ஒரு அன்னியன் அவளைப் பிடித்திருந்தான். ஒரு துருக்கிய வீரனை நந்தன் முதல் முதலாய் அப்போதுதான் கண்டான்.

அந்த அன்னியனும் அவள் கையைப் பிடித்துத் தரதரவென்று இழுத்துச் சென்றான். அவளும் முடிந்த வரை எதிர்ப்புத் தெரிவித்ததால் வலுக்கட்டாயமாகத்தான் இழுத்தான்.

சுவாதி தனக்கு விமோசனமே இல்லை என்று நினைத்தாள். துருக்கியனின் இரும்புப்பிடியில் அவள் கையில் ரத்த ஓட்டமே நின்று போய் மர மரத்துவிட்டது. ஒரு முறை நடேசனை நினைத்தாள். 'உனக்கு துரோகம் செய்ததால் தான் எனக்கு இந்த தண்டனையா? காதலென்றபோதும் நீ வரவில்லை. என்னைக் காப்பாற்றவும் வரமாட்டேன் என்கிறாயே?' என்று மனதுக்குள் மன்றாடினாள்.

அப்போதுதான் நந்தனைப் பார்த்தாள். தன்னைத் தேடி வந்துவிட்டான் என்றவுடன் தன் உடலில் ஒரு புதுத் தெம்பு உருவானதை அவள் உணர்ந்தாளோ இல்லையோ துருக்கியன் உணர்ந்தான். இதுவரை எதிர்ப்பின்றி இழுக்க இழுக்க வந்த இந்தப் பெண் திடீரென உறுதியாய் சிலை போல நின்றது எப்படி என்று திரும்பி அவளைப் பார்த்தான். இதுவரை அழுத பெண் இப்போது முகம் மலர்ந்திருந்ததைக் கண்டு ஆச்சரியப்பட்டான்.

அப்படி அவள் யாரைத்தான் பார்க்கிறாள் என்று அவனும் திரும்பிப் பார்த்தான்.

சரேலென்று வாளை உருவிக்கொண்டு நாலே பாய்ச்சலில் அருகே வந்துவிட்டான் நந்தன். சம்ஹார ருத்ர மூர்த்தியைப்போல் கையில் வாளுடன் கம்பீரமாகத் துருக்கியன் வழியில் நின்றான்.

அவன் கையிலே கூரிய வாள் மின்னியது. அதைக் கண்ட அவள் பீதி அடைந்த முகத்தில் ஆனந்தம். துருக்கியன் முகத்திலோ ஆச்சரியம். 'இதுவரை நூறு காத தூரம் ஒருவன் கூட நமக்கெதிராய் வாள் ஏந்த வில்லை. இவன் யார்?'

ஆனால் துருக்கியன் சுவாதியின் கையிலிருந்த தன் பிடியைத் தளர்த்தவில்லை. அதற்கு மாறாக இன்னும் அழுத்திப் பிடித்தான். வலி தாங்காமல் அவள் கத்தினாள்.

அதுதான் நந்தனைக் கோபத்தின் உச்சகட்டத்துக்கு அனுப்பியது. அந்தத் துருக்கியனைப் பார்த்து, அவன் சுவாதியின் கையைப் பிடித்திருந்ததைப் பார்த்து, நந்தனது கோபம் கணத்துக்குக் கணம் பொங்கிப் பெருகிற்று. நெருப்புமலையின் கர்ப்பத்தைப் போல் இருந்தது அவனுடைய உள்ளம்.

சுவாதியோ தம்முடைய முகத்தையும் துருக்கியனின் முகத்தையும் மாறி மாறி ஏறிட்டுப் பார்ப்பதை கவனித்தான். கோபம் மேலும் மேலும் வளர்ந்து கொண்டு வந்தது.

அவளுடைய க்ஷேம லாபங்களைப் பற்றிக் கேட்கக்கூட நேரமில்லை. உருவிய வாளைக்கொண்டு முன்னேறினான். பின் நின்றான். சிலை போல் நின்றான் ஒன்றும் செய்யாமல்.

'இன்னும் என்ன யோசிக்கிறான் இவன். அன்னியன் ஒருவன் என் கையைப் பிடித்திருக்க சிலையாய் நின்று யோசிக்கிறானே காதலன்' என்று சுவாதி கூட நினைத்தாள்.

நந்தனுக்கு விசித்திரமான குழப்பம். அந்தத் துருக்கியன் தலையை எடுக்கலாமா இல்லை ஆசைக்காதலியைப் பிடித்த கையை எடுக்கலாமா என்று யோசித்துக் கொண்டிருந்தான். பின் அந்தக் கையை உற்றுப்பார்த்தான். அதன் மேல் கோபத்துக்குக் காரணம் அதிகமாய் இருக்கிறது. பின் முடிவெடுத்தான். பாவம் செய்தது கை. அந்தப் பாவத்தை நினைத்தே மீதி நாட்களைத் துருக்கியன் காலம் கழிக்க வேண்டும் என்று முடிவெடுத்தான்.

வேங்கையெனப் பாய்ந்தான். வாளையேந்திய கையோ வஜ்ரம் தோற்றுப்போகும் வேகத்தில் வளைந்தது. துருக்கியன்



சிலைபோல நின்றான். அபாயம் என்று தெரிந்தும் அவன் காம உணர்ச்சியானது சுவாதியை விட மனமில்லாமல் செய்தது.

கடைசி நிமிடத்தில் கண்களை மூடிக் கொண்டாள் சுவாதி. கண்ணை மூடுமுன் வாள் சூரியனில் மின்னியது மட்டும் அவளுக்குத் தெரிந்தது.

நந்தன் ஓடிச் சென்று சுவாதியைப் பிடித்திருந்த துருக்கியனின் கையின் மேல் வாளைப் பிரயோகித்தான். அவன் கோபத்தின் முழு வீரியமும் அந்த வெட்டில் இருந்தது. ஓங்கிய வாள் இறங்கியது. ஓரே வெட்டில் தன் ஆசைக் காதலியைப் பிடித்திருந்த துருக்கியனின் கையைத் துண்டித்தான். ஆனால் என்ன அதிசயம், கை துண்டிக்கப்பட்டபோது வலியில் துடித்த துருக்கியன் கீழே விழுந்தான். துருக்கியன் கீழே விழுந்தாலும் சுவாதியை இறுகப் பிடித்திருந்த கை அவளுடன் ஒட்டிக் கொண்டே இருந்தது. கடைசிப் பிடியைத் தளர விடவில்லை. கண்ணைதிறந்த சுவாதி அதைக் கண்டு மிரண்டாள். தன் கைகளை ஆட்டியும் குருதி சொட்டும் அந்தத் துருக்கியனின் துண்டிக்கப்பெற்ற கையின் பிடியைத் தளர்த்தமுடியவில்லை.

அருகில் வந்த நந்தன் தன் காலால் எட்டி அந்தத் துருக்கியன் கையை உதைத்தான். அவள் கையில் சிராய்ப்புகளை உண்டுபண்ணியபடி அது அகன்டு சென்று விழுந்தது.

ஒரு முறை கீழே விழுந்த துருக்கியனைப் பார்த்தான். அவன் வாயிலிருந்து நுரை தள்ளியது. சொல்லித் தெரிய வேண்டியதில்லை. அந்தத துருககியன் காமுக தூர்த்தன். அவனை சம்ஹாரம் செய்ததால் தீட்டொன்றும் இல்லை. பகவான் கிருபையினாலே சரியான நேரத்தில் அவளை வந்து காக்க முடிந்தது. அவள் அன்னைக்கோ நண்பர்களுக்கோ என்ன வானது என்று நினைக்கக்கூட நேரமில்லை.

"என்னுடன் வருகிறாயா?" என்றான்.

அகமும் முகமும் மலர்ந்தவளாய், தலையை அசைத்தாள். கையை நீட்டினான். அவளும் அதைப் பிடித்துக் கொண்டாள்.

"அம்மா?"

"அவர்களெல்லாம் ஒன்றும் செய்ய முடியாது. நீ உடனே என்னுடன் வா."

இருவருமாக நடந்தார்கள். "நந்தா, என்ன நடக்கிறது?"

"சொல்ல நேரமில்லை, உடனே வா" என்று சொல்லி கையை இழுத்துச் சென்றான்.

'தங்களுடன் பிரயாணம் செய்வதாயிருந்தால் நரகத்துக்கு வேணுமானாலும் நான் வரச் சித்தம்' என்று சொல்ல நினைத்தாள்.

நாம் விட்டுச் செல்வது தான் நரகம் என்று சொல்ல அவன் நினைத்தான்.

இருவரும் சொல்லவில்லை.

* * *

## அத்தியாயம் நாற்பத்து ஐந்து
## நாட்டை விடுத்த நடேசன்

ஆயிரக்கணக்கான மக்களின் கூக்குரல் ஒலி கணத்துக்குக் கணம் அதிகமாகிக் கொண்டு வந்த தில்லைக்கு நேர் எதிராக காட்டில் அமைதி. எங்கும் அமைதி. ஆனால் நந்தன் மனதில் அமைதியே இல்லை.

இதுவரை எந்த எதிர்ப்பும் இல்லாமல் நடேசன் பல்லக்கைத் தூக்கி வந்தாயிற்று. 'எனினும் பின் யாராவது தொடர்கிறார்களா?' என்ற சந்தேகத்தை நிவர்த்தி செய்து கொள்வதற்காக அவ்வப் போது திரும்பிப் பார்த்தான்.

அதற்குக் காரணம் தில்லையை விட்டு வெளியேறியபோது திரும்பி ஒரு முறை பார்த்துவிட்டான். அந்தக் காட்சியை ஜன்மத்துக்கு மறக்க முடியாது. வேறொரு ஜன்மம் எடுத்தாலும் அந்த நினைவுகள் தொடரும் என்று நினைக்க வைக்கும் அளவுக்கு கோரம்.

கண்ணுக்கெட்டிய தூரம் ஒரே புகைப் படலமாயிற்று. வானத்தைப் பார்த்தான். புகை ஸ்தம்பம் மாதிரி நின்றது. அதைச் சுற்றி வட்டமிடும் கழுகுகள். இவ்வளவு கழுகள் தமிழகத்தில் இருந்தனவா? இல்லை படையெடுக்கும் துருக்கியனுடன் வட தேசத்திலிருந்து வந்தனவா? ஆனால் ஒன்றில் மட்டும் சந்தேகமில்லை. பறந்து திரியும் எல்லாக் கழுகுகளுக்கும் நல்ல இரை கிடைக்கும்.

அதற்குப் பின் திரும்பிப் பார்க்கவே அவனுக்கு பயம். தில்லையின் சாலைகளில் இரத்த வெள்ளம் ஓடும் காட்சி அவன் மனக்கண் முன்னே தெரிந்தது. ஸ்திரீகளும், குழந்தைகளும், வயோதிகர்களும் அலறிக் கொண்டு ஓடும் தோற்றமும், துருக்கிய வீரர்கள் தில்லையின் எரிகிற வீடுகளிலும் கடைகளிலும் புகுந்து கொள்ளையடிக்கும் காட்சியும், அதனுடன் தெரிந்தது.



உறுதி குலையாமல் இருப்பதற்கு அதிக தூரம் சென்று விடவேண்டும் என்று முடிவெடுத்து "இனிமேல் வழியில் ஓய்வெனத் தங்குவது என்பதே கிடையாது" என்று திட்டவட்டமாகச் சொல்லிவிட்டான்.

ஆனால் போகும் வழியெல்லாம் ஒவ்வொரு ஊரிலிருந்தும் ஒரு பெரும் கூட்டம் அங்கிருந்து பெயர்ந்து செல்வதை அவர்கள் பார்த்தார்கள். கடவுள் அவர்களைக் காப்பாற்ற வரப்போவதில்லை என்று உணர்ந்த மக்கள் பரம்பரை பரம்பரையாக வாழ்ந்த ஊர்களிலிருந்து வெளியேற முடிவெடுத்தனர்.

நந்தன் விரைந்தான். சுவாதியையும் தீக்ஷிதர் சிறுவர்களையும் அவசரப்படுத்தினான். பல்லக்கைத் தூக்குவோரில் யாரேனும் களைப்புற்றிருந்தால் அவனிடம் மாற்றிச் சுமந்து கொண்டான். யாரேனும் பின் தங்கினால் கோபப்பட்டான். இதற்கெல்லாம் காரணம் தனக்குப் பின்னால் என்ன நடக்கிறது என்று நன்றாய்த் தெரியும்.

காட்டிலும் மேட்டிலும், கல்லிலும் முள்ளிலும் நடேசனின் பயணம் தொடர்ந்தது. ஒருசமயம் இது பிரம்மப் பிரயத்தனம், நம்மால் முடியாது என்று தோன்றும். இனி இலக்கை அடைய முடியாது என்று தோன்றியபோது மறு கணத்தில் எங்கிருந்தோ சக்தி பிறக்கும். உத்வேகத்துடன் எல்லோரும் நடப்பார்கள்.

பின்னால் யாரும் தொடரவில்லை என்பது உறுதியாயிற்று. "நான் அவனாய் இருந்தால் என்ன செய்திருப்பேன்?" என துருக்கியன் போல யோசித்தான் நந்தன். "நேரே திருஅரங்கம் கொண்ட தென் சோழப் பிரதேசத்துக்குச் சென்று, பின் மதுரையை நோக்கிப் பயணிப்பேன்.'

ஆம், துருக்கியனும் அப்படித்தான் செய்வான் என்று தோன்றியது. தில்லைக்கு நிகரான செல்வம் அவ்விரண்டு ஊர்களில்தான் இருக்கும். சோழர், சம்புவராயர் என்ற சுதேச சமஸ்தானங்களையே ஒழித்துவிட வேண்டும் என்கிற பாண்டியனுக்கு நல்ல அடி. துருக்கியரை வழியில் தடுக்க யாருமில்லை. பலவீனப்படுத்த எவரேனும் இல்லை. குறுக்கே நிற்பேனென்று ஒரு அரசனும் வரவில்லை. மதுரை வரை தடையின்றிச் செல்வான் துருக்கியன்.

யுத்தப் போக்கைப்பற்றியோ, யுத்த முடிவு என்ன ஆகும் என்பதைப்பற்றியோ யோசிக்கத் தேவையில்லை. தமிழகத்துக்குக் கெட்ட காலம் வந்துவிட்டது. ஆயிரமாயிரம் மனிதர்களின்

இரத்தம் வெள்ளமாக ஓடியேயாக வேண்டும். நகரம் பலவும் தீப்பட்டு எரிந்தே தீர வேண்டும்.

இப்படிக் குரூரமான போர்க்கலையைக் கடைப்பிடிக்கும் வேறு யாரும் இல்லை என்றவுடன் பாண்டியனின் தலை ஒரே யடியாக வீங்கிப் போயிருக்கிறது! தக்ஷிண தேச சக்கரவர்த்தியாக விளங்க அருகதையற்றவன்.

தடையின்றி துருக்கியன் மதுரை வரை செல்லுவான். அங்கேயாவது கொஞ்சம் எதிர்ப்பு இருக்கலாம். ஆனால் 'முத்துச் சரம் பொருந்திய சிங்காதனத்தில் அமர்ந்திருக்கும் பாண்டி யருக்கு இன்னும் விஷயமே எட்டவில்லை. அதி சமர்த்தன நடத்தி வந்த அதிவேகப் படையிது. தங்களைப்பற்றிய செய்தி செல்லும் முன் அவர்களே படையை நகர்த்திச் சென்று விடுகிறார்கள். யுத்த களத்தில் எப்படி இந்த வீரர்களைப் பாண்டியர் சந்திப்பார்?' என்ற கேள்வி நந்தன் மனதில் வந்தது. பின் 'அது அவர் கஷ்டம்' என்று முடிவெடுத்தான்.

நடேசன் பயணிக்கத் தேர்ந்தெடுத்திருந்த மலை தேசத்தின் மீது படையெடுப்பு அவ்வளவு சுலபமானது அல்ல என்று புரிந்தவுடன் ஒரு அமைதி பிறந்தது. திரும்பிப் பார்த்ததும் குறைந்தது. ஆனால் வேகத்தைக் குறைக்கவிடவில்லை நந்தனின் விவேகம்.

காலில் சக்கரம் கட்டியது போலச் செயல்பட்டான் நந்தன். பாதி நேரம் தீக்ஷிதர் குழந்தைகளைச் சுமந்தான். மற்ற நேரம் பல்லக்கைச் சுமந்தான். இவனது ஒத்தாசை யில்லையென்றால் சிவிகையைச் சுமப்பவரால் சமாளித்திருக்க முடியாது.

சில சமயம் பல்லக்கை விட்டெறிந்து விட்டு நடேசனை முதுகில் சுமந்து சென்றுவிடலாமா என்று கூட நினைத்தான். ஆனால் நடேசனுக்கு அது மரியாதையில்லை. இப்போது நடேசனின் மேல் தனி அன்பும் ஒரு மரியாதையும் அவனுக்கு வந்திருந்தது.

அடுத்த நாள் பகலெல்லாம் பிரயாணம் செய்து, காவிரியைக் கடந்து கருவூரை சூரியாஸ்தமன நேரத்தில் அடைந்தார்கள். எந்த ஊருக்குள்ளும் செல்வதில்லை என்று முடி வெடுத்து சிலர் மட்டும் ஊருக்குள் சென்று உணவு வாங்கி வருவார்கள். அந்த உணவு வாங்கும் படலத்திலிருந்து சிலர் திரும்பி வருவதுவும் இல்லை. காத்திருந்துவிட்டு கிளம்புவார்கள் பலரும்.



அதுமட்டுமல்ல. பலர் வழியில் மயக்கமுற்று விழுந்தனர். சிஸ்ருஷை செய்ய நேரம் இல்லை. 'அவர்களாய் காலைப் பனி முகத்தில் பட்டு எழுவார்கள்' என்று நினைத்தான். பதினைந்து பேராய்த் தொடங்கிய பயணம் கடைசியில் ஆறுபேராய் முடிந்தது, அதாவது தீக்ஷிதர் குழந்தைகளைச் சேர்க்காமல்.

சுவாதியின் மனநிலை எப்படியிருக்கும் என்று பயந்தே வந்தான் நந்தன். எனினும் விவரிக்க முடியாத பயங்கரத்திலிருந்து தப்பியதும் தன் தாய் மற்றும் மற்றோருக்கு என்ன கதி ஏற்பட்டது என்று தெரியாமலும் அமைதியாகவே வந்தாள். நடனம் கொடுத்த பயிற்சியினால் அவளால் வெகு நேரம் நடையைத் தாங்கிப் பிடிக்க முடிந்தது. நந்தன் முதற்கொண்டு மற்றவரையெல்லாம் விட களைப்பு குறைவாகவே அவளிடம் இருந்தது. ஆனால் மூன்று நாள் பிராயாணத்தில் அவள் பேசக்கூட இல்லை. ஏதாவது பேச்சுக் கொடுத்தால் 'ஓ' என்று ஒப்பாரி வைத்தால் பயணம் தடைப்பட்டுப் போகும் என்று நந்தனும் பயந்து பேசாமல் இருந்தான். ஆனால் அந்த அழகிய முகம் சோகம் என்னும் வர்ணம் பூசப்பட்டது அவன் மனதை ஏதோ செய்தது.

மூன்றாவது நாள் ஏறக்குறைய பொழுது புலரும் சமயத்தில் மலைப் பிரதேசம் வந்தது. மலை நாட்டில் பிரவேசித்தார்கள். எதிரே சுவர் வைத்தது போல் மலை நின்று அப்பால் வழியிருந்தது என்று நந்தனுக்குத் தோன்றியது. பாறைப் பிரதேசத்தை அடைந்த பிறகு வேகம் குறைந்தது. ஆபத்தும்தான். பாறைப் பிரதேச மாதலால் அந்தப் பாறைகளைச் சுற்றிச் சுற்றி சென்ற பாதையில் நடந்தனர். இனி எதிரி துருக்கியன் அல்ல. சோர்வு தான் என்று புரிந்து கொண்டான் நந்தன்.

நடேசனைத் தூக்கிக் கொண்டு மலை ஏறினார்கள். துருக்கியன் வருவான் என்று யூகித்த பிரதேசங்களைவிட்டுச் சென்றவுடன் பயம் அடங்கியது. காடுகளில் பற்பல சுருதி ஸ்வரங்களில் கூச்சலிட்டுக் கொண்டு ஆயிரக்கணக்கான பறவைகள் நடேசனை வரவேற்றன. அது எல்லோர் மனதுக்கும் இதமாக இருந்தது.

எல்லோருமாகத் தள்ளாடியபடி நடுங்கிய கால்களை ஊன்றி ஊன்றி நடந்து சென்றார்கள். மூன்று நாட்களாய் யாரேனும் பின் தொடர்வார்களா என்ற பயத்தினால் ஓய்வின்றி நடந்தாயிற்று. இனி பயமில்லை. இதுவரை இளைப்பாற அவகாசம் கொடுப்பதற்குக் கூட நந்தன் விரும்பவில்லை. பயம் இருக்கும்வரை பல்லக்கு சுமந்தவர்களை ரொம்பவும் துரிதப்

படுத்தினான். 'இப்போது ரொம்ப அலுப்பாயிருக்கிறது' என்று அவர்கள் சொல்லாமல் சொன்னார்கள். சற்று நேரம் ஓய்வு விட்டால் மீதி ஆட்களாவது நம்முடன் வருவார்கள் என்று புரிந்து கொண்டான்.

சற்று ஓய்வுக்கு மேலே நடையைத் தொடங்க வேண்டும் என்று முடிவு கட்டிக் கொண்டு, பல்லக்கை இறக்கினார்கள். அதை நடுநாயகமாய் வைத்துவிட்டு சுற்றி எல்லோருமாய் மரத்தின் நிழலில் அமர்ந்து ஓய்வெடுக்க, எல்லோரும் களைப்பினால் மௌனமானார்கள். நந்தனுக்கு மட்டும் அதி வேகமாக மனம் நினைக்கத்தொடங்கியது.

அவனுக்கு இதுவரை புரியாதது பலவும் இப்போது பூரணமாய்ப் புரிந்தது. தீக்ஷிதர் ஏன் நடேசனைத் திருப்பிக் கொண்டு வரவேண்டும் என்று சத்தியம் வாங்கிக்கொண்டார் என்று பலமுறை யோசித்துப் பார்த்திருந்தான். பதில் கிட்டவில்லை."நமக்கோ அவன் மேல் பற்றே இல்லை. அந்த கம்பூஜக் கல்லுக்குத்தான் ஆசைப்பட்டோம், அது கிடைக்கவில்லை."

தேசமெங்கும் பிரசித்தமாயிருந்த தில்லை இன்று தீக்கு இரையாகப் போயிருக்கும். நடேசனின் கோயில் தரை மட்டமாக இடித்துத் தள்ளப்பட்டிருக்கும். ஆனால் ஒரு நல்ல விஷயம், இந்தக் கோயில் ஊர் எல்லாம் நடேசனை நம்பித்தானே எழுந்தன. நடேசன் பத்திரமாக இருக்கிறான். அவன் மீண்டும் தில்லை வந்தபின் ஊரென்ன? உலகமே அவனைச் சுற்றி உருவாகும். அதற்காகத்தான் நடேசனைக் காக்க இடைவிடாத பிரயத்தனம் செய்யும்படிக் கேட்டுக்கொண்டார். இப்போது புரிந்தது. அவனுக்காக ஆசைப்பட்டுவிடாதே என்றார். மீண்டும் கொண்டு வரவேண்டும் என்று சத்தியமும் வாங்கிக்கொண்டார்.

நந்தனுக்கு இதுவரை யோசிக்காத பல விஷயங்கள் புலனாயின. உலகத்தில் மீண்டும் சத்திய யுகம் பிறப்பதற்கே இந்த அராஜகம் தலை தூக்குகிறது. கொஞ்ச நாள் இந்தப் புண்ணிய பூமி நரக பூமியாயிருக்கும். பஞ்சமும் பிணியும் ஜனங்களைப் பிடுங்கித் தின்னும். பின் நல்ல காலம் வரும். கல்வியும் கலைகளும் ஓங்கி வளரும். தில்லையை பூமியில் ஒரு கைலாசமாக சிருஷ்டிக்க இந்த நடேசன் அன்று தேவைப்படுவார் என்று புரிந்தது.

ஆனால் இன்னும் புரியாதது ஒன்றுதான். இந்தப் பொறுப்பு தனக்கு எப்படி வந்தது? 'அவர்களையெல்லாம் காட்டிலும்



எனக்கு அதிக அன்பு, அதிக பக்தி, அதிக சிரத்தை இல்லையே? உண்மையில் நடேசனின் பொருளைக் களவாடவே அல்லவா நான் வந்தேன்?'

தீக்ஷிதர் தனக்காக ஏன் காத்திருக்க வேண்டும்? காலம் இருந்தபோதே நடேசனை ஒளித்து வைத்திருக்கலாமே? அப்படியென்றால் இந்த வேலை தன்னால் மட்டும்தான் முடியும் என்று எப்படியோ அவருக்குத் தெரிந்திருக்க வேண்டும். அப்படி யென்றால் இந்த வேலையில் வெற்றி நிச்சயம். இந்தப் பெருமிதம் அவன் கொண்ட போது இன்னும் ஒன்று அவன் மனதில் பிரதானமாகத் தோன்றியது. விதியின் சக்கரம் எவ்வளவு வேகமாகச் சுழன்றுவிட்டது என்று நினைத்தபடி சென்றான். காட்டில் இருந்தவனை ஆசை காட்டித் தில்லைக்கு இட்டுவந்து இப்படி யாபெரும் பொறுப்பை விதி அவனிடம் ஒப்படைத்துவிட்டதே? விதியல்ல. நடேசனாய்த்தான் இருக்கும்.

தன்னைத் தவிர நடக்கப் போவது என்னவென்று பலருக்குத் தெரிந்திருக்க வேண்டும். நடராஜரின் அருள் மகிமையில் அகக்காட்சி பெற்றிருப்பாரோ? அவர் நினைத்தது நினைத்தபடியே நடக்கிறதே? வருங்கால நிகழ்ச்சிகள் சில வறறை அவருக்கு ஏதோ காட்டியிருக்கவேண்டும். இல்லை யென்றால் ஆணித்தரமாக தன்னையே குறி வைத்துத் திட்டமிட்டிருக்கமாட்டார். தான் தப்பித்தது அவர் நினைத்ததற்கு நேர் மாறானது. அதைத் தவிர மற்றவெல்லாம் நினைத்தபடிதான் நடந்திருக்கின்றது. இன்னமும் ஒன்று தோன்றியது. அன்றிரவு தப்பித்திருக்காவிட்டால் நேற்று பூட்டிய அறையைத் திறந்து நடேசனை எடுத்துச் செல் என்றிருப்பார். "ஆனால் அன்று அறையிலிருந்து தப்பித்ததால்தான் இன்று சுவாதியைக் காப்பாற்ற முடிந்தது" என்று நினைத்தவுடன் தன்னை அறியாமல் சுவாதியைத் திரும்பிப் பார்த்தான்.

மரத்தின் அடியில் ஓய்வெடுத்திருந்த சுவாதி அப்போது பார்த்து எழுந்தாள். அன்னநடையில் பல்லக்கின் அருகே சென்றாள். திரையை விலக்கி பல்லக்கின் உள்ளே பார்த்தாள். அதுவரை பல்லக்கில் என்ன இருக்கிறது என்று சுவாதி கேட்கவில்லை. இப்போது ஏன் திடீரென அவளுக்கு ஆர்வம் என்று நந்தனுக்குப் புரியவில்லை.

சுவாதி பல்லக்கின் திரையைத் திறந்தவுடன் திரைக்குள் அகப்பட்டுக் கிடந்த அகில் புகையின் மணமும் சந்தனத்தின் வாசனையும் நறுமலர்களின் சுகந்தமும் வீசும் தென்றலினால்

வெளியிலும் பரவின. ஒரு நொடி தில்லைக் கோயிலில் இருப்பது போலவே எல்லோருக்கும் இருந்தது. அமர்ந்திருந்த பலர் கண்களை மூடி கையெடுத்துக் கும்பிட்டனர்.

கண் கூசும்படியான தேஜஸுடன் விளங்கிய ஆடல் வல்லானின் திவ்ய முகத்தைக் கண் கொட்டாமல் பார்த்தாள் சுவாதி. மாலை நேரத்து மஞ்சள் வெயில் பல்லக்கின் உட்புறத்துக்குள் புகுந்து தங்க நிறமாகப் பிரகாசித்தது. அவளைப் பார்த்து நடேசன் சிரிப்பது போலிருந்தது.

மறுபடியும் நடேசனை நோக்கினாள். ஒரு கணநேரம் அவனுடைய பார்வை இவள் பக்கம் திரும்புவது போலிருந்தது. "இது நிஜந்தானா? அல்லது பிரமையா?" என்று நிச்சயமாய்த் தெரியவில்லை. சிவிகையிலே அவருடைய திவ்விய வதனத்தைப் பார்த்ததும் அவளுக்கு எல்லையில்லாத குதூகலம் அல்லது பகதி ஏற்பட்டிருக்கவேண்டும். ஆனால் ஏனோ சிரிப்புதான் வந்தது.

அதுவரை மௌனமாயிருந்தவள் இப்போது வாய்விட்டுச் சிரித்தாள். சிரிப்பென்றால் அது கோரச் சிரிப்பு. பேய்ச் சிரிப்பு. அருகிலிருந்த குன்றுகளிலும் தாவரங்களிலும் எதிரொலித்தது அவள் நகைப்பு. பல்லக்கிலிருந்து அகன்ற பின்னும் எதையோ நினைத்து நினைத்து வேறு சிரித்தாள். அடக்க முடியாமல் சிரித்தாள். இந்த நிலையில் ஒருவர் சிரிப்பதா என்று எல்லோரும் திகைப்புடன் அவளையே பார்த்தனர்.

ஆனால் நந்தனுக்கு மட்டும் மனதுக்குள் பயம். அவளுக்கு புத்தி தடுமாறிவிட்டதோ என்று கூட பயந்தான். 'யாருக்குத் தான் இருக்காது? இப்படி உற்றார் உறவினரை இழந்து தவிப்பவருக்கு இதெல்லாம் சகஜம் தானே?'

ஆனால் சுவாதிக்குக் கவலையெல்லாம் மறந்து போகும் அளவுக்கு சிரிப்பு வந்தது. வாய்விட்டு சிரித்தாள். பின் சிரிப்பு ஓய்ந்து புன்னகையாய் இருந்தது. நிரந்தரமாக இருந்தது. இனி வாழ்நாளெல்லாம் இருக்கும் என்று ஐயமில்லை. ஆனால் அப்போது அவள் முகத்தில் பூத்த புன்முறுவல் நந்தனின் அளவற்ற ஆச்சரியத்துக்கு தூபம் போட்டது போலாயிற்று. ஆனால் அதற்கு அவள் விளக்கம் தரவேயில்லை. அவனுக்கோ கேட்கவும் பயமாய் இருந்தது.

நந்தனுக்குப் புரியாவிடிலும் நமக்கு ஒரு விதமாய் யூகம் செய்ய முடிகிறது. 'கள்வனா? கடவுளா?' என்று இருவருக்குள் யார் என்று முடிவெடுக்க முடியாமல் தவித்த நாட்கள் அவளுக்கு நினைவுக்கு வந்திருக்க வேண்டும். இப்போது நடேசனையும் நந்தனையும் ஒருங்கே அவளிடம் தந்த விதியை நினைத்துத்தான் சிரித்தாள் என்று நம்மால் யூகிக்கமுடிகிறது.



உடனே கிளம்பவேண்டும் என்று முடிவெடுத்தான் நந்தன். இன்னும் கடக்கவேண்டிய தூரத்தை அண்ணாந்து பார்த்தான். மலையின் உச்சியில் பச்சைக் கொடி போல மரங்களின் கிளைகள் வானளாவி உயர்ந்து கம்பீரமாகக் காற்றிலே பறந்து கொண்டிருந்தன. அந்த மலையைக் கடந்து விட்டால் பின் என்றுமே அபாயம் இல்லை என்று உணர்ந்தான்.

நந்தன் எல்லோரையும் வேகப்படுத்தி எழச்சொன்னான். கொடுத்த வேலையில் வெற்றி பெற்ற பெருமித உணர்ச்சியே இல்லை. மலையைக் கடந்தவுடன் அவர்கள் செய்ய வேண்டிய காரியங்கள் என்னென்ன என்று அவனுக்கு இன்னும் தெரியவில்லை. எனினும் இதுவரை வழி காண்பித்த நடேசன் இன்னமும் கைவிடமாட்டார் என்ற நம்பிக்கை இருந்தது.

ராஜபாட்டைகளிலும் ஓரிரு நாளாய் மக்கள் வெள்ளத்தின் இரைச்சலைத் தவிர வேறு சத்தம் எதுவும் இல்லாமலிருந்தது. இப்போது மலைப் பிரதேசம் அமைதியாய் இருந்தது. மலை ஏற ஏற தேகம்பட்ட இடமெல்லாம் சில்லிடும்படி காற்று குளிர்ந்திருந்தது. குளிருக்கு ஆறுதல் தேட நந்தனுக்கு நெருங்கி நடந்தாள் சுவாதி. உள்ளங்களும் நெருங்கிவிட்டன. ஸ்வரூபம் தெரியாமல் சுற்றிக்கொண்டிருந்த காதல் உணர்வுகள் இன்று தெளிவடைந்தன. உறுதியாயின. இத்தனை நாளும் நந்தன் உள்ளத்தில் அணைபோட்டுத் தடுத்து வைத்திருந்த பிரேமையும் வெளிவந்தது.

கடைசியாக மலைச் சிகரத்தின் மேல் ஏறியது பாதை. அந்த மலைத்தொடரைத் தாண்டினால் இனி கவலையில்லை என்று தெரிந்தது. மேட்டின் மேல் சிரமப்பட்டு எல்லோரும் ஏறினார்கள். மலை உச்சியைத் தாண்டி ஊர்வலம் மறைந்தது.

ஆடல் வல்லான் தன் ராஜ்ஜியத்தை விடைபெற்றுக் கொண்டு சென்றார். மலை நாட்டில் ஆட்சி செய்யச் சென்று விட்டார். ஆனால் அவருடைய ஞாபகம் விட்டுச் சென்ற இடங்களில் அநேகருடைய உள்ளங்களிலும் நிலைபெற்று இருந்தது. என்றாவது அவர் திரும்புவார் என்று தலைமுறை தலைமுறையாக மக்கள் நம்பியபடிக் காத்திருந்தனர். தினந்தினம் பிரார்த்தனை செய்திருந்தனர்.

* * *





## அத்தியாயம் நாற்பத்து ஆறு
## "திரும்பவும் தில்லை!"

சரத்காலத்தில் ஒரு நாள் மாலை.

இடிபட்டுக் கிடந்த கொத்தளங்களுக்கு அருகே ஒரு ஊர்வலம் வந்தது. தயங்கித் தயங்கி வந்த ஊர்வலம் திடீரென நின்றது. நெடுந்தூரப் பிரயாணம் கழித்து களைப்பாற நின்றதா ஊர்வலம், இல்லை கண்ட காட்சிகளினால் கால்கள் அடுத்த அடி எடுத்து வைக்க மறுத்ததா ? நம்மால் யூகிக்க முடியவில்லை.

ஊர்வலத்தைக் கண்டு பொந்துகளிலும் புதர்களிலும் இருந்த நூற்றுக்கணக்கான கோட்டான்கள் வெளியே கிளம்பின. அந்த மனோரம்யமான அந்திப் பொழுதில் தங்களுக்கே உரிய வாசஸ்தலத்துக்கு யாரோ புதியவர்கள் வருகிறார்கள் என்று அவை உணர்ந்தன. கோபத்தில் கிளம்பின. வானத்தில் வட்டமிட்டன. தொண்டைத் தண்ணீர் வற்றும் வரை கூவின.

அவற்றைத் தவிர அந்த ஊர்வலத்தை வரவேற்க யாரும் அந்தப் பிரதேசத்தில் இல்லை. நாமாவது வந்தவர்களை சற்று கவனிப்போம்.

அந்த அதிசய ஊர்வலத்தின் தலைமையில் பெரியவர் ஒருவர் வந்தார். பார்ப்பதற்கு எண்பது வயது முதிர்ந்தவர் அவர் என்று தெரிகிறது. பிராயத்தின் அளவை அவர் முகத்தின் சுருக்கங்கள் மட்டுமே எடுத்துக் காட்டின. உடலின் வயதுக்கு ஏற்ப அவர் தட்டுத் தடுமாறி வரவில்லை. ஏன் ? கையில் ஊன்றி நடக்க கம்பில்லை. மனதில் அவ்வளவுக்கு அவ்வளவு உறுதி இன்னும் இருக்கிறது என்று பார்ப்போருக்குத் தெரிகிறது.

அவர் பின்னால் சற்று பயம் கொண்ட முகங்களோடு முன்குடுமி வைத்த அந்தணர்கள் இருவர் வந்தார்கள். முன்னால் வந்தவரின் சொல்படியே அவர்களும் கேட்பார்கள் என்று மூவரும் நடந்து கொண்ட பாவனையில் தெரிந்தது. மரியாதைக்காக மட்டுமல்ல. அவர்களிடம் தெரியாத இடத்துக்கு வந்த பரபரப்பும் இருந்தது.

ஆமாம். இன்று வந்தவர்களில் இவ்விடத்துக்கு முன்பே விஜயம் செய்தவர் பெரியவர் ஒருவர்தான். ஆம் வந்தவன் நம பழைய நண்பன் கொள்ளைக்காரன் நந்தன்தான். அந்தணர்களுக்கும் மற்றவருக்கும் இது முதல் முறைதான். செவி வழி மட்டுமே இவ்விடத்தின் மகிமையைப் பற்றிக் கேள்விப்

பட்டிருந்தனர். கேள்விப்பட்டதற்கும் கண்கள் பார்ப்பதற்கும் சம்பந்தமே இல்லையே என்று வியந்தனர். இவ்விடத்தை இதற்கு முன் பார்த்திருந்த கிழவருக்கும் வியப்பு. கதைகளிலும் காவியங்களிலும் கேட்டு கனவில் தினம்தினம் கண்ட கோயிலின் நிலை அவர் பின் வந்த இளைஞர்களை ஆடிப்போகச் செய்தது என்று புரிந்து கொண்டார். அந்த தீக்ஷிதர் சிறுவர்களுக்குத் தங்கள் ஆஸ்தான கோயிலுக்குள் இன்றுதான் முதலில் காலை எடுத்து வைக்கிறார்கள். அப்போதே அதிர்ச்சியா என்று ஒரு நொடி யோசித்தார்.

அந்தணர்களுக்குப் பின் நால்வர் தூக்கி வந்த பல்லக்கு ஒன்று வந்தது. இரு புறங்களிலும் பட்டுத்திரைகள் இட்டு வந்த பல்லக்கின் உளளே என்னதான் இருக்குமோ? பார்த்து வியக்கக் கூட வழிப்போக்கர் இல்லை. காவலுக்கு நல்ல கட்டுடல் கொண்ட வேல் தாங்கிய வீரர்கள் பலர் ஊர்வலத்தின் இறுதியில் வந்தனர். அவர்களும் அவ்வப்போது சிவிகையை சுமப்பவருடன பாரத்தைப் பகிர்ந்து கொள்வார்கள் போல.

நெடுந்தூரத்திலிருந்து வந்த பயணம் முடியும் தருவாய் வந்தபோது பெரியவருக்குப் பரபரப்பு அதிகரித்தது. கொத்தளங்களை நெருங்க நெருங்க தளர்ந்தது போலிருந்தார். முதியவருக்கோ வயதானாலும் உடம்புக்கு ஒன்றுமில்லை. அவருடைய தேகம் சௌக்கியமாகத்தான் இருந்தது. ஆனால், அவருடைய மனத்திலேதான் சௌக்கியமும் இல்லை, சாந்தமும் இல்லை.

போகப்போக தில்லை நெருங்க நெருங்க நந்தனுக்கு சற்று பயமாகவே இருந்தது. வழியில் அவன் பார்த்த காட்சிகள் எல்லாம் துருக்கியப் படையெடுப்புக்குப் பின் இருந்த நாட்டு நடப்பைக் குறித்து அவன் கேள்விப்பட்டிருந்ததைக் காட்டிலும அதிகமாகவே அவனை பிரமிக்கச் செய்தன.

தில்லையில் எப்பேர்ப்பட்ட அனுபவம், தமக்கு மட்டுமல்ல, நடேசனுக்கே காத்திருக்கிறது என்று புரியவில்லை. மலை நாட்டிலிருந்து அவன் அவனுடைய நடையில் கடைப் பிடித்து வந்த மிடுக்கும் கம்பீரமும் இப்போது இல்லை.

வழிப் பிரயாணத்தின் போது கிழவர் அவ்வளவு குதூகலமாயில்லை. அவர் உள்ளம் கவலை கொண்ட சிந்தனையில் ஆழ்ந்திருந்ததை அவரது முகக்குறி காட்டியது. கவலைக்கும் சிந்தனைக்கும் தக்க காரணம் இருந்தது. போகுமிடத்தில் எதை



எதிர்பார்ப்பது என்று தெரியவில்லை. 'என்ன நிலையில் இருக்கும் தில்லை? வரும்வழியெல்லாம் சோபிக்கும்படி ஏதுமில்லையே.' அதனால் எதிர்பார்ப்புகள் இன்னும் குறைந்தன.

வந்துபோன வழியெல்லாம் மக்கள் நடமாட்டமேயில்லாமல் காடாய் மண்டிக் கிடந்தது. ஏரிகளில் தூர் வாராமல் அடைத்துப் போயிருந்தன. விட்டுச் சென்றபோது வளங் கொழிக்கும் அழகிய நாடாய் இருந்தது. ஆனால் இப்போது கழனிகளெல்லாம் பெரும்பாலும் நடவு ஆகி பலவாண்டுகள் ஆயிருந்தன. அறுபது ஆண்டுகளுக்குப் பின்னும் பெரியவருக்கு வழி தெரிந்தது. ஆனால் அடையாளம்தான் தெரியவில்லை. பாதைகளெல்லாம் பராமரிப்பின்றி மேடும் பள்ளமும் பொக்கையும் போழையுமாக இருந்தபடியால் பயணிப்பது சுலபமாயிருக்கவில்லை. அந்த நாள் ராஜபாட்டைகள் எல்லாம் கரைந்தும் விரிசல் விட்டும் இருந்தன.

சுற்று வட்டாரமே விஸ்தாரமாய்த் தெரிந்தன. கிராமங்களுக்கெல்லாம் ஆள் குடியேறவேயில்லை. 'கல்லுளி மங்கன் சென்ற இடமெல்லாம் தவிடு பொடி' என்பது போல துருக்கியன் வந்து சென்ற இடமெல்லாம் இன்னமும் ஒன்றும் விளங்க வில்லை.

சற்று நேரத்துக்கெல்லாம் இடிந்த கோயிலின் முன வாசலுக்கு எதிரே கிழவனும் அவருடைய பரிவாரங்களும் வந்து சேர்ந்தனர். கிழவனுக்கு முகம் சுருங்கிப் புருவங்கள் நெரிந்தன. கோபுரத்தைத் துருக்கியனால் இடிக்க முடியவில்லை போலும். விட்டுவிட்டு அடுதத கோயிலைக் கொள்ளையடிக்கச் சென்று விட்டான். ஆனால் துருக்கியரால் உடைக்கப்பட்ட பின்னர், அவ்வாசலின் பெருங்கதவுகள் சீரமைக்கப் படவேயில்லை. துருக்கியன் போன பிறகு கோயில் கதவுகள் கரையான் பிடித்துக் கிடந்தன. முன் பக்கத் தோற்றமே மனக் கலக்கத்தை உண்டாக்கிறறு.

தில்லை வாசல் அமைதி குடி கொண்டு விளங்கிற்று. உள்ளே என்ன எதிர்பார்க்கலாம் என்பதை முன்கூட்டியே சொன்னது. அந்தப் பாதையில் கண்ணுக்கெட்டிய தூரத்துக்கு ஒருவரும் காணப்படவில்லை. ஆம் ஊரை விட்டு ஓடியவர்கள் ஓடியவர் தாம். கிழவனுக்கு அந்தக் கோயிலுக்குள்ளே முன் ஒரு சமயம் வந்தது நினைவுக்கு வந்தது. அப்போது என்ன சீர்? என்ன சிறப்பு?

இப்போதிருந்த வறுமையில் அந்தச் செழுமையின் நிழல் நினைவுகளைப் பொறுக்க முடியாமல் கண்கலங்கினான். மங்காப புகழ் கொண்டு விளங்கிய மாநகர் இன்று இந்த நிலையிலா? சுழற்காற்றினால் வேருடன் பறிக்கப்பட்ட நெடுமரத்தைப் போல சமுதாயமே சீரழிந்தது. வறட்சிப்பிசாசின் நீண்ட விரல் இந்த ஊரையெல்லாம் தொட்டுக் கோலமிட்டதுபோல சௌந்தரிய நகரம் அழகும் பொலிவும் இழந்து இருளடைந்தது.

துருக்கியன் என்பவன் ராட்சதன்தான்! அவனுடைய கோரமான பிடியிலிருந்து இன்னும் இந்த நாட்டால் தப்பிப பிழைக்க முடியவில்லை. போர்க்களத்தில் பலரைப் புறங்காட்டச் செய்தபின் தன் நாட்டுக்கே திரும்பிவிட்டான். அநாவசியமாக யுத்தத்தை வளர்த்துவதற்கு அவனுக்குச் சம்மதமில்லை. கொள்ளையடித்தவுடன் கிளம்பிவிட்டான். அந்த ஆரம்ப பீதிக்குப் பிறகு ஜனங்கள் மறுபடியும் ஒருவாறு மனோதைரியம் அடையவேயில்லை. அது மட்டுமல்ல, பல ஆண்டு காலத்துக்குத் தில்லைப் பிரதேசப் பிரஜைகளைப் பெரும் பஞ்சம் பீடிக்க நேர்ந்தது. துயரச் சம்பவத்தின் அதிர்ச்சியிலிருந்து இன்னமும மீளவில்லை. எல்லாக் காரியங்களும் வழக்கம்போல் நடந்து வரவில்லை. இரண்டொருவர் செத்தால் பரவாயில்லை. நாடே காலியாகிவிட்டது. பிணம் எடுக்கக் கூட ஆட்களில்லை, கழுகுகள்தான் சந்தோஷப்பட்டன.

கிழவனுக்கு தொபேல் என்று தரையில் அமர்ந்து அழவேண்டும் போலிருந்தது. அறுபது ஆண்டுகள் கழித்துத் தாய நாடு திரும்புகிறான். சீர்கெட்ட நிலையில் அதைக் காண அவன் தலையில் எழுதியிருந்தது.

நடேசனையும் இரு தீக்ஷிதர் சிறுவர்களையும அழைத்துச் சென்றவன் கூடவே காதலி சுவாதியையும் அழைத்து மலை நாட்டுக்குச் சென்றான். சமீபத்தில் சௌந்தர்ய தேவதையான சுவாதி வாழ்நாளெல்லாம் சந்தோஷமாய் இருந்துவிட்டு ஈசன் அடி சேர்ந்தாள். அவருடைய மனையாள் காலமாகி சில நாட்களில் தில்லை கிளம்புவதென்று முடிவெடுத்தான் நந்தன்.

இராஜகுலம் எதிலும் பிறவாதவரும், இராஜ வம்சத்தோடு உறவு பூணாதவருமான ஒருவர், தமது வீரம் மற்றும் ஆற்றல் காரணமாகவே தனி நாட்டை ஏற்படுத்தியது சரித்திரத்தில் புதியதல்லவே?



சிவிகையில் நடேசனைச் சுமந்தபடி அறுபது ஆண்டுகளுக்கு முன் நந்தனும் குழுவினரும் மலை நாடு சென்று அடைந்தார்கள். முதலில் சந்தேகக் கண்ணுடன் பார்த்தனர் மலை வாழ் மக்கள். பின் தெரிந்த பாஷையிலும் பாணியிலும் பேசசு நடத்தி வாழ இடம் பெற்றான் நந்தன்.

சில நாட்களிலேயே அவனுக்குப் பல விஷயங்கள் புலனானது. அவனுக்கு உறைவிடம் தந்த மலைச் சாதியினருக்குப் பல பிரச்சனைகள் இருந்தன என்று. மலை அடிவாரத்திலிருந்து சக்திவாய்ந்த எதிரிகள் அடிக்கடி படையெடுப்பதும் இவர்களைக் கொள்ளையடிப்பதும் மாடுகளையும் பெண்களையும் கடத்திச செல்வதுமாய் இருந்தனர்.

நந்தன் பொங்கி எழுந்தான். தன்னுடன் வந்தவருக்கும் மலைவாழ் மக்களுக்கும் போர்ப் பயிற்சி கொடுத்தான். களிமண் மற்றும் மூங்கில் கொண்டு தடுப்பு வேலிகள் அமைத்தான். அடுத்த முறை பகைவர்கள் வந்த போது பெரும் அதிர்சிக்குள்ளானார்கள். வந்தவரில் சிலரே படுகாயம் அடைந்து வீடு திரும்பமுடிந்தது. அவன் கையாளும் போர்க்கலைக்ளைக் கண்டு பிரமிப்புக் கொண்டு அவர்களை துஷ்டர்களிடம் இருந்து காப்பாற்றிய அரவணைப்பைப் பாராட்டி அவனையே அரசனாகத் தேர்ந்தெடுத்தனர் மலைவாழ் ஜனங்கள்.

அவர்களால் அரசனாக நியமிக்கப்பட்டு ஒரு சிறிய சமஸ்தானத்தை உருவாக்கினான். சோர்வு சோம்பல் என்பதையே அறியாமல் உழைத்தான். தன்னம்பிக்கை கொண்ட மககள் அவன் தேசத்தில் குடிகொண்டார்கள். நந்தன் நாட்டை விஸ்தரிக்க முயலவில்லை. ஆனால் செல்வம் கொழிக்கச் செய்தான். நடேசன் இருந்த இடத்தைப் பற்றிக் கேட்க வேண்டுமா? செழித்தது. பாதுகாப்பிலும் முக்கியத்துவம் செலுத்தினான். பிறர் பொறாமைப் பார்வையுடன் நிறுத்திக் கொள்ள வேண்டும். அவன் ராஜ்ஜியத்துக்குள் காலை எடுத்து வைத்தால் கால் இருக்காது. அவன் நாட்டின் அமைதியைக் குலைப்பதற்கு வந்து கொண்டிருந்த பகைவர்களை அடித்து விரட்டினான்.

நடேசனுக்கு மரத்தால் ஒரு கோயில் அமைககப் பெற்றது. சுவாதிக்கு அதில் பெரும் மகிழ்ச்சி. அபிநய பாவங்களையும் தினம் தினம் நடேசனுக்கு அவள் ஆடிக் காட்டினாள். ஆடாமல் அசையாமல் பல மணி நேரம் நடேசன்

முன் அமர்ந்து அவனைக் கண்டு அதிசயித்து மகிழ்ந்தாள். நந்தனுக்கே பொறாமை வரும் அளவுக்கு மெய்மறந்து பரவசம் அடைந்தாள்.

இப்படிப் பலவாண்டுகள் போயின. யுத்தம் முடிந்ததும் முதல் காரியமாக நடேசனைத் திருப்பி எடுத்துச் செல்ல வேண்டும் என்ற மன உறுதியிருந்தது. ஆனால் தமிழகமெங்கும் வந்த செய்திகள் அவன் மனதை இன்னும் அச்சுறுத்தியது. திருப்தியையளிக்கும்படி செய்தி ஏதுமில்லை.

வெண்கொற்றக் குடைகளினாலும் வெண்சாமரங்களினாலும் தன் புகழைப் பரப்பிக்கொள்ளவில்லை நந்தன். படையெடுப்புகளாலும் தன் நாட்டை விஸ்தரிக்க எண்ணவில்லை. மனதில் அவன் நிரந்தரமாக இங்கு தங்கப் போவதில்லை என்று அறிந்தான். தானொரு வழிப்போக்கன் என்றே நினைத்தான். ஆனால் நடராஜர் தான் திரும்பவேண்டிய தினத்தை செய்தி மூலமாகத் தெரிவிப்பார் என்று பூரணமாக நம்பினான். ஆரம்பத்தில் மலையாள ஜோசியர்கள் வைத்துப் பிரசன்னம் போட்டு தேதி குறிக்கப் பார்த்தான். ஆனால் கடவுளின் உத்தரவு கிடைக்கவில்லை.

ஒரு மனம் சொன்னது, தீக்ஷிதர் வாங்கிக்கொண்ட சத்தியத்தை மறந்துவிடு என்று. நடேசனை நமக்கும் நம் பரம்பரைக்கும் எடுத்துக் கொள்வதில் தவறில்லை. அரும்பெரும் வீரச் செயல்கள் புரிந்தவர்களைத் தெரிந்துகொண்டு அவர்களுக்கு நடேசன் தன்னையே விசேஷ சன்மானமாக அளிக்க விரும்புகிறார் என்றும் அவன் மனதிலே இருந்தது.

நகமும் சதையும் போலவும் பூவும் மணமும் போலவும் பிரிக்க முடியாத தம்பதியராய் நந்தனும் சுவாதியும் வாழ்ந்தனர். இருவரையும் போல் நேய பாவமுள்ள தம்பதிகள் இருக்க முடியாது என்று கண்டவர்கள் சொன்னார்கள். அவள் பேரன் பேத்தியையெல்லாம் எடுத்து மனமாரக் கொஞ்சியபின் உடல் நலம் குன்றிப் படுக்கையில் இருக்கும்படி நேர்ந்தது. நடனமாடியவள் நடமாடக் கூட முடியாமல் நெடுநாள் இருக்க முடியுமா? அவள் முடிவு நெருங்குவதை உணர்ந்தாள். நந்தனிடம் ஒரு முக்கியமான விஷயத்தைப் பற்றிப் பேச முற்பட்டாள்.

"நந்தா, உன்னை விட்டுப் பிரியும் நேரம் வந்துவிட்டது" என்றாள்.



"என் உயிருக்கு உயிரானவளே! நீ இன்று என்னை விட்டுச் செல்கிறாய். நீ இல்லாமல் என் உயிர் மட்டும் எத்தனை நாள் இருக்கும் என்று எண்ணுகிறாய்?" என்றான்.

"இல்லை, இல்லை நீ இருக்க வேண்டும்" என்று அவள் சொன்னவுடன் அதிசயித்தான். அவள் தொடர்ந்தாள் "கல் நெஞ்சமுள்ள பாவிகள் நாம். உலகுக்கு அர்ப்பணம் செய்யவேண்டிய அற்புதத்தை நாமே பத்திரப்படுத்திக் கொண்டோம்" என்றாள். "இதைப் பற்றி நாம் எவ்வளவோ தடவை பேசியிருக்கிறோம். நீ மறந்திருக்க முடியாது. காப்பாற்றியதற்காக நமக்கே சொந்தம் என்று முடிவு கட்டினோம்."

"அதில் தவறேதும் இல்லை" என்று அவன் தரப்பு வாதத்தை முன் வைக்க நினைத்தான்.

"நான் சொல்ல வேண்டியது மிச்சத்தையும் கேள்! நான் ரொம்ப காலம் இருக்கப் போவதில்லை. அதனால் எனக்கு அப்புறம் நீ நடேசனைத் திரும்பத் தில்லைக்கு எடுத்துச் செல்ல வேண்டும்" என்று விண்ணப்பித்தாள்.

என்றும் அழியாத சிரஞ்சீவி காதல் சாவினாலோ பிரிவினாலோ அழியுமா? உடலால்தான் சுவாதி அவனை விட்டுச் சென்றிருந்தாள். அவள் இறக்கும் முன் தன் கடமைதனை ஞாபகம் செய்துவிட்டுச் சென்றாள்.

தில்லையை நோக்கி நடேசன் புறப்பட வேண்டிய நேரம் நெருங்கி விட்டது என்று முடிவு செய்தான். இது தன் வாழ்வின் கடைசிப்பயணம் என்றும் முடிவெடுத்தான். ஆட்சிப் பொறுப்பைத் தம்மிடமிருந்து மகனிடம் ஒப்படைத்தான். தன் குடிமக்களிடம் விடைபெற்றான். இத்தகைய வீர புருஷனைத் தலைவனாகப் பெற்றதை எண்ணி மனம் பூரித்தனர் குடிமக்கள்.

வம்சாவழியாக வந்த தீக்ஷிதர்களில் இருவரை அழைத்துக் கொண்டான். மற்றவருக்குப் பின் செய்தி அனுப்புவதாகச் சொன்னான். சிவிகையில் நடேசனை ஏற்றினார்கள். மலைவாழ் மக்கள் கண்ணீர் சிந்தினர். ஒரே நேரத்தில் அரசனையும் ஆண்டவனையும் இழந்த சோகம் அவர்களுக்கு.

சாகும் தறுவாயில் காதலி ஆசைப்பட்டது நியாயமானதே. தில்லைக்கே உரிய பொக்கிஷத்தைத் திரும்பத் தருவதுதான் முறை என்று முடிவெடுத்தான். ஆனால் அதை ஏற்றுக்கொள்ளும் நிலையில் இன்று தில்லை இல்லையே?

ஊர்வலம் நின்றது. அப்போது பார்த்து கோட்டானின் கூவல் வான முகடு வரையில் சென்று, எதிரொலி செய்து மறைந்தது. அப்புறம் ஒன்றுமில்லை! எல்லையற்ற அமைதிதான்.

* * *

## அத்தியாயம் நாற்பத்து ஏழு
## கோயில் இடிபாடுகள்

மங்கலான மாலை வெளிச்சத்தில்தான் தில்லைக் கோயிலுக்குள் நுழைந்தனர்.

எப்படியாவது பொழுது சாய்வதற்கு முன் வந்துவிட வேண்டும் என்று கணக்கிட்டிருந்தான் நந்தன். ஆனால் வரும் வழியெங்கும் பாதையின் சுற்றுப்புறத்தை கவனிக்க கவனிக்க ஊர்வலத்தின் வேகம் தானாகக் குறைந்தது.

மலைநாட்டில் கிளம்பும் முன்னே நந்தன் மனதின் ஓரத்தில் தில்லைக் கோயிலை யாரேனும் இந்த அறுபது ஆண்டுகளில் கட்டியிருப்பார்கள் என்று நினைத்தான். அதுமட்டுமல்ல, வேறொரு நடராஜர் சிலையை வைத்து பூஜையைத் தொடங்கியிருந்தால் என்ன செயவதென்று கூட ஆராய்ந்து பார்த்தான். நிச்சயமாக நாடும் சீர் பெற்றிருக்கும் என்றும் நினைத்தான். ஒன்றில்லாமல் ஒன்றில்லை என அவனுக்குத் தெரியும்.

ஆனால் இந்த அழிவு அவனையே நிலை குலைந்து ஆடச்செய்தது. அறுபது ஆண்டுகளுக்குப் பின்னும் அந்த யுத்தத்தை நினைவூட்டும் காட்சிகளே எங்கெங்கும் தோன்றி வந்தன.

அளவுகடந்த வெறிகொண்டவன் எதிரி. இரணியகசிபு இராவணன் சூரபத்மன் முதலான இராட்சஸர்கள் செய்யாத கொடும் காரியத்தைத் துருக்கியன் செய்துவிட்டான். அப்போதும் கடவுள் அவதாரம் எடுத்து வரவில்லை.

நாடு இப்படியிருக்க கோயில் மட்டும் எப்படியிருக்கப் போகிறது? இந்த மாநகரின் கட்டடங்கள் எல்லாம் இடிந்து தகர்ந்து போனாலும் போகலாம்; நடராஜர் கோயில் மட்டும் நீடூழி காலம் இருக்கும் என்று நினைக்க முடியாது. நடராஜரைத் தம்முடன் நிரந்தரமாக பந்தப்படுத்திக் கொள்ள வேண்டும் என்ற நோக்கம் இல்லாமல் வந்தது தவறோ என்றுகூட நினைத்தான். அறுபது ஆண்டுகள் கஷ்டப்படுத்திக் காப்பாற்றிவிட்டு இந்தப்





பாழடைந்த ஊரில் நடேசனை விட்டு விட்டுச் செல்வதா ? நினைக்கவே பயித்திகாரத்தனமாக இருந்தது.

உண்மையில் அவன் மிகைப்படுத்தி பயம் கொள்ள வில்லை. அவன் பயந்தது போல நினைக்க வைத்தது தில்லை. "இமயத்திலிருந்து இலங்கை வரையில் புகழ் பரவியிருந்த தில்லையா இது? பூலோகத்தின் இருதய ஸ்தானம் என்பார்களே? இதுவா இப்படி? இதற்காகவா இவ்வளவு தூரம் வந்தோம்? செழித்திருக்கும் ஒரு சமுதாயம் நாடு திரும்பும் நடேசனை வாழ்த்தி வரவேற்கும் என்றல்லவா வந்தோம்?" அவன் மனக் கண்ணின் முன்னால் தோன்றிய பல காட்சிகள் பொய்யாயின.

ஊரில் யாரும் இல்லை. எத்தனை தூரம் சந்து பொந்துகளுக்குள் எட்டிப்பார்த்தாலும் மனித சஞ்சாரமே இல்லை. தன் நாட்டுக்குத் திரும்பி வந்த நடேசனை எதிர்கொண்டு அழைப்பதற்கு யாரும் இல்லை, அதாவது பட்சிகளைத்தவிர. அவை மட்டும் மனிதர் சென்றவுடன் ஆயிரக் கணக்கில் குடியேறியிருந்தனர். புதியவர்கள் வருகிறார்கள் என்று தில்லை மாநகரத்துக் கோயில் மதில்களிலும், கோயில் கோபுரங்களிலும், வீடுகளின் விமானங்களிலும், கலை மண்டபங்களிலும் குடியேறி வாழ்ந்த பலவகைப் பறவைகள் சடசட வென்று இறக்கைகளை அடித்துக்கொண்டு தத்தம் வாசஸ் தலத்தை விட்டு வெளியேறி பறந்து கொண்டிருந்தன. தில்லை மாநகரின் இருள் படிந்த மாட வீதிகளில் ஊர்வலம் நடைபோட்ட போது திடீரென்று பல்லாயிரம் பட்சிகள் ஏககாலத்தில் கூச்சலிடும் சப்தம் கேட்டது. ஏதோ ராட்சசன் ஆட்சி செய்யும் நாட்டுக்குள் காலடி எடுத்து வைத்ததுபோல நந்தன் கூட வந்தவர்கள் நடுங்கினார்கள்.

தில்லைக் கோயிலுக்குக் கோட்டை மதில் போல மதில்சுவர் உண்டு. கற்பாரை இல்லாத இடத்தில் கருங்கற்கள் கொண்டு பனை மர உயரத்துக்கு சுற்றுச்சுவரை எழுப்பி யிருந்தனர். எதிரிக்கு பயந்தல்ல. நடனத்தின் அரசன் உள்ளே வாழ்கிறான். அவனுக்கு ஏற்றாற்போல் இருக்க வேண்டும் அவன் இருப்பிடம் என்று. அதனாலோ என்னவோ இன்று அவன் ராஜ்ஜியத்தைக் காப்பாற்றத் தவறின இந்த மதில்கள். நடேசனின் செல்வங்களை எதிரி வந்த ஓரே ஒரு நாள் பாதுகாக்கத் தவறி இன்று தலை குனிந்து நின்றன மதில்கள்.



கோயில் மதில்கள் பெரும்பாலும் வானுயர்ந்துதான் நின்றன. ஆங்காங்கே பராமரிப்பின்றி விரிசல்கள் விட்டிருந்தன. அதனால் நந்தனுக்குச் சற்று நம்பிக்கை பிறந்தது. ஆனால் மதில் ஓரமாக நடந்து வந்தபோது கிழக்கு மாடவீதியில் நடேசனின் தேர் இடிந்து போய்க் கிடந்தது. ஆங்காங்கே அதில் அரச மரக் கன்றுகள் வேறு ஆளுயரத்துக்கு வளர்ந்திருந்தன. அதைப் பார்த்தவுடன் கோயிலுக்குள் போவது துர்லபம் என்று நினைக்கத் தோன்றியது.

எதிரியினால் விளைந்த கஷ்ட நஷ்டங்களை இன்னமும் பார்வையிட முடிந்தது. அதற்குக் காரணமானவன், கொலை பாதக சண்டாளன் வேலை முடிந்ததும் சென்றுவிட்டான். அதன் பின் பிணியும் வறட்சியும் தலைவிரித்தாடியிருக்கும்.

அதெல்லாம் முக்கியமான காரணமாகப் படவில்லை நந்தனுக்கு. காவல் தெய்வம் இல்லாமல் இந்த நாடு சீரழிந்து விட்டது என்னவோ உண்மைதான். அதற்குக் காரணம் தானும் சுவாதியும்தானே? தில்லைக்கு வெளியே ஏதாவது காட்டினுள் நடேசனைக் கொண்டு ஒளித்துவைத்திருந்தால் துருக்கியன் வெளியேறியதும் மீண்டும் கொண்டு வந்திருக்கலாமோ என்று இப்போது தோன்றியது.

கிழக்கு வாயில் உடைந்திருந்ததனால் ஏற்பட்டிருந்த வழி மூலமாகக் கோயிலுக்குள்ளே புகுந்து சென்றனர். பிரதான கோயிலுக்கும் வெளி மதிலுக்கும் நடுவே இருந்த இடத்தில் செடி கொடிகள் மண்டிக் கிடந்தன. ஆங்காங்கு மொட்டைப் பாறைகளும் அதற்கிடையே வழியும் இருந்தன. எத்தனை எத்தனை யுகங்களாய் மகான்கள் இருந்து யாக யக்ஞங்கள் செய்திருந்த இடம். இப்படிக் கேட்பாரற்றுக் கிடந்தது.

பூமியெல்லாம் இலைச்சருகுகள் பரவிக் கிடந்தன. அவற்றால், உள்ளே இருள் சூழ்ந்திருந்த நிலையில், இடிபாடு களுக்கு நடுவே எல்லோரும் நடந்து வந்த போது காலடி சப்தங்கள் பெரிதாய்க் கேட்டன.

ஆயிரங்கால் மண்டபத்தில் பல தூண்கள் சாய்ந் திருந்தன. இடிந்து போயிருந்த மண்டபங்கள் சிவகங்கைக் குளத்துக்குள் விழுந்திருந்தன. இன்னமும் நீரவளமுள்ள அவ்விடம் அல்லிக்குளம் போல குளத்திலே தண்ணீர் இருப்பதே தெரியாதவண்ணம் வட்ட வட்ட இலைகளும் அல்லி மலர்களும் தாமரை மொட்டுக்களும் நிறைந்திருந்தன.

காற்று அசையவில்லை; மரங்கள் ஆடவில்லை; அலையற்ற அமைதியான ஏரியைப்போல் காணப்பட்ட அந்த இடிபாடுகளில் ஒரு அசைவுகூட இல்லை.

திடீரென்று செல்லும் திக்கறியாமல் நின்றனர். எங்கும் கல்குவியலாய் மண்ணும் முற்செடிகளும் முளைத்து வழியை மறித்தன. உற்றுப் பார்த்தான் நந்தன். அவன் காலடியில் ஒரு ஒற்றை வழிப் பாதை காணப்பட்டது. ஆடுமாடு மேய்ப்பவர் செய்த பாதை போலிருந்தது. அதன் வழியாக நந்தன் மேலும் செல்ல, மற்றவர்களும் பின் தொடர்ந்தார்கள். சிறிது தூரம் குறுகலான வழியில் சென்றதும் ஒரு இடிபாடு நிறைந்த மண்டபம் காணப் பட்டது. அது தான் பிரதானக் கோயில் பொன்னம்பலமும் சிற்றம்பலமும் அடைய இருக்கும் வாசல்.

ஊர்வலம் மெல்ல இருள் படிந்த அவ்விடத்தைக் கடந்து பிரதானக் கோயிலுக்குள் நுழைந்தது. வெளி மதில் கதவு போல உட்கதவும் கரையானுக்கு இரையாகி ஆங்காங்கே மரத் துண்டுகள் மட்டும் இரும்பு சட்டங்களில் தொங்கிக்கொண்டிருந்தன. தில்லை நகர் கரையான்களைப் பற்றிக் கேட்கவே வேண்டாம். எது கிடைக்கும் எனக் காத்திருக்குமாம். திருமுறை ஓலைகளில் பாதியை ருசித்தவையல்லவா? அதுபோல எப்போது துருக்கியன் போல ஒரு அரக்கன் வருவான் என்று காத்திருந்தன போல தங்கள் புற்றுக்குள்.

ஒரு காலத்தில் பொன்னம்பலம் இருந்த இடத்தை அடைந்த பின் கனத்த மௌனம் நிலவியது. பொன்னம்பலத்தில் பொன்னே இல்லை. துருக்கியன் பொன்னை மேலிருந்து எடுக்கும்போது உண்டாகியிருந்த துவாரம் காலமாகப் பெரிதாகி கூரையே கீழே விழுந்திருந்தது. ஒரு பழம் பெரும் கோயில் காலத்தின் கசக்கலில் சீரழிந்து கிடந்தது.

பொற்கூரையைத் தூக்கிப் பிடித்த வரிசைகளாக நன்கு செதுக்கிச் செப்பனிடாத மரத்தால் ஆன பெருந்தூண்கள் ஒரு காலத்தில் நின்றன. இப்போது எல்லாம் குறுக்கும் நெடுக்குமாய்க் கீழே விழுந்திருந்தன.

'ஆகா, சிவன் இங்கு மட்டும்தான் ஆனந்தமாய் வாழ்ந்து விட்டான் என்று எண்ணி ஏமாந்து விட்டேன். தில்லையும் சடையன் கூத்தாடும் சுடுகாடாகி விட்டதே' என்று நொந்தான் நந்தன்.



கோயிலைப் பார்த்தவுடன் நந்தன் அறுபது ஆண்டு களுக்கு முன் ஏற்பட்ட அபாயத்திலிருந்து தானும் ஜோதியும், ஏன் நடேசனும் கூடத் தப்பினார்கள் என்றும் நினைவுக்கு வந்தது. இந்த அழிவில் தாங்களும் சிக்கவில்லை என்றால் கடவுள் ஏதோ செய்தியைச் சொல்கிறார் என்றுதான் அர்த்தம் என்று மனதைத் தேற்றிக்கொண்டு நடக்கலானான். ஆமாம், அப்படித்தான் இருக்க வேண்டும்.

தில்லை, கடவுளின் இருப்பிடம் என்று பாதுகாக்கப்பட்டது. ஆனால் கண்டவனெல்லாம் உள்ளே வந்து கொள்ளையடித்துச் சென்று விட்டான். விலை மதிப்பில்லா ஆபரணங்களை எடுத்துக் கொண்டனர். கோயிலைச் சுரண்டி தங்கத்தை எடுத்துக் கொண்டனர். ஆனால் நடேசன் மட்டும் அவர்கள் கையில் அகப்படவில்லை. அதை நினைத்த போதிலும் நடராஜர் விஷயத்தில் அவனுடைய மனம் அப்போது கூட முழு நிம்மதி அடையவில்லை.

இடிபாடுகளாய் இருந்த பொற்சபையை நோக்கிய வண்ணம் நந்தன் சிறிது நேரம் சும்மாயிருந்தான். அவன் உள்ளத்தில் மட்டும் பேரலைகள் எழுந்து விழுந்தன. கோயிலின் உட்புறம் சூனியமாயிருந்தது!

அப்படியே நடேசனைத் திரும்ப எடுத்துச் செல்ல எத்தனித்தாலும் ஒரு முறையாவது மேடையின் மேல் ஏற்றி வைத்துச் செல்லவேண்டும். சித்சபையிருந்த இடத்தில வைத்துக் கடமையை முடித்துவிடவேண்டும். ருத்திராபதி தீக்ஷிதருக்கும், ஆசைக் காதலி சுவாதிக்கும் கொடுத்த வாக்கை நிறைவேற்றியாகிவிட்டது என்று நிம்மதி கொள்ளலாம். அந்த நோக்கத்துக்குத் தன்னால் பங்கம் விளையக்கூடாது என்று தீர்மானித்துக் கொண்டு, பொற்சபையில் நடேசனை ஏற்றிய பிறகு தான் நமக்கு நிம்மதி, அப்போது தான் மனம் திருப்தி அடையும் என்று முடிவெடுத்தான்.

ஒரு சமிக்ஞை செய்யவே நடேசனை மேடையின் மேல் தூக்கி வந்தனர். அவன் உத்தரவுக்கு ஏற்ப சிவிகையைத் தூக்கியவர்கள் தலையில் சுற்றியிருந்த துண்டை மரியாதை நிமித்தமாக எடுத்துவிட்டு மேடையின் மேல் ஏறினார்கள்.

முன்பெல்லாம் நடேசன் அம்பலத்துக்குள் வருகிறா னென்றால் பேரிகைகள் அதிர்ந்தபடி எக்காளங்கள் முழங்கியபடி லட்சக்கணக்கான பக்தர்களின் கண்டங்களி லிருந்து ஏககாலத்தில்





'நமசிவாய வாழ்க!' என்ற கோஷம் கிளம்பி மேலே வான மண்டலம் வரை சென்று, நாலாத் திசைகளிலும் பரவிப் படர்ந்து எங்கெங்கும் எதிரொலியை உண்டாக்குமாம். ஆனால் இப்போது அமைதி. வெறும் அமைதி.

தனித்திருந்த பாழடைந்த பொற்சபையை நெருங்கியபோது நிசப்தம் குடிகொண்டிருந்தது. சுற்றும் முற்றும் பார்த்தான்.

நடராஜர் சன்னிதிக்கு முன் இருக்கும் வெள்ளிப்படிகள் இப்போது இல்லை. நமசிவாய என்ற ஐந்தெழுத்தைக் குறிக்கும் ஐந்து படிகள் நடேசனின் சன்னிதிக்கு தீக்ஷிதரை மட்டும் இட்டுச் செல்லும். வேறு யாரும் அதற்குள் பிரவேசிக்க முடியாது. சோழ அரசனுக்குக் கூட அந்தப் படியில் அமர வைத்து அபிஷேகம் செய்து ஆயிரங்கால் மண்டபத்தில் மகுடம் சூட்டு வார்கள்.

சந்திரன் கீழ்வானத்தில் உதயமாகிச் சிறிது தூரம் மேலே வந்திருந்தது. பொன்னம்பலத்தில் ஆயிரம் துவாரங்கள். அவற்றின் வழியாக நிலா வெளிச்சம் வந்து சுற்றுப்புறக் காட்சிகளை அரை குறையாக அவனுக்குக் காட்டியது. கோயிலின் நிலை என்ன வென்பதைப் பார்த்தவுடன் சுவரில் சாய்ந்தபடி பெரு மூச்சுவிட்டான்.

மேலே நிமிர்ந்து கூரையை நோக்கியவண்ணம் யோசித்தான். கூரை வழியாக நிலவொளி வந்து கொண்டிருந்தது. பூரண சந்திரன் வெண்ணிலாவைப் பொழிந்த அந்த இரவிலே. அப்போது அவனுடைய புருவங்கள் நெரிந்தன; நெற்றி சுருங்கியது. 'இந்தக் கூரையில்தான் அந்தக் கம்பூஜக்கல் இருந்தது. அதற்காக அல்லவா முதல் முதலில் இந்தத் தில்லையில் காலெடுத்து வைத்தேன். அன்றுதான் அழியத்தொடங்கியது இந்த மாபெரும் நகர்.'

'என்னால்தான் எல்லாம் நேர்ந்ததா?' கோயிலின் இடிபாடுகளைக் கண்டபின் அவனுக்கு மனதே சரியில்லை. தான்தான் ராசியில்லாதவனோ? ஒழுங்காய் ஓராயிரம் ஆண்டுகள் இயங்கி வந்த கோயில் தான் கண்டதும் சின்னா பின்னமானதே?

ஒரு சோர்வு ஏற்பட்டது. அமர்ந்தான். திடீரென்று இரு கரங்களையும் வைத்துக் கொண்டு கண்களை மூடி விம்மினான்,

பின் அவன் தோளில் ஒரு கைவைக்கப்பட்டது. அந்தக் கையில் ஒரு நடுக்கம் தெரிந்தது. உடனே நந்தன் கண்களைத்

துடைத்தபின் திரும்பினான். அவனுடன் வந்திருந்த தீக்ஷிதர்களில் ஒருவன் முகம் வெளிறிப்போயிருந்தது. அவன் பார்த்த இடத்தை நந்தனும் திரும்பிப் பார்த்தான்.

பொற்சபை இருந்த இடத்தில் லேசான வெளிச்சம் தெரிய எல்லோரும் அதிசயித்தனர். ஒரு விளக்கை யாரோ ஏற்றி வைத்து விட்டிருந்தனர். ஏற்றியவர் அங்கிருந்தாரா இல்லையா என்று தெரியவில்லை. 'எப்படி? யாரும் இந்த பக்கம் வருவதாகத் தெரியவில்லையே. எப்படி ?'

மற்றவர்களைத் திரும்பிப்பார்த்தான். அவர்களுக்கும் பயம் என்று முகக் களை காட்டியது. "எனக்கு ஒன்றும் விளங்க வில்லையே!" என்றான். அப்போது அந்த இடிபாடுகளில் ஏதோ சலனம் தென்பட்டது.

காலடி சப்தம் கேட்டது. நந்தனுடைய கை இயற்கையாக வாளுக்குச் சென்றது. மனநிம்மதி இன்னும் அதிகமாகக் குலைந்தது. சப்தம் கேட்டவுடன் ஜாக்கிரதையாக நின்றான். பின் ஒன்றும் கேட்கவில்லை. தமது காலடி சப்தத்தின் பிரதித் வனிகளாக இருக்குமோ என்ற சந்தேகம்.

ஏதோ ஒரு குரல் கேட்டதுபோல் தோன்றியதே? அது மனிதக் குரலா? உடலெங்கும் ஒரு நடுக்கமும் ரோமக்கூச்சலும் ஏற்பட்டது. நடேசன் நடனமாடிய இடமல்லவா இது? ஒன்றும் தீயதாய் இருக்காது என்று நினைக்கத் தோன்றியது

நந்தனின் பார்வை தற்செயலாக ஒரு நிழலின் மீது விழுந்தது. சட்டென்று அவனுடைய மூளையில் ஓர் எண்ணம் உதித்தது. வயதாகியிருந்தது என்றுதான் பேர்.வயதினால் அவனது குணங்கள் இன்னும் குன்றவில்லை. கோயிலுக்குள் வேறு யாரோ இருந்தார்கள். அவனுக்கு அவர்கள் ஒதுங்கும் காலடி சப்தம் கேட்டது. பயந்து ஒளிகிறார்களா? இல்லை பாய் வதற்காகப் பதுங்குகிறார்களா?

ஆனால் திடீரென ஒரு பயம் வந்தது. ஆண்டவன் வெளியேறிய இடங்களைத் தீய சக்திகள் ஆக்கிரமித்துக் கொள்ளும் என்று சொல்லுவார்களே, அப்படி இங்கும் நடந்து விட்டதோ? இது என்ன விந்தை! துயில் நீங்கி விழித்துக் கொண்டவுடன் மலை நாட்டில் இருப்பானா என்று கூட நினைத்தான்.

யாரும் இல்லை என்று எதிர்பார்த்து வந்தபோது மற்றவர் இருக்கும் அறிகுறிகள் இங்கே கண்டதினால் ஏற்பட்ட வியப்பு



ஒருபுறமிருக்க, நடேசனுக்கும் தங்களுக்கும் என்ன நடக்கப் போகிறது என்ற பயத்தை வெளிறிய அவர்களுடைய முகமும் எடுத்துக் காட்டியது.

அடுத்து என்ன நடக்கப்போகிறதோ என்ற பயம் விவரிக்க முடியாத பீதியை உண்டாக்கியிருந்தது.

* * *

## அத்தியாயம் நாற்பத்து எட்டு
## "நான் கிளம்புகிறேன்"

பாழடைந்த கோயில். அவ்வப்போது மேகங்களுக்குப் பின் கண்ணாமூச்சியாடும் நிலவு. அதனால் மாறிமாறி வரும் இருட்டு. அத்துடன் அவ்வப்போது கோட்டான்களின் கூவல். இப்போது ஜனசஞ்சாரமேயற்ற இடத்தில் வேறேதோ மனித நடமாட்டம். எல்லாமாய்ச் சேர்ந்து வந்த அனைவருக்கும் அளவில்லாத பயம் பொங்கிப் பெருகிறது.

கனகசபையில் ஏறி சித்சபையின் பஞ்சாட்சரப் படிகளின் முன் நின்றால் சற்றும் எதிர்பாராதது நடந்தது. சித்சபைக்குள்ளே நடேசன் பல யுகங்களாகத் தங்கியிருந்த கர்ப்பகிரஹத்திலே விளக்கு ஏற்றிவைத்திருந்தனர் யாரோ. ஆள் நடமாட்டம் இல்லாத கோயிலில் விளக்கு எப்படி ஏற்றப்பட்டது? இல்லை அறுபது ஆண்டுகளாக எரிந்து கொண்டிருந்ததா? தலை சுற்றியது நந்தனுக்கு.

ஆனால் நந்தன் இதைத் தீர விசாரிக்கவேண்டும் என்று முடிவெடுத்தான். மற்றவருக்கு சமிக்ஞை செய்துவிட்டு அந்தக் கனகசபை மேடையின் உட்பகுதிக்குள் புகுந்தான். ஆங்காங்கே மரத்தூண்கள் சாய்ந்து விழுந்து கிடந்தன. ஒரு காலத்தில் தங்கக்கூரையைத் தாங்கித் தலைநிமிர்ந்து நின்ற மரத்தூண்கள் இன்று தாறுமாறாய் அவன் வழியை மறித்தன.

எனினும் பூனையின் நடைபோல சப்தமேதும் செய்யாமல் அன்னியன் எங்கு நிற்கிறான் என்று நினைத்தானோ அதற்கு வெகு சமீபத்தில் போய்விட்டான் நந்தன். மூச்சுக்கூட விடாமல் தூண் மறைவில் நின்றான். இப்போது அன்னியரின் மூச்சு சப்தம் அவன் காதில் தெளிவாய் விழுந்தது. எண்ணிக்கையில் ஒருவருக்கு மேல் இருந்தனர் எனப் புரிந்தது.

முதலில் சிறிது நேரம் ஒரே இருட்டாயிருந்தது. கண்கள் இருளுக்குப் பழக்கமாகக் காத்திருந்தான். அண்ணாந்து பார்த்தான். பொற்கூரையிருந்த இடத்தில் ஒரு பெரிய ஓட்டையின் மூலம் கரிய வானம் தெரிந்தது. நிலவை மறைத்த மேகம் ஒன்று நகரக் காத்திருந்தது. மேகத்தின் ஓரம் வெள்ளியாய்த் திகழ்ந்தது. அந்த அரைகுறையான நிலா வெளிச்சத்தில் விழிகள் கூர்மையாயின. நந்தன் அவன் முன் இருந்த ஒரு தூணைக் குறிவைத்து சட்டென கையை நீட்டினான்.

வெளியில் வரலாமோ கூடாதோ என்ற சந்தேகத்துடன எட்டிப் பார்த்துக்கொண்டிருந்த இருவர் அவன் பிடியில் அகப்பட்டனர். இருவரையும் வெளியில் இழுத்துப் பார்த்தான். சரியாக அந்த நேரம் பார்த்து நிலவு மேகத்தின் பின்னிருந்து வெளிவந்தது.

என்ன அதிசயம்? தனனுடன் வந்த இரு தீக்ஷிதர்களைப் போலவே தூணின் மறைவில் இருவர் இருந்தனர். முதலில் நந்தனுக்குக் குழப்பம். தன்னுடன் வந்தவர்கள் எப்படித் தூணுக்குப் பின் சென்றார்கள் என்று. பின் இவர்கள் வேறு யாரோ எனப் புரிந்தது. இருவரும் பஞ்சத்தில் அடிபட்டது போல மெலிந்து காணப்பட்டனர். முகமெல்லாம் வற்றியிருந்தது. நந்தனைக் கண்டு பயந்து நடுநடுங்கிக்கொண்டிருந்தது வியரத்த தேகமானது.

"யார் நீர்?"

முதலில் பதில் சொல்ல பயந்தவர்கள் பின் "நாங்கள இருவரும் தில்லை வாழ் அந்தணர்" என்றனர்.

இவர்களும் தில்லைக் கோயிலின் தீக்ஷிதர்கள் என நந்தனுக்குப் புரிந்தது. துருக்கியன் எல்லோரையும் கொன்றிருப்பான் என்று நினைத்தது தவறு. தப்பித்தவரும் அவர்களது வம்சாவளிகளும் உயிருடன் இருப்பார்கள் என்று இப்போது புரிந்தது.

நடுங்கிய தீக்ஷிதருள் ஒருவன் நந்தனைப் பார்த்துக் கேட்டான்.

"நீர் யார்?"

"நானா? பயம் கொள்ளவேண்டாம், உமக்கு நண்பன். உமக்குப் பிடித்தமான இரண்டு விஷயங்களை உம்மிடம் ஒப்படைக்க வந்த தூதுவன்" என்றான்.

புரியாமல் நின்றனர் இருவரும். பின் "என்னுடன் வாருங்கள்" என்று அவர்கள் கைகளைப் பிடித்து அழைத்து வந்தான். முதலில் தன்னுடன் அழைத்து வந்த இரண்டு தீக்ஷிதர்களைக் காட்டினான். நால்வர் முகத்திலும் அதிசயம். ஆயிரம் காத தூரம் தள்ளி உயிர் வாழ்ந்தாலும் நடையுடையில் ஒரே மாதிரியாக இருந்தனர்.



"இவர்கள் உங்கள் சகோதரர்கள். மலைநாட்டிலிருந்து வந்திருக்கிறார்கள்" என்று அறிமுகப்படுத்தினான்.

தில்லை தீக்ஷிதர்கள் கேள்விக்குறியுடன் நந்தனைப் பார்த்தனர். அந்தக் கேள்வியின் அர்த்தம், 'இன்னும் ஒன்று என்றீரே?'

"இதோ" என்று சித்சபையைக் காண்பித்தான். இடிந்த மண்டபத்துக்கு மேல் நடேசன் அறுபது ஆண்டு காலத்துக்குப் பின் கொலுவீற்றிருந்தான்.

கண்டவுடன் தீக்ஷிதர்கள் சிலையானார்கள். ஒரு நொடிக்குத்தான். பின் சாஷ்டாங்கமாகக் கீழே விழுந்தார்கள். கதறி அழுதார்கள். கதையிலும் காவியத்திலும் மட்டுமே கேள்விப்பட்டிருந்த நடேசன் இவன்தானா என்று நம்பாமல் வைத்த விழி வாங்காமல் பார்த்தனர். பின் சித்சபையின் மேலேறி நடேசன் நிஜமானவனா என்று தொட்டுத்தொட்டு ஆராய்ந்தார்கள்.

பரபரப்பு அடங்கியவுடன் எல்லோருமாக அமர்ந்தனர். தில்லையில் பின் தங்கிய தீக்ஷிதர்கள் அவர்கள் கதையைச் சொன்னார்கள். கதை சொல்லும் பொழுதில் அவ்வப்போது ஆவலுடன் திரும்பி நடேசனைப் பார்த்தார்கள்.

முதலில் இந்தக் கதை முழுவதும் செவி வழிச் செய்தி மட்டுமே என்றும் இந்தக் கோயில் பாழடைந்தது பாட்டன் காலத்தில் என்றும் சொன்னார்கள்.

நந்தனோ அதை ஆமோதித்து "இந்தக் கோயில் அழியும் நாள் நான் இங்கு இருந்தேன்" என்றான்.

தீக்ஷிதர்கள் கதையை ஆரம்பித்தார்கள். துருக்கியர் வந்தவுடன் அவசர அவசரமாக நடேசனை மறைத்து ஒளிந்து கொள்ளப் பிரயத்தனப்பட்டனர். பின் நடேசன் பத்திரப்படுத்தப்பட்டான் என்றவுடன் இதர தெய்வங்களை பத்திரப்படுத்தினர். பலவற்றை சிவகங்கைக் குளத்தில் போட்டனராம். பின்தான் தங்கள் உயிரையும் குடும்பங்களையும் காப்பாற்றிக் கொள்ள அருகிலிருந்த கடலோரக் கிள்ளைக் காடுகளுக்குள் புகுந்தனர்.

காட்டில் சென்று அடைக்கலம் கொண்ட தீக்ஷிதர்கள் தங்களுடன் கையோடு ரத்தினசபாபதியின் சிலையையும்

எடுத்துச் சென்றனர். படையெடுப்பு முடிந்து வந்து பார்த்தபோது ஊரே அழிந்திருந்தது. கொள்ளையன் மீண்டும் வருவானோ என்று பயந்து காட்டிலேயே இருந்தனர்.

சிலர் மட்டும் காட்டு வாழ்க்கை பிடிக்காமல் போகவே தில்லைக்கு வாசஸ்தலத்தை மாற்றினர். ஆனால் பத்தாண்டுகளுககுப் பின் துருக்கியன் மீண்டும் வந்தான். எல்லோரையும் கொன்று குவித்தான். எதிர்த்தவர்களைக் கண்டதுண்டமாக வெட்டிப்போட்டவன் சரணடைந்தவர்களை அடிமைகளாக்கி இழுத்துச் சென்றான். அதற்குப் பின் யாரும் தில்லைப் பக்கமே தலை காட்டவில்லை.

ஆனால் வாய்வழிச் செய்தியாக நடேசன் என்றாவது திரும்புவான் என்று நம்பிக்கை கானகத்தில் வாழ்ந்த கூட்டத்தினருக்கு இருநதது. ஆனால் என்றாவது இந்த ஊருக்கு விமோசனம் வரவேண்டுமென்றால் தில்லையில் பூஜை நடக்க வேண்டும் என்று தினநதினம் இரவு இரண்டு தீக்ஷிதர்கள மட்டும் ரத்தினசபாபதியை எடுதது வந்து பூஜை செய்வார்கள்.

கதை சொல்வதெல்லாம் உண்மைதானா அல்லது இந்த துரதிரஷ்டம் பிடித்த இடம் காலம் உள்ளவரை இப்படித்தான இருக்குமா என்று தெரியாமல் தினந்தினம் பூஜை செய்து வந்தனர்.

"உரிய காலத்தில் நாட்டுக்குத் திரும்பும் தமது மனோரதததை நிறைவேற்றிக் கொள்வார் நடேசன் என்று எங்களுக்குச் செய்தி இருந்தது. அவர் எங்கோ பத்திரமாக இருந்ததால் எவ்விதக் கஷ்டத்தையும் எங்களால் பொருத்துக கொள்ளமுடிந்தது. தாங்கள் வந்தது எம் பாட்டன் கால நம்பிக்கைகளை எல்லாம் உறுதிப்படுத்திவிட்டன" என்றுச் சொல்லி கதையை முடிததனர்.

நந்தன் சிறிது நேரம் ஸ்தம்பித்து உட்காரந்திருந்தான். கண்டு கேட்டு அநுபவித்த பல சம்பவங்களுக்கு இப்போதுதான் அவனுக்குப் பொருள் விளங்கிறறு. அந்தணர் குலத்தில் பிறந்தும ஒப்பறற வீரத்துடன் வாழ்ந்து வந்திருக்கிறார்கள். எல்லாம் ஒரு நம்பிக்கையில் தான் என்று தெரிந்தது.

அடுத்தது என்ன என்று எல்லோருடைய மனதிலும் தோன்றியது. ஆனால் எல்லோரும் நந்தன் சொல்லட்டும் என்று வாய் திறவாமல் காத்திருந்தனர்.

அவன் பேசவில்லை. கோயிலில் இருந்த அந்தககாரிருளைக் காட்டிலும் கரியதான ஒரு இருள் நந்தன் மனதை



ஆக்கிரமித்தது. தன்னையறியாமல், முதல் முறை தில்லைக்கு வநததை நினைத்துப் பார்த்தான். பழையதை ஒப்பிட்டுப் பார்க்கும் போது மனது கனத்தது. போன முறை அவன் பார்த்தபோது ஜன சமுத்திரம் நிறைந்த மாடவீதிகள் இன்று காடாய்க் கிடந்தன. இந்த ஊரில் அவன் கண்ட காட்சிகளும், வைபவங்களும் எவ்வளவு? அறுபது ஆண்டுகளுக்கு முன் இந்த நகரை ஆட்சி செய்த தீக்ஷிதர்களின் ஐசுவரிய கர்வமும் நினைவுக்கு வந்தது. அதற்கு முன் இங்கிருக்கும் தீக்ஷிதர்கள் பாவமாய் இருந்தார்கள்.

மாநகரின் மகத்தான ஐசுவரியத்தைக் கண்டு சம்பந்தப் பெருமான் பாடியது பொய்யாகுமா? 'செல்வ நெடு மாடம் சென்று சேன் ஓங்கி செல்வர் வாழ் தில்லை' யென்றாரே? செல்வருக்கு பதிலாக இன்று இந்தக் கோட்டான்களும் நரிகளும் வாசம் செய்கின்றனவே? கொள்ளையன் வந்து சென்ற பின் இவ்வளவு நாள் கழித்தும் இந்த ஊர் இன்னும் சீராகவில்லையே? இனியாவது ஆகுமா?

காலம்காலமாக மக்கள் வாழ்ந்து விழாக்களைக் கொண்டாடி, நல்லது கெட்டதை அனுஷ்டிததது இங்குதான். இன்றோ இங்கு வாழ்ந்த மக்கள் இடம் பெயர்ந்து சென்றதனால் ஏற்பட்ட சூனியம் நிரந்தரமாகத் தெரிந்தது. இடிபட்ட மணிமாட மண்டபங்களை யாரும் கட்டக் கூட எண்ணவில்லை. ஒரு முறை வந்த துருக்கியன் மீண்டும் மீண்டும் வருவான் என்ற பயம். மாட வீதிகளின் நடுவே மரங்களே முளைததுவிட்டன. செல்வக் குதூகலக் களிப்பை இப்போது காணவில்லை. சென்றுபோன ஆனந்தமான காலத்தை நினைவில் வைததிருந்தவர் கூட யாரும் இல்லை— தன்னைத் தவிர. நினைவுகளை மட்டுமா நந்தன் சுமந்தான். ஒரு குற்ற உணர்வையும்தான். இன்றைய நிலைக்குத் தான் மட்டுமே காரணம் என்று அவனுக்குத் தோன்றியது. இதை நினைத்தவுடன் அவனால் தாங்கமுடியவில்லை.

திடீரென ஒரு முடிவுக்கு வந்தவன் போல நந்தன் எழுந்தான். "நான் கிளம்புகிறேன்" என்றான்.

அவனுடன் வந்த பரிவாரங்களும் எழுந்தன. "இல்லை இல்லை போகவேண்டியவன் நான் ஒருவன் தான். நீர எல்லோரும் இங்கேயே இருக்க வேண்டியவர்கள்" என்றான். "நான் மட்டும்தான் செல்கிறேன்."

"அழகாயிருக்கிறது! இவ்வளவு பெரிய சேவையை செய்து விட்டு செல்கிறேன் என்கிறீரே?" என்று கேட்கத் தோன்றியது

எல்லோருக்கும். ஆனால் மரியாதையுடன் ஏக்கம் ததும்பிய கண்களுடனே பார்த்து, "அய்யனே! இன்னும் எதற்காக நீர் செல்வதைப் பற்றிப் பேசவேண்டும். எம்முடன் இருக்க வேண்டியது தானே? நீர் சொல்லுகிறதைக் கேட்டு அப்படியே நடக்கச் சித்தமாயிருக்கிறோம்" என்றார்கள் தில்லையில் பின் தங்கிய தீக்ஷிதர்கள்.

எல்லோரும் அவன் போகக்கூடாது என்று மன்றாடினர்.

"இல்லை அய்யா. உம் குலத்தினரை உம்முடன் சேர்த்து விட்டேன். நடேசனின் சிலைதனை அவன் வீட்டிலே உரிய இடத்திலேயே வைத்து விட்டேன். என் மனோரதம் நிறைவேறி விட்டது!" என்று சொல்லிக் கொண்டே எழுந்து நின்றான்.

இருட்டில் அவனுடைய முகபாவம் ஒன்றும் தெரியவில்லை. ஏன் செல்லவேண்டும் என்று சொல்கிறான் என்றும் புரியவில்லை.

எல்லோரும் மண்டபத்தின் நடு மத்திக்கு வந்தார்கள். அங்கிருந்து நந்தன் மட்டும் தனியாக வெளியேறினான். போகும் இடம் வரை ஜாக்கிரதையாக கூட்டிச் சென்று விட்டுவிடுகிறோம் என்று காவலர்கள் சொன்னார்கள். ஆனால் நந்தன் கேட்கும் மனப்பான்மை கொண்டிருக்கவில்லை. அவன் பேச்சைத் தட்ட அவர் கூட வந்த யாருக்கும் தைரியம் இல்லை.

மேகங்களுக்கு இடையே ஏற்பட்ட துவாரம் வழியாக மங்கிய வெளிச்சம் வரலாமோ வரக்கூடாதோ என்று தயங்கி நிலவு எட்டிப்பார்த்துக் கொண்டிருந்தது. அதில் அவன் தள்ளாடிச் செல்வதைப் பார்க்க மனதை ஈட்டியை வைத்துத் திருப்புவது போலிருந்தது.

ஆனால் மலை நாட்டிலிருந்து வந்தவருக்கும் சரி, தில்லையில் பின் தங்கிய தீக்ஷிதர்களுக்கும் சரி எல்லோருக்கும் ஒரு கேள்விதான் மனதில் பிரதானமாக இருந்தது. 'தன்னந்தனியாகச் செல்கிறேன் என்கிறாரே, பாவம் அவருக்கு நடக்கக்கூட தேகத்தில் சக்தி இல்லை. அருகாமையில் உதவக் கூட யாரும் இல்லையே? கிராமங்கள் எல்லாம் வெறிச்சோடிக் கிடக்கின்றனவே? இப்பேற்பட்ட நிலையில் இந்த வயதில் இவரால் இன்னும் எத்தனை நாள் உயிர் வாழ முடியும்?' என்ற கேள்வி எல்லோர் மனதிலும் எழுந்தது.

எனினும் அவர் தில்லைக் கோயிலைக் கண்டவுடன் ஏற்பட்ட அதிர்ச்சியில் பாதிப் பிராணன் போனது. இன்னும்



இங்கேயே இருந்தால் மீதியும் போய்விடும் என்று எல்லோருக்கும் தெரிந்தது.

மெல்ல தள்ளாடிச் சென்ற கிழவரைக் கனகசபையின் அருகிலிருந்து எல்லோரும் பார்த்தனர். முற்றத்தைக் கூட நந்தன் கடக்கவில்லை. கால் தடுக்கியது. எல்லோரும் பாய்ந்தோடி உதவ நினைத்தனர். ஆனால் அதற்குள்ளாக கையை உயர்த்தி வேண்டாம் என்பது போல் சைகை செய்தான் நந்தன். அவனுடைய சுயகௌரவ உணர்ச்சியினால் அவர்களைத் தடுக்கிறான் என்று நினைத்தனர். அதனால் அருகில் வரவில்லை.

ஆனால் நந்தனுக்குப் புரிந்தது. தானாகக் கால் மடங்கவில்லை. கனத்த இதயத்தால் கால் இடறவில்லை. எதிலோ அவன் கால் தடுக்கியது தான் காரணம் என்று யூகித்து விட்டான். காலில் தடுக்கிய கல்லை எடுத்து அகற்றிப் போடவேண்டும் என்று குனிந்து அந்தக் கல்லை எடுத்தான்.

எடுத்தவுடன் அந்தக் கல் அசைவது போல் ஓர் உணர்வு. வேறு யாரும் காணாமல் திரும்பியிருந்தான் நந்தன். ஓரளவு இருளுக்குக் கண்கள் பழக்கப்பட்ட பிறகு கல்லை உற்றுப் பார்த்தான். ஆம் அது உருமிக்கொண்டிருந்தது- சிங்கக்குட்டி போல. உள்ளே ஒரு ஒளியும் மெல்ல மெல்லத் தோன்றியது. மஞ்சள் நிறமான நட்சத்திரம் ஒன்று கையில் தோன்றி அந்த நள்ளிரவில் கண்ணைப் பறித்தது.

உடனே அவனுக்குப் புரிந்தது. அந்த உருமல் அவன் செவியில் இன்ப கீதமாகப் பாய்ந்தது. ஆனால் ஒன்று. இந்தக் கல்லைத் தங்கத்திலான தன் கைக் காப்புடன் வைத்திருந்தால் இரவுக்கும் பகலுக்கும் அதிக வேற்றுமையில்லாமல் இந்த இருள் சூழ்ந்திருந்த கோயிலை சற்று நேரத்தில் ஆக்கிவிடும் என்று புரிந்தது. உடனே காப்பிட்ட கையை அகற்றினான். கல் மங்கியது.

'ஆகா இதுதானா அந்தக் கம்பூஜக்கல். கையில் அணிந்திருந்த தங்கக் காப்புக்கு மதிப்புக் கொடுத்து மின்னுகிறது. உருமுகிறது.'

நந்தனுக்கு அழுவதா சிரிப்பதா என்று தெரியவில்லை.

* * *

## அத்தியாயம் நாற்பத்து ஒன்பது
## மீண்டும் கானகம்

'நான் முதல் முதலில் தில்லைக்குத் தேடி வந்த கம்பூஜக் கல்தான் இது' என்று உறுதியாய்த் தெரிந்து கொண்ட நந்தன் 'எப்படி வாழ்க்கையே ஒரு சக்கரமாய் இருக்கிறது?' என்று வியந்தான்.

பழைய நினைவுகள் வெள்ளமென வந்தன; கோயிலுக்கு வந்து கம்பூஜக் கல்லைத் திருட முயற்சித்து, சரித்திரத்தின் சக்க ரத்தில் அகப்பட்டு தரித்திரத்தை நேரே கண்டது என கஷ்டத்துக் கெல்லாம் நிவாரணமான நடேசனை வந்து ஒப்படைத்தபின் இப்போது அந்தக் கல் கிடைக்கிறதே?

என்ன நடந்திருக்கும் என்று நந்தன் யூகித்துவிட்டான். துருக்கியர் கோயிலை இடித்தபோது கம்பூஜக் கல் கீழே விழுந்ததை யாரும் கவனிக்கவில்லை போலும். அந்த அதிசயக் கல்லும் பொன்னிலிருந்து விடுபட்டவுடன் ஒளிமயமாக இருக்க வில்லை. வெறும் கல் இதுவென்று விவரம் தெரியாமல் கொள்ளையர் விட்டு விட்டனர். பொற்கூரையை உடைத்து தங்கத் தகடுகளைப் பிய்த்து எடுக்கும் போது அதுவும் தரைக்கு உருண் டோடி இதரக் கற்களுடன் விழுந்து, பின் அறுபது ஆண்டுகளாக மழையிலும் வெயிலிலும் கிடந்திருக்கவேண்டும். அதை இந்த மங்கிய நிலையில் தான் அடையாளம் கண்டு கொண்டதே பெரும் வியப்பு.

நந்தன் கல்லைக் கையில் எடுத்திருந்தான் வழியிலிருநது விட்டெறியும் நோக்கத்துடன். ஆனால் அதை இப்போது ஆடையில் முடிந்து வைத்துக் கொண்டான். அந்தக் கல கிடைத்ததனால் நந்தன் மனதில் தில்லையிலிருந்து புறப்படுவதில் ஒரு மாற்றமும் இல்லை. இன்னும் வலுப்பட்டது. தனக்கு மேலொரு சக்தி தனது ஒவ்வொரு செயலையும் முன்பே முடிவுசெய்து வேடிக்கை பார்க்கிறது என்று அவனுக்குத் தோன்றியது.

இப்போது அவனுக்கு சிந்திக்க நேரம் தேவை என்று தோன்றியது. ஒரு தனிமை நிறைந்த அமைதியான இடமும் தேவை. அதுவரை இந்தக் கல் அவனிடம் இருப்பது தான் சரி என அவன் சிந்தை சொன்னது.

தில்லைக் கோயிலில் இருக்க மாட்டேன் என்று அடம் பிடிக்காத குறையாகக் கிளம்பிவிட்டான் நந்தன். அதுவும் அந்த



இடிபாடு நிறைந்த தில்லை நகருக்குள்ளே சோகமயமான எண்ணங்களே தோன்றின. ஆக்கபூர்வமாக ஏதும் தோன்றாது என்று முடிவெடுத்தான். மேற்குத் திசை சென்ற பாதையில் கால் களைச் செலுத்தியபோது நந்தனுடைய உள்ளம் சற்று அமைதி பெற்றது.

எனினும் உள்ளத்தின் உள்ளே மறைந்து கிடந்த சோக மெல்லாம் முற்றிலும் மறையவில்லை. அவையெல்லாம் கேள்வி களாகவும் சந்தேகங்களாகவும் உருவெடுத்தன. அவன் தள்ளாடி நடக்க நடக்க அந்தக் கல்லும் உருண்டது முடிந்து வைத்த துணியில். 'என்னைப் பற்றியே நினை' என்று வேறெதைப் பற்றியும் நினைத்துவிடாமல் அது பார்த்துக் கொண்டது.

ஒரு விசித்திர எண்ணம் நந்தனுக்குத் தோன்றியது. 'இந்தக் கல்லானது தமக்காக அறுபது ஆண்டுகள் காத்திருக் கின்றது. எதற்காகத் தில்லைக்கு முதல் முறை வந்தோமோ இன்று அதுவே கிடைத்தது. அதற்குள்ளாக இடைக்காலத்தில் எவ்வளவு நடந்து விட்டது? அப்படியென்றால் கம்பூஜக் கல் அறுபது ஆண்டுகளுக்குப் பின் அவனுக்குக் கிட்டும் பொருட்டே இந்தக் கோயில் நாசமானதா? தன் கரம வினையில் நடேசனின் சொத்தைத் திருடக்கூடாது என்று இப்படி நடநததோ? இடிபாடு களிலிருந்து எடுத்ததால் அது திருட்டாகாதே?அப்போது இந்தக் கோயிலின் அழிவில் தனக்கும் ஒரு பங்கு இருக்கிறதா?' என்று நினைத்துக்கொண்டான்.

பூர்வீகப பெருமையுடைய தில்லை இன்று தாழ்வடைந்து கிடந்தது. கோயில் மட்டுமல்ல. நகரும்தான். ஊரே நிர்மானுஷ்ய மாய்க் கிடந்தது. ஒரு காலத்தில் இந்தக் கோயிலைச் சுற்றி லட்சோபலட்சம் மக்கள் தொன்றுதொட்டு வாழ்ந்த ஆயிரக் கணக்கான வீடுகளும் இருந்தன. பல கட்டிடங்கள் இடிந்து தகர்ந்து கிடந்தன. இடியாத கட்டிடங்களில் இப்போது பாழ டைந்து இருள் சூழ்ந்திருந்தது.

'முன்பெல்லாம் தில்லைப்பதி தேசமெங்கும் வணங்க கம்பீரமாய் நின்றது. சைவத்தை ஸ்தாபித்துக் கொண்டு தலை தூக்கி நின்ற கோயிலின் நிலையா இது? இப்படிப்பட்ட தெய்வீகமான கோயிலை இடிபாடுகளாய் வைத்துக் கொண்டிருக் கலாமா? உலகம் பார்த்து பிரமிக்கும்படியான செல்வம் இருக்க வேண்டிய கோயில் இப்படிப் பாழாய்ப் போய் எல்லோரும் பரிகசிக்கும்படி இருக்கலாமா?' என்ற கேள்விகள் எழுந்தன.

தள்ளாடி ஊரை விட்டுச் செல்லும் கிழவனுக்கு பதில்தான் இல்லை.

'உண்மையான பக்தர்கள் இருந்திருந்தால் வளர்ந்து வரும் இந்த ஆரண்யத்துக்கு நடுவே தில்லைக் கோயிலை இப்படி நிரக் கதியாக விட்டிருப்பார்களா? ஆனால் நடேசனே இல்லை. பொற் கூரை எதற்கு என்று அவர்கள் நினைத்திருக்கலாம் அல்லவா?' என்று தானே பதில் சொல்லிக்கொண்டான்.

ஒரு முடிவுக்கு வந்தான். அதனால் இந்த நிலைக்குத் தானே பொறுப்பு ஏற்றுக்கொள்ளவேண்டும். காலம் குறைவு. அதனால் நடந்தவை நடந்தவையாகவே இருக்கட்டும். நடக்கப் போவதைப் பற்றி சிந்திப்போம் என்று நினைத்துக் கொண்டான். கோயிலைக் கட்டவேண்டும். பொற்கூரையை மீண்டும் நடேசனின் மேல் ஸ்தாபிக்கவேண்டும் என்று ஆர்வம் பிறந்தது.

ஆனால் கோயிலை சரி செய்வதென்பது அவ்வளவு சுலபமான காரியமாயில்லை. நாற்புறமும் தீப்பட்டு எரிந்து கீழே விழுந்திருந்த கோயிலை செப்பனிடுவதற்குப் பெரும் செல்வம் வேண்டும்.

'என்னுடைய முதுமைப் பிராயத்தில் இவ்விடத்தில் என்ன செய்ய முடியும்? சாமானியன் சாகும் தருவாயில் இதை சீரமைக்க எண்ணினால் முடியுமா? இடிந்து போன பொற்சபையைப் புதுப் பித்துக் கொடுக்கும்படியாக ஏதாவது அரசனைச் சென்று கேட்க லாமா?' என்று நினைத்தான்.

ஆனால் அதுவும் நிராசைதான். பாண்டியர வீழ்ந்தபின் இந்தப் பிரதேசங்களில் எல்லாம் சிற்றசர்கள்தாம் தலை தூக்கி னார்கள். அதுவும் சில நாட்களுக்குத்தான். பின் வேறு யாரோ வந்து அவர்கள் இடத்தைப் பிடித்துக் கொண்டார்கள். யாராலும் இவ்வளவு பெரிய கட்டிட வேலையை எடுத்து முடிக்க முடியாது. அதில் பெரிய ஆர்வமும் யாரும் காட்டியதாகத் தெரியவில்லை.

அப்படியே விட்டால் தில்லைக் கோயில் சரித்திரத்திலிருந்து அகன்று அறியாமையில் மூழ்கிப் போவது திண்ணம் என்று நினைத்தான். கோயிலை அமைக்கவேண்டும் என்ற வெறி வந்தது நந்தனுக்கு. இந்தக் கோயில் மீண்டும் கட்டப் படவேண்டும். தங்கம் கூரையை அலங்கரிக்க வேண்டும். அதைப் பார்த்து ஆனந்திக்க உலகமும் காத்திருக்கிறது என்று அவனுக்குத் தோன்றியது. ஆனால் அவனது அந்த ஆதங்கம் மதிப்பற்றது.



'ஆனால், அதை நிறைவேற்றுவதற்கு உயிரோடிருப் பேனா?' அவனுடைய மனோராஜ்யமெல்லாம் ஒரு சிதைந்த கனவாகி விடுவது திண்ணம்.

'இந்த வயதில் நான் என்ன செய்ய முடியும்? அரசர்கள் பலர் பல நூற்றாண்டுகளாகச் செய்த திருப்பணிகளின் விளை வாக இந்தக் கோயில் சிறப்பான நிலையை அடைந்திருந்தது. அதையெல்லாம் ஒரே நாளில் மாற்றியமைத்தனர் துருக்கியர். ஒரு இருபது முப்பது ஆண்டுகளுக்கு முன் வந்திருந்தால்கூட உடலில் வலு இருந்தது. போராடி செல்வத்தைச் சேர்த் திருக்கலாம். கோயிலைக் கட்டியிருக்கலாம்.' தான் பிழை செய்து விட்டதை உணர்ந்து நொந்தான் நந்தன்.

'தன் புராதனப் பெருமையை இழந்து இப்படிப் பராதீனமடைந்திருக்கிறதே? பூர்த்தியாகாத மனோரதம் என்றே போகப்போகிறதா? இடிந்த அந்தக் கோயிலின் பிம்பத்தை மனக்கண்ணில் பார்த்துக்கொண்டே மடியப்போகிறேனா? இந்த பூத உடலாகிய சிறையிலிருந்து விடுதலையடைந்து செல்வதற்கு முன் அந்தத் தங்கக் கூரையைக் காண முடியுமா? என்னுடைய வாழ்க்கையில் அது கனவாகவே முடியுமா?' என்று நினைத்துக் கொண்டவனுக்கு மிகவும் கஷ்டமாக இருந்தது.

ஆனால் ஒன்று, அச்சமயம் மூப்பு அடைந்திருந்தது அவனுக்கு அனுகூலமாகப் போயிற்று. வெகு நாட்கள் இந்தக் கஷ்டத்தைத் தாங்க வேண்டாம். தூங்கும் போது நிகழ் காலம் மறந்து விடுவதுபோல இறந்தவுடன் இந்த விஷயங்கள் எல்லாம் மறந்து போகும். தோல்விகள் எல்லாம் தெரியாமல் போகும். அந்திமக் காலம் வந்துவிட்டது. வேலைமுடிந்தது என்பதால் அன்றிரவோ மறுநாளோ வாழ்க்கை நிறைபெறுவது நிச்சயம். அதுவும நல்லது தான. இனி நீடூழி வாழ்க்கை நடத்தினால் அது ஒரு ஒரு வறண்ட பாலைவனமாகவே இருக்கும்.

நெடுநேரம் ஏதோ உருவமில்லாத சிந்தனைகளில் ஈடு பட்டே நடந்தவன் கடம்பூர் காட்டுக்கு வந்துவிட்டான். விடிய ஓரிரு நாழிகைக்கு முன் நந்தனும் கானகம் வந்து சேர்ந்தான். மனிதர் காலடியே அறியாமல் தாறுமாறாக வளர்ந்திருந்தன தாவரங்கள்.

வரும் வழியெல்லாம் களைப்பும் தோல்வியுணர்ச்சியும் ஒவ்வொரு பக்கம் பிடுங்கித் தின்றன. 'அந்த தீக்ஷிதர்கள் சொற் படி தில்லையில் களைப்பாறியிருக்கலாமோ?' என்று தோன்றிய

கால் கைகளுக்கும் மனமானது பதில் சொன்னது. 'சீ அந்த இடிபாடு குற்ற உணர்வைத் தூண்டியது. அங்கிருந்தால் ஓரிரு நாள் கூட உயிர் தாங்கியிருக்காது.' சிரிப்பு வந்தது.

'அப்போது இந்தக் காட்டில் மட்டும் சிரஞ்சீவியாக இருக்கப்போகிறாயா ?' என்று ஒருகணம் சிந்தித்தான்.

இப்போது மூச்சு வாங்கியது. இதற்குமேல் எங்கு செல்வ தென்றும் தெரியவில்லை. நடக்க முடியவில்லை. கால்கள களைப்படையத் தொடங்கின. திரும்பவெல்லாம் தில்லைக்குத் திரும்புவது அசாத்தியம் என்றே முடிவு செய்துவிட்டான்.

சுற்றிப்பார்த்தான். காடு இன்னும் அடர்த்தியாய் வளர்ந் திருந்தாலும் அடையாளம் தெரிந்தது. பழக்கப்பட்ட இடம்தானிது. இளம்பிராயத்தைக் கழித்த கானகத்தை மறக்க முடியவில்லை. 'ஆகா! விதியின் விசித்திரத்தை என்னவென்று சொல்வது; ஆரம்பிக்கும் இடத்துக்கே வந்துவிட்டோமே ?' என்று நினைத்தான்.

அவன் சென்றிருந்த காலத்தில் வன விருட்சங்கள மட்டும் பாரபட்சமின்றி கஷ்டமின்றி வாழ்ந்து வந்தன. காலைச சூரியனையே மூடிவிடும் பச்சைப் பசுங் குடைகளைப் போல இருந்தன மரங்கள். காலை நேரத்தில் கூட காடு இருட்டி மந்தார மாயிருக்கும்போது இருட்டில் கேட்கவேண்டுமா ?

மனங்கசந்து மௌனமாய் வந்தவனுக்கு இந்த இடத்தில் அமர ஆசை வந்தது. அரவணைக்கும் அன்னை போன்ற இந்தக் காட்டின் சுக நினைவுகள் வந்தன. களைத்திருந்தவன் உடகாரந்தான. மனமானது பழைய காலத்துக்குச் சென்றது.

ஆகா எவ்வளவு இனிமையான நாட்கள். ஆனந்தமாக ஆடிக் கொண்டும் பாடிக் கொண்டும் கிளைக்குக் கிளை தாவிக் கொண்டிருக்கும் குரங்குகள் போல வாழ்ந்த இடம். இவ்வளவு நாட்களாய் எல்லாம் மனதின் பின் சென்று நிழல் போல ஒதுங்கிவிட்டதே. இந்த இடத்துக்கு வந்தபின் தனது கடந்த கால வாழ்க்கையெல்லாம் ஒரு இந்திரஜாலக் கனவு போலத் தோன்றியது. 'கோப்பெருஞ்சிகனின் புதையலைத் தேடி வந்த அந்தச் சாமியார்தான் எல்லாவற்றிற்கும் காரணம். அவனால்தான தில்லைக்குச் சென்றேன், பின் திரும்ப அறுபது ஆண்டுகள் ஆகி விட்டன.'

இவ்விதச் சிந்தனைகளில் ஆழ்ந்திருந்தபோது அடித்த ஒவ்வொரு மெல்லிய காற்றுக்கும் சரமாரியாக காய்ந்த இலைகளை



உதிர்த்து விருக்ஷங்கள் எல்லாம் சரத் காலத்துக்கு வரவேற்புக் கூறிக் கொண்டிருந்தன.

அந்தப் பாழடைந்த கிணற்றின் மேல் பார்வை சென்றது. கிணற்றுக்கு மட்டும் சென்ற அறுபது வருஷ காலத்தில் உருவத் தோற்றத்தில் எந்தவிதமான மாறுதலும் ஏற்பட்டிருக்கவில்லை. அந்தக் கிணற்றுக் கரை ஓரத்தில் அறுபது வருஷங்களுக்கு முன்னால் எவ்வளவோ தடவை காதலிகளுடன் உறவாடி இருக் கிறான். வேறு யாரும் இங்கு வருவதில்லை. தன் காதலிகளுடன் தான் மட்டும் அடிக்கடி வருவதுண்டு.

அந்தப் பாழும் கிணற்றின் காட்சியானது நந்தனுக்கு எத்தனை எத்தனையோ பூர்வ ஞாபகங்களை உண்டாக்கிக் கொண்டிருந்தது. அவனுக்கு இந்தக் கிணற்றின் அருகாமையை மற்றவர் ஏன் தவிர்த்தார்கள் என்று மறக்கவில்லை. கோரமாக விழிக்கும் சிவந்த விழிகள் கொண்ட பூதத்தைக் கண்டதாக அலறிப்புடைத்துக் கொண்டு ஓடி வந்தவர் எத்தனை பேர். இதில் தானே ஒரு கரிய பூதம் இருந்தது என்றனர். செத்தவளின் பேயை, கோரமாக வாயைப் பிளந்தபடி ரத்த பலி கேட்ட பேயைக் கண்டதாகச் சொல்வார்கள். ஒரு முறை அவனும் பயந்தது நினைவுக்கு வந்தது. திரும்பிப் பார்க்காமல் நடந்தது நினைவுக்கு வந்தது. வயதானதும் மறந்து போகவில்லையே என்று திருப்தி.

இப்போது தனக்கு பயமில்லையே என்று கேட்டுக் கொண்டான். சிரிப்பு வந்தது. வேலை முடிந்தது. இனி பேய் வந்தால் என்ன, பூதம் வந்தால் என்ன ? உடனே கிணற்றுக்கு உள்ளே எட்டிப் பார்க்க ஆசைப்பட்டான். எழுந்தான். தள்ளாடி நடந்தான்.

அந்த வருஷம் நல்ல மழை பெய்திருந்தபடியால், கிணறு நிரம்பிக் கரையைத் தொட்டுக் கொண்டு தண்ணீர் ததும்பிற்று. மழைத்தண்ணீரின் சேர்க்கையால் கிணற்று நீர் பளிங்கு போலத் தெளிந்திருந்தது. இப்போது அதன் தரையே தெளிந்த நீரில் தெரிந்தது.

எட்டிப்பார்க்கும்போது சுவர் இடிந்து விழுந்தால் தலைகுப்புறக் கீழே விழும்படி நேரும் என்று சற்று நிதானமாகவே எட்டிப்பார்த்தான். எனினும் அடுத்து நடந்ததற்கு உணர்ச்சி மிகுதியையும் அதனால் வந்த கண்ணீரையும் காரணம் சொல்லலாம். கிணற்றின் பக்கம் நின்ற நந்தன் திடீரென்று தடுமாறினான். விழுந்து விடாமல் கைப்பிடிச் சுவரைப் பிடித்துக

கொண்டான். கைப்பிடிச் செங்கற்கள் சில தண்ணீரில் விழுந்தன.

பாழடைந்த அந்தக் கிணற்றின் சுவர் அவனைத் தாங்குமா இல்லை உடைந்து விடுமா, அவனையும் சேர்த்து உள்ளே விழுமா என்று யோசிக்க வைத்தது. ஆனால் அப்படி ஒன்றும் ஆக வில்லை. சுதாரித்துக் கொண்டான். மூச்சு வாங்கியது, பெரிய ஆபத்துதான். ஆனால் தப்பித்துவிட்டோம் என்ற நிம்மதி.

ஆனால் அவன் முன் வளைந்து நிற்கும் போது எதிர பாராத சம்பவம் ஒன்று நடந்தது. அந்தக் கம்பூஜக் கல் அவன் ஆடை மடிப்பிலிருந்து தன்னை விடுவித்துக் கொண்டு உருண்டு ஓடிப் போய் கிணற்றுத் தண்ணீருக்குள் 'தொபேல்' என்று விழுந்தது.

அதனால் தெளித்த கிணற்று நீர் கூட அவன் முகத்தை நனைத்தது.

* * *

## அத்தியாயம் ஐம்பது
## கிணற்றுக்குள் கல்.

தன் உடையில் முடிந்து வைத்திருந்த கல் விழுந்த வேகத்தினால் கிணற்றுத் தண்ணீரில் ஒரு பெரிய அலை கிளம்பி நந்தனிடம் மேலே தாவி வந்தது. நந்தனின் முகத்தில் தெளித்தது.

கையால் அவன் ஈர முகத்தைத் துடைத்துவிட்டு நந்தன் நம்பாமல் கிணற்றுக்குள் முறைத்தான். இப்போதுதான கிடைத்தது, அதுவும் அறுபது ஆண்டுகளுக்குப் பின். அதற் குள்ளாகக் கிணற்றுக்குள் விழுந்துவிட்டதே என்று மனது அலறியது. எண்ணமெல்லாம் ஆதங்கமாய் மாறியது.

அக்கணமே கிணற்றுக்குள் குதிக்கலாமா என்று கூட நினைத்தான். ஆனால் சட்டென அவன் வயது நினைவுக்கு வந்தது. குதித்தால் மீண்டும் வெளியே வர முடியுமா என்ற சந்தேகம் அவனை நிதானிக்க வைத்தது.

கண்கள் கலங்கின. அருவி போல கண்ணீர்த் துளிகள் கிணற்றுத் தண்ணீருக்குள் விழுந்தன.

ஆனால் தனக்குத் தானே ஆறுதல் சொல்லிக் கொண்டான். "இன்றோ நாளைக்கோ சாகப்போகிறாய். அந்தக் கல் உனக்கு எதற்கு?" என்று மனதின் மற்றொரு பாகம் மறுதளித்தது.



"இல்லை இல்லை. இந்தக் கல்லுக்காகத்தான் நம் வாழ்வே மாறியது. அதை விட்டுவிடக்கூடாது. சாகும்போது அது என் கைகளில் இருக்கவேண்டும். எப்படியும் எடுத்து விடவேண்டும். கிணறு ஆழமாய்த் தெரியவில்லை. நாமும் அவ்வளவு பலவீனமாக இல்லை" என்று நினைத்தான். அந்தக் கிணற்றுக்குள்ளே கைப்பிடிச் சுவரைப் பிடித்துக் கொண்டு இறங்க முடிவெடுத்தான்.

ஒரு முறை கிணற்றை ஆராய்ந்தான். பூமிக்கு அடியிலே பாறையைக் குடைந்து அமைத்த விஸ்தாரமான கிணறு அது. கிணற்றின் சுற்றுச் சுவரில் பக்கத்தில் உள்ளே இறங்க படி இருந்தது. ஆனால் காலாகாலமாக உபயோகமற்ற நிலையில் இருந்த படிகளின் தெம்பு எப்படியென்றுதான் தெரியவில்லை. அவனைத் தாங்குமா, இல்லை பளு தாங்காமல் உடைந்து தன்னைத் தண்ணீரில் மூழ்கடிக்குமா என்றும் நந்தனுக்குத் தெரியவில்லை.

இறங்குவதற்கு ஆயத்தமாக ஒரு காலைத் தூக்கிக் கிணற்றின் சுவர் மேல் போட்டான். வெறிபிடித்தவன் போலாகித் தம்முடைய பலம் முழுவதையும் பிரயோகித்து உள்ளே இறங்க ஆயத்தமானான். ஆனால் இறங்குவதென்று முடிவுக்கு நந்தன் வந்துவிட்ட தருணத்தில் ஒரு சம்பவம் நடந்தது.

அப்படியே சிலையானான் நந்தன். "ஆ" என்று ஆச்சரிய சப்தம் மட்டும் அவன் வாயிலிருந்து எழுந்தது. அதுவரை ஒரே இருட்டாய்க் காணப்பட்ட கிணற்றில ஓர அதிசயம்.

சமுத்திரத்தின் கர்ப்பத்திலேயிருந்து வெளியே வரும் வலம்புரி சங்கைப் பற்றிக் கேள்விப்பட்டிருந்தான். அதுபோல கன்னங்கரிய இருளிலே திடீரென்று ஒரு வெளிச்சம் வந்தது. முதலில் அது மெல்லியதாயிருந்தது. வரவரப் பெரிதாக வந்தது.

வெளிச்சம் பெருகி வருவதை ஆவலுடன் கண் கொட் டாமல் பார்க்கலானான். அவனுடைய நெஞ்சு "தடக் தடக்" கென்று அடித்துக் கொண்டது. உடம்பெல்லாம் குபீரென்று வியர்த்தது. 'எல்லையற்ற அந்தகாரத்தில் இப்படி ஒரு ஒளிப் புயலா?'

ஆனால் என்ன அதிசயம். கிணறு முழுவதும் ஒளி கிளம்பியது. கிணற்றுக்குள் நிலவைப்போல அந்தப் பிரதேசம் முழுவதையுமே பிரகாசப்படுத்தியது. நன்றாய் உற்றுப் பார்த்தான், நிலவின் எதிரொளியாக இருக்குமோ என்று. அது நிலவின

பிம்பம் இல்லை. நிலவும் ஒளி மங்கத் தொடங்கிய சமயத்தில் கிணறு கோடானு கோடி வைரங்கள் போன்று காட்சி தோன்றியது. பலபலவென்று கிழக்கு வெளுக்கும் நேரத்தில், கீழ வானத்தில் ஒரு எரிமலை வெடித்தாற்போல் வெளிச்சம் திடீரென வருமே, அதுபோல கிணற்றுக்குள்ளிருந்து வெளிச்சம் வந்தது.

தன்னை மீறி வந்த ஆச்சரியத்தினால் கண்களும் தலையும் சுழன்றன. கல் கிணற்றுக்குள் சென்று கன்னங்கரிய கொள்ளிவாய்ப் பிசாசுகளைத் துயிலெழுப்பிவிட்டதா? இலலை, உள்ளே இருந்த பூதம் கண்விழித்துவிட்டதோ? மோன நீர நிலையின் அடிவாரத்திலிருந்து கோபததுடன் மேலே வருமா? பலரையும் இந்த பூதம் உண்டு புசித்திருந்தது என்பார்களே, அந்த கதி நமக்கும் ஏற்பட்டு விடப்போகிறதா?

முதலில் பயந்தான் நந்தன். சட்டென பக்கத்திலிருந்த புதர் ஒன்றின் மறைவில் ஒளிந்து கொள்ளலாமா என்று கூட எண்ணம் உதித்தது. ஆனால் கைகால்கள் சிலை போலாயின.

மிக வியப்பான எண்ணம் ஒன்று அப்போது அவன மனத்திலே தோன்றிறது. 'இது தான் மரணமோ? ஒரு முறையே ஒவ்வொருவருக்கும் வரும அனுபவமாதலால் யாரும் அவனிடம் சொல்லவில்லையோ? அப்படியென்றால் நம ஆட்டம் முடிந்ததா?'

பின் தன் மனதைத் தேற்றிக்கொண்டான். 'இது என்ன பைத்தியக்கார எண்ணம்? சாவைக் கண்டு பயப்பட கோழை யாகிவிட்டாயா நந்தா?' என்று தன்னைத் தானே கேட்டுக் கொண்டான்.

எனினும் கிணற்றுக்குள் புறப்பட்ட வெண்நிறக் கதிர்கள் நாலா பக்கமும் பரவி விசித்திர ஜால வித்தைகள் புரிவதைக் கண்டு கனவா நினைவா என்று புரியாமல் நின்றான். வாழ்க் கையில் வேறு யாரும் காணாத அதிசய அனுபவங்களைத் தான மட்டும் காணும்படி நேருகிறதே என்ற அதிசயமும் ஏற்பட்டது.

நடந்தது அதிசயமான காட்சி மட்டுமன்று. அபூர்வமான காட்சி கூடத்தான். இருட்டுக் கிணற்றின் உள்ளிருந்து ஒரு ஒளிக் கடலானது பொங்கி மேலுயர்ந்து கிணற்றில் மேலே மேலே வந்து கொண்டிருந்தது. இந்தத் தோற்றம் அவனுடைய வீண் மன பிரமை என்றே எண்ணிவிட முடியாதபடி அந்த வெண்நிற ஒளிமலையானது நின்ற இடத்தில் நிற்கவில்லை. மேலே மேலே நகர்ந்து வந்து கொண்டிருந்தது. அவன் நின்ற இடத்திலிருந்து



பார்க்கும்போது அந்த ஒளியானது அவன் இருக்குமிடம் வரையில் வந்து தன்னை மட்டுமல்ல, இந்தக் கடம்பூர் கானகத்தையே மூழ் கடிக்கும் போலிருந்தது.

தனக்கு என்ன நேர்ந்து விட்டது என்பது முதலில் அவனுக்கே தெரியவில்லை. பின் மாயாஜாலம் ஏதோ தம் கண் முன்னால் நடைபெறத் தொடங்கியிருக்கிறது என்பதை அவனுடைய அந்தராத்மா அவனுக்குச் சொல்லிக் கொண்டிருந்தது. பிறகு மெல்ல புலப்படத் தொடங்கியது.

கல் விழுந்ததுதான் தாமதம். உடனே அற்புதம் நிகழ்ந்தது. வானத்தை வெட்டிய மின்னல் போல, அதன் பிரகாசமான ஒளியில் மேலே வானமும் கீழே நான்கு திசைகளும் ஒளிமய மாயின. அதனால் அந்தக் கல்லினால்தான் இந்த ஒளி என்று முடிவெடுத்தான்.

'ஒரு கல் ஜொலித்ததில் கிணற்றின் கலங்கிய நீரையும் தாண்டி நிலவைப் போல் பிரகாசிக்குமா என்ன?' என்று யோசித்தான். திரும்ப கிணற்றுக்குள் பார்த்தான். ஆனால் தொடர்ந்து கிணற்றில் விழுந்த அந்த கல் சுடரவிட்டு எரிந்த வண்ணம் திருமால் எறிந்த சக்ராயுதத்தைப் போல் ஒளி வீசியது.

கால வெள்ளத்தில் சிறிது பின்னோக்கிச் சென்றான் நந்தன். அந்தக கல் எப்போது சுடர் விட்டெரியும் என்று அந்தக் காலத்தில் வந்த சாமியார் சொன்னார் என்று நினைவு கூர்ந்தான். உடனே பதில் கிடைத்தது.

படுத்துத் தூங்கிக் கொண்டிருந்த குழந்தை, தான் விழித்துக் கொண்டு விட்டதை ஒரு கூச்சல் மூலம் தெரியப் படுத்துவது போல் அவன் உள்ளே ஏதோ எழுந்து கத்தியது. சற்று நேரம் திகைத்துப்போய், பார்த்தது பார்த்தபடி நின்றான். வெளிப்படையில் அவன் ஸ்தம்பித்து நின்றானே தவிர, உடம்பின் ஒவ்வோர் அணுவும் அப்போது துடித்தது.

ஒளி ஏன் வந்தது என்று அறிந்ததும் இருதயம் வேகமாக அடித்துக் கொள்ள ஆரம்பித்தது. உடனே மனமும் பிரகாசித்தது. மனதிலும் அதுவரை இருளை உருவாக்கிக் கொண்டிருந்த மாயத்திரை பளிச்சென்று விலகிற்று. நிழலாயிருந்த ஞாபகம் தெளிந்த உருவெடுத்து மனக்கண் முன்னால் நின்றது. அந்த உண்மை மளமளவென்று பெருகி, அவனையே முழுதும் மூழ் கடித்து விட்டது போலிருந்தது.

அவனுடைய இதய அந்தரங்கத்தின் ஆழத்திலிருந்து இதுவரை அவனுக்கே தெரியாமல் மறைந்து கிடந்த ஏதோ ஓர் நினைவு பொங்கி வெளி வந்தது. அந்த அறிவு அவனை வான வெளியிலே தூக்கிக் கொண்டுபோய் மேக மண்டலங்களின் மேல், மிதக்கச் செய்தது. தலை சுழன்றது! சுற்றியிருந்த மரங்கள் எல்லாம் சுழன்றன; கிணற்றின் கைப்பிடிச் சுவர் சுழன்றது.

உற்றுக்கேட்டான் நந்தன். கிணற்றுக்குள்ளிருந்து ஏதோ ஓர் அபூர்வமான சப்தமும் கேட்டது. அந்த ஒலி 'கிர்ர்ர்' என்று ஆயிரம் வண்டுகள் ஒருங்கிணைந்து ரீங்காரித்துக் கத்துவது போலிருந்தது. காதுகளைத் துளைத்துவிடும் அளவுக்குப் பெருகியது. முதல் முதலில் அந்தச் சாமியார் கொண்டு வந்த கல்லைப் பொன் அருகே எடுத்துச் சென்றபோது செய்த சப்தம் நினைவலைகளில் வந்தது. சற்று நேரத்துக்கு முன் தில்லைக் கோயில் தரையில் கிடைத்த கல் கூட அதே சப்தம்தானே செய்தது? ரீங்காரம் இப்போது தேவகானமாகவே இசைத்தது.

கிணற்றின் உட்புறம் நந்தன் நோக்கினான். ஒரு நொடிப் பொழுதில் அங்கே தோன்றிய காட்சி அவன் கண் வழியாக மனத்தில் பதிந்தது. நிலவைப்போல் ஒளிர்ந்த தீபச் சுடர் ஒன்று பொன் ஒளியைப் பரப்பியது. பின் அவன் கண் முன்னால் பல வர்ண தீபங்களாய் மாறியது– வானவில்லில் தோன்றியது போல. அந்த வெளிச்சத்தில் குபேரனின் பொக்கிஷ அறையே கிணற்றுக் குள் உருவெடுத்தது போலக் காணப்பட்டது.

வெளிச்சத்தின் அளவைப் பார்த்தால் ஒரு மூட்டையோ இரு மூட்டைகளோ தங்கம் கிணற்றுக்குள் இருக்கும் என்று முதலில் நினைத்தான். ஆனால் வெளிச்சமோ குறைவதாக இல்லை.

இதைக் கண்டு சுற்றியிருந்த ஊர்களில் மனிதர்கள் இருந்திருந்தால் ஓடோடி வந்திருப்பார்கள். நல்லவேளை யாரும் இல்லை. கிணற்றுக்குள்ளிருந்து அந்தக் கல்லுடன் பொன்னும், மணியும், வைடூரியங்களும் ஜொலிப்பதுபோலத் தோன்றியது. மன்னாதி மன்னர்கள் ரகசியப் பொக்கிஷங்களை வைத்த இடம் என்று தோன்றியது.

'சந்தேகமில்லை. இது மாபெரும் பொக்கிஷம். நமக்குத் தெரியாமல் நம் காலடியிலேயே இருந்திருக்கிறது.'

ஒளி வரும் திசையையே ஆவலுடன் பார்க்கத் தொடங் கினான். அவன் அதிகமாகத் தேடுவதற்கு இடம் வைக்காமல்



கிணற்றுக்கு அடியில் என்னவெல்லாம் இருந்த னவோ எல்லாம் தெரிந்தன. பல மணி மகுடங்கள். எல்லாம் முத்தும் மணியும் வைரமும் பதித்த மகுடங்கள். ஹாரங்கள், முத்து வடங்கள், நவரத்தின மாலைகள். அதைத் தவிர எங்கும் காசுகள். லட்சோப லட்சம் தங்கக்காசுகள்.

நந்தனுக்கு ஒரு நொடியில் எல்லாம் புரிந்தது. தில்லைக் கோயிலை மீண்டும் கட்ட கோப்பெருஞ்சிகன் எடுத்து வைத்த தங்கம் எங்கு இருக்கிறதென்று புரிந்தது. இது கோப் பெருஞ்சிகனின் செல்வம்தான். சந்தேகமில்லை. சோழரின் பெருஞ்செல்வத்தைக் கொள்ளையடித்த கோப்பெருஞ்சிகன் இந்தக் கிணற்றுக்குள் ஒளித்து வைத்துவிட்டான். அவன் தில்லையை சீரமைக்க திருப்பணி செய்ய ஒதுக்கி வைத்திருந்த புதையலின் இருப்பிடம் தெரிந்துவிட்டது. கோப்பெருஞ்சிகனின் எண்ணம் போல் தில்லை மீண்டும் தன் மஹோன்யத்தை அடையும் காலம் நெருங்கி விட்டதென்றும் நந்தனுடைய உள்ளுணர்ச்சி சொல்லியது.

நந்தனுக்கு சிரிப்பும் வந்தது. இந்தக் கிணற்றைப் பற்றி இப்படி யாரும் நினைக்கவில்லையே? அவனது யௌவனக் கண் களுக்கு அந்தக் கிணற்றங்கரையில் நங்கைகள் கூடக் காமக் களியாட்டம் போடும் ஸ்தலமாகவே தெரிந்தது. அதற்கு நேர் மாறாக இதே கிணற்றடியிலிருந்து வரும்போது பலரும் அவனைச் சூழ்ந்து கொண்டு எச்சரிப்பார்களே, பெண் பூதமென்று. பல வருடமாய் விஷயம் தெரியாமலேயே இருந்துவிட்டனர் எல்லோரும். உயிர்க் குலையும் பயங்கரத் தோற்றத்துடன் வரும் பூதம்தனை எண்ணி பயந்தனர். கோர பயங்கர உருவம் கொண்ட பூதம் இருக்கிறது என்று அந்தப் பாழும் கிணறு ஒதுக்கப்பட்டது. புதையல் செல்வங்களை பூதம் காப்பது பொதுவாக நம்பப்பட்டது. உண்மைதான். உண்மையாகவே பூதத்தின் பயத்தால்தான் யாரும் புதையலைக் கண்டுபிடிக்கவில்லை.

தானும்தான். சிரிப்பு வந்தது. பிறந்து வளர்ந்ததெல்லாம் இங்கே. அதுவும் இந்தக் கிணற்றடியில் காதல் செய்தது எவ்வளவு? ஒரு நொடி கூட இவ்வளவு செல்வம் தன் காலடியில் இருக்கிறது என்று தெரியவில்லையே?

இந்திர ஜாலக் காட்சி கிணற்றின் நீரிலும் அதன் மதில் ஓரத்திலும் நெடுகக் காணப்பட்டது. இத்தனை நாளும் வெறுமை யாயிருந்த அந்தக் கிணறு ஒளியை உற்பத்தியாக்கும் ஞாயிறைப்

போலக் காட்சி தந்தது. சுவரைக் கையினால் கெட்டியாகப் பிடித்துக் கொண்டு மறுபடியும் பார்த்தான்.

சற்று நேரத்துக்கு முன் எல்லையில்லாத ஆசாபங்கமும் மனக் குழப்பமும் கலந்து கொன்றன. எல்லாம் இப்போது நம்பிக்கைக்கு வழி விட்டு ஒதுங்கியது. அந்த வெளிச்சத்தின் விளக்கம் கிடைத்தவுடன் குதூகலம் பொங்கித் ததும்பியது.

'காட்டில் வாழ்ந்த காலத்தில் செல்வம் நம் கைக்கு வந்திருந்தால் என்ன செய்திருப்போம்? எல்லாவற்றிற்கும் ஒரு வேளை வரவேண்டும். அது போல எல்லாருக்கும் வேலை வரவேண்டும். இனிதான் வேலையே ஆரம்பம். என் வாழ்நாளில் நடேசனுக்குத் திருப்பணி செய்ய முடியும்.'

நடேசன் பெருமைக்கு உகந்த முறையில் வீடு கொடுக்க வேண்டுமென்று விரும்பியவனுக்கு அது இப்போது அவன் வாழ்நாளில் முடியும் என்று தோன்றியது.

'எனக்கு என் ஆசைக் காதலியைக் கொடுத்து, கொள்ளையனை அரசனாக்கி, ஏன் தன்னையே என்னை நம்பி என்னிடம் ஒப்படைத்தவனுக்கு ஒரு சிறிய பிரதி உபகாரம் செய்ய முடிகிறதே' என்று ஆனந்தித்தான்.

வேலை என்று நினைத்தவுடன் பயமும் வந்தது. 'நந்தா உன்னால் முடியுமா? பார்த்து. மிகவும் ஆனந்திக்காதே. சந்தோஷ மிகுதியால் கிழட்டுப் பிராணன் போனாலும் போய் விடும்' என்ற பயம் அவனுக்கு வந்தது.

படபடப்பான இருதயம் சாந்தமடைவதற்கு தனக்குத் தானே சொல்லிக் கொண்டான். 'நந்தா உனக்கு வயதானது, அதிர்ச்சி அடையாதே. இப்போது உனக்கு ஏதும் ஆகிவிட்டால் பின் தில்லையின் கதி என்னாவது?'

உடனே வாய்க்குள் அடங்கா சிரிப்பு வந்தது. 'அதற்கு என்ன? அந்த தூனியக்காரன் நடேசன் இருக்கிறானே. இப்படி அரைகுறையாய் விட்டுவிடுவானா என்ன? அப்படியே விட்டாலும் அதற்கென அவன் இன்னும் ஒரு கொள்ளைக்காரனை அனுப்பி வைக்கமாட்டானா? அவன் ஆடல் வல்லான் மட்டுமல்ல, ஆட்டிவைப்பதிலும் வல்லவன் தான்.'

* * *

## முற்றும்





குனித்த புருவமும்
கொவ்வைச் செவ்வாயில் குமிழ் சிரிப்பும்
பனித்த சடையமும்
பவளம் போல் மேனியில் பால் வெண்ணீறும்
இனித்த முடைய
பொற்பாதமும் காணப்பெற்றால்
மனிதப்பிறவியும் வேண்டுவதே இம்மானிலத்தே